Sandareerto
Qaska ma Qurbahaa Keenay Mise Qoonsimaad hore?

Cali M. Cabdigiir (Caliganay)
Soosaarka 2aad __ Second Edition
Buugta Cali Cabdigiir __Ali Abdigir books



Sandareerto waa jacayl, wa dhaqan doorsoon,
waa cayr iyo ceebteed waana qurbe iyo qaskiis.

Soosaarkii 1aad, 1994, Shawn Graphics, Toronto, Canada
Sandareerto: Qaska ma qurbahaa keenay mise waa qoonsimaad hore?

(caliganay54@hotmail.com/abdigir54@gmail.com).
Magac: Sandareerto

Soosaarkii 2aad, 2018, CreateSpace ee Amazon, USA
Sandareerto: Qaska ma qurbahaa keenay mise waa qoonsimaad hore?
ISBN: 13: 978-1727762112
ISBN: 10:727762118

# Mahadcelin

Eebbe ka sokow waxaa mahad mudan Cawil Cali Dhuux, Qoraaga Qaamuuska Aasaasi, Cabdullaahi Y. Cabdigiir, Cabdulkariim Y. Cabdi, Ciise Maxamed Gurraase iyo Axmed Ismaaciil Cabdi.

Hase ahaatee, qofta qaybta ay ka qaadatay qoridda iyo tifatirka Sandareerto aanan marna heli karin erayo aan ku ammaano waa Ruqiyo Cabdiraxmaan Xasan (Ruqiyo Isfiilito).

## Milicsiga Sandareerto, 24 sano kaddib soosaarkii 1aad

Dhallin meel kasta oo ay dunida ka joogto waa hiyikacsan tahay—taas oo ah hayaan aysan marar badan aqoon halka ay ku furi doonaan. Isla markaas, sida ay hayaankaas iyo halisaha ama khataraha u kala badsadaan bay haddana horumarka ugu kala hor maraan—waana sida ummaduhu u kala horreeyaan.

Haddaba, dhab ahaantii, dhallinta in iskuul loo diro keli ah marna kuma filna in aayada loo diyaarsho. *Libin nin hola baa hela* waa maahmaah.

Ardayda Soomaaliyeed ee dugsiyada sare iyo Jaamacaduhu waxa ay la dareen yihiin facooda ee dunida kale. Waa marka ay xiiseeyaan arrimo badan, sida sodcaal, tijaabooyin nololeed, iyaga oo aan ka cabsan halis qaadashada, arrimaha jacaylka iyo waxyaalo kale oo badan.

Sidaas oo ay tahay, bulshadu uma diyaarsana amaba door ma siiso in ardayda ay fasax u diraan, oo sagaalkii bilood oo ay waxbarashada jafayeen ay maanka ka soo cushaan. Haddana, iyaga baa is-eegta, oo waxaa wada saaran culays ah asaaggaa

waxa u sameeyo adna samee, ama tillaabo kale ku sii dar. Waa tartan xafiiltan badan marna aysan ka daalin.

Maadaama, Soomaalidu reer guuraa u badan tahay, kolka iskuullada la xiro, ardaydu waxa ay u yaacdaa miyiga iyo tuulooyinka, ama meel ka baxsan ta ay iskuulka ka dhigtaan. Sidaas oo ay tahay, soo arag mooyee, arday magaalo ku koray jacayl badan uma qabo miyiga, haddana waa in uu ka soo wareego diiftii waxbarashada.

Xagaagii 1977, xiritaankii iskuulka ee sannad-dugsiyeedkii 1977-1978 waxa aan u gudbey 4aad ee dugsiga sare—oo tilmaamaysa in aan dugsi sare ka baxay 1978-1979. Saddex annaga oo ah baan ka sheekaysannay fasaxa waxa aan jeclaan lahayn in aan samaynno. Midkayana xiiso uma hayn miyiga meelo kale oo aan aadnana naloo ma qorshayn—oo dhaqaale aan ku dalxiisno ma jirin. Labadii kale waxa ay isku raaceen in ay bartaan gaari-wadidda ayna soo qaataan ruqsadda gaariga lagu wado.

Arrintaasi iima furnayn maadaama aan reerkayagu gaari lahayn. Qorshahaas iga xirnaa darti, haddana ma rabin in kobtaydii la iigu yimaado.

Laga soo bilaabo 1974, oo aan ka mid ahaa ardaydii qaybta lixaadka leh ka qaadatay Ololihii Horumarinta Reer Guuraaga (OHMG) ee 1974-1975, waxa aan jeclaa qoritaanka sheekooyinka samayska ah. Sidaas daraaddeed, xagaa 1977, waxa aan qoray buug la oran jirey Cawo Daran.

Bulshada Soomaalida oo aan dhaqan ahaan dhiirri gelin in himilada iyo halis-qaadashada dhallinta hanti iyo dadaal kale oo badan lagu baxsho awgeed, dhiganahaas hoodo uma yeelan in la daabaco.

Hanjabkaas darti, in kasta oo 14 buug oo la daabacay qorahani leeyahay, haddana, waxaa ugu horreeyey *Sandareerto*, soosaarkii 1aad ee dhiganahan 1994, Toronto, Kanada.

Haddaba, tartanka iyo halis-qaadashada ama tijaabinta arrimo kale oo nolosha ka mid ah, 1976-1984, musuqmaasuq tacliinta sare ee Soomaaliya aad u galay, maammulkii askarta oo

isugu ururay *sidee xukunka ku haystaa*, dalalka Carabta oo shaqaale uga baahday soosaarka shidaalka ceeriin, dhallin badan oo Soomaaliyeed baa shaqo u doonayey dalalka Carabta, ee saliidda hodonka ku ah—weliba dalka Sucuudi Carabiya.

In badan oo dhallintaas ka mid ah kolka ay xoogaa lacag ah kaydsadaan waxa ay ka sii aadi jireen aalaaba waqooyi Ameerika. Dhoofka wiilasha baa u badnaa mid kastana waxa uu sheeko la lahaa gabar jacayl ka dhexeeyey, ilaa gabdhihii iyana ka dabo tageen.

Isla markaas, Kacdoonkaas, in aad iyo aad u yar baa qortay amaba wax qumman ka qortay qaabkii, waxyaalihii ay halganka kala kulmeen iyo sababihii dhallintu u bilaabeen in ay dalkooda ka dalaabaan. Kacdoonkaasi waxa uu haddana hayaanshay intii fursad u heshay in ay dalka meel uga baxaan.

Tusaale. Walaalkay iga yar oo dhowr da'ood noo dhexeyso, si uu dalka uga baxo keli ah, waxa uu 1981 dalku-gal u qaatay Bakistaan. Nasiib wanaag, Jeddah oo uu hakad (transit) ku ahaa, walaalkay isna iga yar oo hadda ah khabiir aqoonta xisaabta ku fogaaday kana dhiga Rutgers University ee New Jersey oo markaas Jeddah joogay baa gegida ugu tegey, kolkaasna u jaray tigid Qaahira ah, oo markaas Baasaboorka Soomaaliya aan dalku-gal looga baahnayn. Dalku-galka (Visa) loo qaatay Bakistaan waxa uu ka mid yahay halista loo qaadan jirey in dalka laga dalaabo kuwii ugu fududaa.

Kacdoonkaas dalka laga dalaabayey waxa uu haddana keenay in qoysas dhan dalaabeen—ilaa dagaalka sokeeye sii qarxay oo waayeelkii baxay, hooyo carruur jiidanaysa iyana dalowday.

Haddaba, Caanood oo jilaha 1aad ah waxa uu Sucuudi Carabiya u dhoofay isaga oo aan u fariisan tijaabadii (Imtixaan) 4aad ee dugsiga sare. Caasila, jilaha 2aad iyana waxa ay ahayd jacaylkii uu ka tagooday. Waa gabar bilicda muuqata Eebbe u dhiibay, haddana wiilal badnayd, isla markaasna hooyo shiddo badan dhashay.

18 bilood kaddib, Caanood waxa uu ku laabtay Soomaaliya. Jacaylkii uu ka tagooday buu aroosay haddana kaxaystay. 10 dabshid kaddib buu iyada oo saddex carruur ah u haysa geeyey magaalada Toronto ee dalka Canada. Inan kale oo iyada jeclaan jirey, balse ay Caanood ka raacday bay Kanada iska heleen—halka Caanood dib ugu laabtay Sucuudiga markii uu reerka geeyey, si uu dhowr dabshid u soo shaqeeyo.

Labada qof oo qaangaarka ah, haddii ay gogoldhaaf u bareeraan, dalal badan oo dunida ka mid, oo Kanada ka mid tahay gaf xabsi lagu mutaysanayo kama ah. Caasila waxa ay bilowday in ay dhowr nin isku waddo ugu dambayntiina waxa ay saaxiib joogto ah ka dhigatay Kaahiye oo ahaa wiilkii ay cagta ka wareegsatay dhallinyaronimadii hore. Waxa uu ka mid ahaa wadaaddadii Soomaalida ee Kanada oo labo dhan u xiirayey.

Hase ahaatee, sidii Caasila uga raacday Caanood, haddii ay u soo marto, in uu ka aarsado qudheeda baa u guntanayd.

Kanada markii ay tagtay, Caasila waxa ay ka mid noqotay haween badan oo ay ula muuqatay in ay ka aarsadaan gardarro haweenku ay ka tirsadaan ragga Soomaaliyeed kolka ay dalka joogaan. Qoyska Soomaaliyeed ee qurbaha tegey waxa uu yeeshay labo oday waxaana sidaas dhaawac ku gaaray hannaankii guur Soomaaliyeed lahaan jirey. Weyddiinta mudan in war celin miisaaman loo helo waa: *Qaska ma qurbaha baa keenay mise waa qoonsimaad?*

Yaa weeye haddaba, cidda dooddaas jilbaha u dhigeysa? In kasta oo warcelintu akhristaha u taal, hubaashii, haba yaraatee rag keli ah uma taal. Iyada oo xataa diinta Islaamku ka digtey in hal xaas ka badan ninku yeesho haddii uusan sinnaan u wada samayn karin, haddii ninka Soomaaliyeed goosto in uu xaas kale yeesho, isaga oo aan afadiisa kala tashan, daanno haddii ay ka soo baxdo yaa leh?

Yeysan uba dhawaan ta reer galbeedka, balse Soomaalidu waa samaysaa gogoldhaaf, ha ahaato mid guur ku dhafan yahay ama mid uu ka maqan yahay e', haddana kama hadasho waxna

kama qorto, weliba ciddii wax ka qorto waa lagu maagaa. *Waa aan wax qalanno mindiyahana qarsanno*. Sandareerto sidaas ma aha.

1994 oo ah soosaarkii 1aad ee *Sandareerto*, marka laga reebo niman aan labaatan gaarin oo bilowgii siddeetameeyihii yimid, qofka ugu badan 10 dabshid buu Kanada joogay. Sidaas daraaddeed, tiradaas yar oo aan soo sheegnay iyo dad ka soo wareegay dalka Maraykanka ma ahine, dhaqanka Kanada, amaba reer galbeedku waa ku cusbaa Soomaalida. Dadkaas dalka ku cusbaa waxaa qaarkood meel uga dheceen soo-dhaweyntii loo fidiyey.

Tusaale. Goor ka mid ah dhexaadkii 1984-1986, magaalada New York, waxa aan xusuustaa inan ii sheegay in uu damcay lacag aanan ugu jirin in uu bangi kala baxo. Sidan bay u dhacday.

Waxa uu eegtay labo mashiin oo kuwa lacagta laga la baxo ah oo isu dhow—oo labo bangi kala leeyihiin. Dhammaan lacagtii ugu jirtey bangigiisa buu la baxay dabadeedna ku orday mashiin kale oo u dhowaa. Hase yeeshee, mashiinkii lacag kuuguma jirto buu ku yiri. Si kooban haddii aan u dhihi karno, qaabka iyo xawaaraha barnaamijka (software) bangiyadu ku shaqeeyaan bay barbaarka la noqotay in uu ka dheereeyo.

Haddaba, dhacdooyin badan oo Sandareerto lagu taabtay waa run la beddelay magacyadii runta ahaa bes.

Gabar Kanada muddo ku noolayd baa akhriday *Sandareerto* 20 sano kaddib markii uu soo baxay. Sidatan bayna u cabbirtay. Wax ay tiri, “Wax kasta oo lagu sheegay buugga sida ay yihiin bay markaas u dhacayeen 1994, balse malaha xoogaa caro ah baa qoraaga ku jirtey.” “Marba, haddii aan been la sheegin, nin caraysan baa qoray in la yiraahdo gef ma aha.”

Kolba, waagii uu soo baxay, durba waxaa sheekadiisu saabatay dhammaan Kanada, waxa uuna qoraaga u keenay canaan iyo hanjabaad dil ku jirey. Marar waxaa laga cambaareeyey meelaha wadaaddadu isugu tagaan—in kasta oo uusan gaarin

heerkii wadaaddadu uga qayliyeen buugga *Xadka Riddada Maxaa Ka Run Ah*, 2014 ee Cabdisaciid Cabdi Ismaaciil.

Cali M. Cabdigiir (Caliganay)
Edmonton, Kanada
Oktoobar 2018

## Bilowga Jacaylka Caasila iyo Caanood

Waa 1982. Dalku waa Soomaaliya. Maammulku askar buu gacanta ugu jirey. Labo meelood baa dadku, gaar ahaan dhallintu u dhoofayey, Sucuudi Carabiya oo shaqo loo doonan jirey iyo Ameerika oo dhallintu bilaabeen in ay aqoon kororsi u aadaan. Caanood wax uu ka mid ahaa dhallintaas hiyikacu ku jirey.

Dareenkii dhoofka oo ku jirey baa reerkoodu u guuray Gaalkacyo. Fasalka afraad ee dugsiga sare buu ahaa. Saddex bilood buu dhiganayey dugsiga sare ee Cumar Samatar kolkii uu kasho u helay in uu la hadlo gabar uu indhaha gaar ugu hayey. Fursad kasta marmarsiinyo ay ku bilaabato baa laga yaabaa meel aan la filayn in ay kaa soo baxdee, "Gabar, maxaad wax la qori weyday," baa barihii xisada lahaa yiri. Caasila waa ay yara

aammustay. Qalinkeedii bay saaka gurigii ku soo halmaantay. Waa ay isku yaxyaxday. Sidaas awgeed, barihii wax war ah uma celin. Dhinacyada bay dhugatay. Haddana, hoos bay eegtay. Barihii waa gartay gabadhu in aysan qalin haysan. Xoogaa buu hammiyey in uu kiisii siiyo baa ku soo dhacday. Go'aankaas kuma adkaysan. Hawshiisii buu horay ka watay.

Caanood dhowr bilood ka hor dugsiga beddel ku yimid. gadaasheeda buu fadhiyey. Hadalkii ardayadda iyo macallinka buu xoogaa dhegtii u dhigay. Intaas kuma ekaan. Caasila buu indhohii ku xaday. Ardayaddii in ay isku yaxyaxday buu arkay. Waa uu dareemay gabadhu qalinkeedii in ay soo halmaantay ama uu wax u qori waayey. Qalin dheeraad ah oo uu haystay buu inta gabadhii u soo taagay yiri, "Abbaayo, kan wax ku qoro anaa labo qalin haystee". "Abboowe, aad baad u mahadsan tahay," Caasila baa tiri. Daymadii, iyana waa ku mahadisay. Caanood inta uu adaa mudan yiri, buu isna qoraalkiisii iska watay.

Xisadii koowaad goortii ay dhammaatay, baa Caanood xoogaa madaxa laga qabtay. Fasax buu ka qaatay xisadihii dhimmanaa. Gurigii buu iska aaday. Ardaygii, intii uu jidka sii socday ayuu "mahadsaniddii dabacsanayd" ee Caasila soo xusuustay. Sidii ay abboowe mahadsanid u tiri, afkalaqaadkeedii wacnaa, daymadeedii oo uu gacaltooyo gaar ahaaneed ka dareemay, iyo weliba sidii ay isaga ugu ilka caddaysay, timaheedii dherer inta ay ka qabeen miskaha dushooda joogey, qoorteedii cabbaadyaha lahayd durbana uu ishii la sii raacay, xaaddii gacmaheeda ku tiil oo goortii uu qalinka siinayey uu ku sigtay inuu taabto, dhamannadeedii labeenta in ay soo marsatay la mooday isuna dheellitirnaa iyo bishimaheedii uu horey ka jeclaystay in uu si fiican u dhunkado, ayaa jacayl ku abuuray.

Maasha Allow caafimaad na sii laga hormari Allow cunto na sii! Caanood, gurigii markii uu tegey, buu labo hal oo kaniiniga madaxanuunka ah liqay horeyna ka jiifsaday. Inanku, guud ahaan,

arday dugsiga u googooya ma hayn, balse maalintaas madaxanuun awgi ayuu xisadihii dambe la dhigan kari waayey. Xisadii xigtay baa bilaabatay. Wallee, caafimaad waa sed rabbi dadkiisa ugu deeqo. Eebbow, noogu roonow! Maasha cid walba ku ducaysatay. Caasila, weli way isku yaxyaxsanayd, waayo markii horeba, arrintaas oo kale, si aysan ugu dhicin, labo qalin bay soo qaadan jirtey. Kolba, qalinkaagii soo halmaantaye wiilka qalinkiisa ha isku halmaamin bay islahayd. Kursigii saaka Caanood fadhiyay bay tartiib u eegtay.

Gabadhu waxa ay aad uga foojignayd in aysan qalinka Caanood isku halmaamin markii xisaduhu wada dhammaadaan. Inankii qalinka siiyay waa u muuqan kari waayay. Haddana, goortii xisaddii u dambaysay dhammaatay, bay mar kale inankii si fiican u eegtay. Markii uu u muuqan waayay, bay iyada oo yare qajilsan gurigii iska aadday. Caasila, Caanood xoogaa uurka ka jeclayd, balse wax ay qof u sheegatay, ama ku qarsatay ma ahayn. Dad badan baa qaba in jacayl aragtida koowaad yahay. Waxa aan doodi ku jirin, kolba, aragti waa in ay meesha soo gashaa. Aragti sow wax ma qaladdo! Wayddiintaba ka saar. Kolba, Caasila in ay Caanood haasaawe la wadaagto xiiso bay u haysay. Berri subax in ay inanka qalinkiisa siin doonto sheekana ay halkaas ka bilaaban doonto aad bay u sugaysay.

Subixii xigay, Caasila way soo hor martay. Toddobadii iyo bar bay dugsigii tagtay. In ay wiilka qalinkiisa siiso bay labo daraadle u soo hor martay. Si qaddarin dheeraad ahi ku jirto bay Caanood markii uu qalinka siiyey ugu ilka caddaysay. Xishoodkii gabdhaha Soomaaliyeed caanka ku ahaan jireenna ugu muujisay. Indhohii bay xoogaa ka dadabtay yarena hoos eegtay. Waa ay jeclayd in Caanood uu mar la hadlo.

In kasta oo ay inanka qalinkiisa in ay siiso u soo hormartay, haddana in ay la kulanto oo haasaawe halkaas kala bilowdo baa u wehelisay. Wadnaha ayaa hurayey oo danayn bilow ah buu ku

bilowday. Labada siyoodba, inay soo hor marto talo wanaagsan bay ahayd. Caanood qudhiisu, aalaaba waa soo hor mari jirey. sidii caadada u ahaan jirteyna ma seeray. Iyada ayaa hortii aragtay. Xishood awgi bay yare hoos eegtay in yarna ilka caddaysay. Isna markii uu arkay buu niyada aad uga farxay. "Abbaayo, subax wanaagsan" buu hadal ku bilaabay.

"Arooryo suubban, abboowe."

"Abbaayo, intee ku jiri jirtey? See baan qalanjadaan u arki waayey? Indhahaygu see bay ahaan jireen shalay ka hor?"

"Allow ceeb astur. Qalinkaagii waa kan, abboowe. Shalay ka hor ima aadan arkin soo ma aha! Fiirada baa malaha meelo kale ku socotay. War bal cagaha ii dhig wiilyahow reer Xamar." Toddobaadyo bay is-arkayeen ee fursad sida tan u wacan baan soo marin.

Si haasaawuhu u sii socdo waxa uu yiri:

Arday in uu qalin soo illaawo caadi waaye wax aad loola yaabana ma ila aha. Reer Gaalkacyood ayaa i dhahay gabadhaas ha isugu dhawaan. Waa gabar kibir badanaa la igu yiri. Sidaas maahinoo? Sankaad ka hadashaa ayaan maqlay. Hadal runa maahinoo?

Iyada oo la garatay in sheekada tartiib loo wado:

Allaa! Abboowe, maad ka deysid. Sidaas maan qof xun kuula ahay? arday qalinkiisii ka soo tegey ceeb uma harsana. Allow maxaan ka taxaddaray inaan qalin la'aan ku imaado. Maad gunta u dhaadhacdid waxii lagugu yiri inta iska deysid? Nin baa Alla kaa dhigay ee wax cid kale tiri ha ku marmarsoon. Ciddii intaas kugu taabatay been bay kuu sheegtay."

"Baayo, erayga halmaan baa afka laga saari lahaa haddii arday in uu qalin soo halmaamo aysan caadi ahayn. Runtii, gabar wanaagsanaa tahay, balse kistoo waad kakan tahay. Kaftan lee waaye, yaah. Ha xanaaqin, yaah."

"Caanood, Ilaah baa og, xisadii yaxyax baan la dhigan kari waayey. Xisadii u dambeysay, waan ku eegay waadse ii muuqan kari weyday. Alla, abboowe, raalli ahow. Ilama aadan

hadlin maanta ka hore in aan hadal kakanahay xaggee ku aragtay? Abboowe, ma beer baan kaa galay? Amaad gabar kale igu hafaysaa?"
"Markii xisadii koowaad dhammaatayba madaxaa kistoo la iga qabtay oo gurigiiyaan iska aaday. Macaantey, raalli ahow. Kaftan lee waayee."

"Allaa, abboowe, hadda sidee tahay? Caasila iyo Caanood iswareysigoodii gaabnaa halkaas buu xoogaa ku hakaday. Sidii caadadu ahayd, ardadii waa safatay iyaga oo heer-heer u habaysan. Bare walba fasalkii uu horjoogaha u ahaa buu dhinac istaagay. Maammulihii dugsiga baa soo hor istaagay dhammaan barayaashii iyo ardadii. "subax wanaagsan dhammaantiin," baa maammulihii yiri. "Subax wanaagsan," Intii kale..
"Faataxada ha la akhriyo," Maammulihii. Dhammaan, "Acuudu billaahi minasheyddaani rajiim. Bismillaahi raxmaani Raxiim... aammiin. Maammule, "Ilaahay, ha nagu anfaco. Heestii dugsiyada ha la qaado; tii Calankana ha lagu xijiyo. "Ardayoow aroortii kacoo, ilkaha cadayoo, Qolabaa calankeed duu Waa caynee, innana ,.keennu waa cirkoo kale ee een caadna lahayn duu caashaqayee."

Ardadii fasalladoodii bay kala galeen. Bare walba isna xisadii uu ku qornaa ayuu galay. Caanood iyo Caasila labo arday oo aad u edeb badan bay ahaayeen. Inanku magaalada dhawaan buu ku soo biiray ardadana aad uma kala aqoon. Wiilka iyo gabadhuba aad bay waxbarashada ugu wanaagsanaayeen. Iyadu magaalada ayey ku dhalatay, ku barbaartay ardadana si fiican bay u kala tiqiin. Durba, kaftan yar in Caasila hoos looga dhiibo baa bilaabatay. Ardo iyo hawsheed ahaydaa. Gabar in lala haasaawo gabdhuhu waa iskula wacnaayeen. Wiilka gabar shukaansada, isna meel sare buu isla joogay. Arrin labada dhanba in ay si fiican u baaluqeen tusaysay ahaydaa. Gabadhii aan yare la shukaansani xoogaa bay hoos isla noqon jirtey.

Ardayaddii gabdhihii faceeda ahaa xoogaa bay ka gaabsadeen. Intaasiba hiillo ayey ahayd. In ay iyada iyo Caanood kasho (firaaqo) siiyaan bay ahayd. Sidaas awgeed, gabdhihii markii dugsiga laga baxo ay awal jaanta isla qaadi jireen, intii badnayd way kala hareen. Caasila keligeed bay iska baxday goortii waqtigii dugsigu dhammaaday. Wiilkii laftigiisu keligiis buu tegey. Isagaanba rabin wiil kale oo ilfuur ku noqdaa in uu raaco. In yar goortii uu lugeynayey, buu arkay Caasila oo hortiisa garaarta sii tuuraysa. Niyadii buu ka farxay.

Fursad uu u baahnaa buu u arkay. Sidaas awgeed, isaga oo yare faraxsan buu tartiib cagtii u boobsiiyay. Caasila culays bay dareentay. In qof gadaalkeeda soo socdo bay tuhuntay. Si ay tuhunkeeda u qanciso, tartiib bay ilqooreedka uga jalleecday. Caanood oo gadaasheeda soo socda bay aragtay. Qudheedu xoogaa bay niyadii ka rayraysay (faraxday). Markii ay aragtay in Caanood saanta soo dedejinayo, bay iyana tillabadii cuslaysay.
"Caasila," baa Caanood yiri goortii uu waxyar u jirsaday.
"Hee abboowe, Caanood sidee ii tahay?"

"Waan kuu faayaa ee adigu sidee ii tahay? Baacii reer Xamar waa iska faayaa." Caasila waxa ay caddaysay ilkohii. "waan kuu ladnahay ee madaxanuunkii sidee ka tahay? Doqontii reer Gaalkacyoodna waa tan."

"Caasila, kaas Eebbe waa iiga raayey. Dabbaalkii reer Xamar maanta waa soo jeedaa."
"Xisaabtii hawl guriga ahayd ma ka wada shaqaysay? Laxdii reer Gaalkacyood maanta waa huruddaa."
"Maya, balse caawaan ka shaqeynaa, haddii Alla idmo. Bal horta cub!"
"Baraha xisaabtu aad buu hawl guriga u qiimeeyaa. Mararka qaarkood, ardaygii dhowr jeer hawl guriga soo qaban waaya, xisada waa uu ka saaraa. Cir baan kaa iri!"

"Waan ku dadaalaa in aan hawl gurigiisa ka shaqeeyo inta aan joogo. Dabbaalkoo Xamar idiin ka yimid ani ma ahi maad i leedahay? In aan ku jeclaado adi ceeb maad u aragtaa?"

"Xaggee aadaysaa? Aabbo miyaa beddel kale loo soo sheegay? Dhawaan baadba nagu soo biirtaye. Doqon reer Gaalkacyood Caasila ma ahid miyaad i leedahay? Maya, ceeb ma aha cayrana laguu ma quuro."

Dhab, sarbeeb iyo afgobaadsi magaalo in ay ahayd in erayadaasi ahaayeen Caanood uma kala caddayn. Si kastaba ha ahaatee, kaftankii qunyar socodku kobtii buu ka sii socday. Caanood baa kolkaas yiri, "Maya. Aabbo beddel kale ma loo soo sheegin, balse anaa raba in aan dhoofo. Facay ma wada dhoofinoo maxaa aniga meesha ii yaal! Yaa bacaadka looga tegaa? Anigu waan dhoofaa. Asaaggeeyaan wax la qaybsanaa. Inta maxaan ka samaynaa?"

"Caanood waad igu ciyaaraysaa! Ma kaa dhab baa? Dhowr bilood baadba nala joogtaye xaggee baad aadaysaa? Boorku waa dalkaagee ha moogaan."

"Caasila, mar hore haddii aan ku baran lahaa, ma dhoofeen talose cid ma isu sheegto. Run waaye. Ani waan dhoofaa. Ii soo ducee yaah. Sucuudigaan aadaa haddii Alla idmo. Kuwa dhoofaaya maan ka liitaa."

Caanood, indhawaale dhoof baa ku jirey. Aad buu u hiyikacsanaa reerkuna hor buu uga caal waayey ama uga samray. Dugsiga sare dhammayso baa laga kari waayey. Dhoof baa aad ugu cadcaddaa, balse hadda, jacayl in uu dhoofka u raaci doono bay u sansaan eg tahay. Caasila wiilal badan baa ka dabo dhacay bilicdeeda awgeed Caanood isna kii ugu horreeyey ma ahayn.

Caasila inta indhoha la raacday bay tiri:

Nin meel uu joogaba waa kaas. shiishka ma halkaas baad ku haysaa? Waan kaftamaynnaa. Allaa, abboowow maxaa jira? Adna ma dhallinyarada yaacaysa baad ku darmatay? Arday aad u wanaagsan baad

tahay. Wiilal badan oo magaaladaan u dhashay baa iska dhaqaaqay. Weliba qaar badani xataa dugsiga sare ma dhammaysan. Dhoof baa la wada calmaday. Allow Carab maxaa noo soo arkay? Dalkaan dhallinyaradiisu ka sii cararayso waa maxay? Eebbow wiilasha il wanaagsan noogu fur oo dalka noogu daa. Gabdho keli ah baa isu soo hari doona.

"Caasila, gabdhaha kale markii ay wiil dhoof raba arkaan, waa sii hiyi kacshaan ee adiga maxaa kuu gaar ah? Dugsiga haddii aan dhammaysto, Jaamacad iyo shaqo fiican midna ma helaayi ee maxaan ka joogaa? Sida wax loo shiisho weli ma baran, balse shiishkaaga in aan aad u bartaan rabaa. Qof la cafin ilama tihid."

Inta aan Caasila warcelinteeda la gaarin, haddii nin ganacsadaa Gaalkacyana caan ka ahaa oo Qabilqabil la yiraahdo, uu maqli lahaa Caanood hadalkiisa, waxa uu ka oran lahaa: Wiilyahow, ka fiirso hadalka ah waddanka shaqo iyo Jaamacad wanaagsan midna ka heli mayo". Anigu aqoon badan ma lihi, balse Galdogob waxii Looga baahdo Gaalkacyo ayaan ka helaa inta aanan Xamar iyo meel kale toona gaarin. Waxii Gaalkacyo looga baahdana Xamar iyo dalka intiisa kale baan ka helaa inta aanan Jeddah, Riyaadh, Nairobi iwm gaarin. Dhanka Jaamacaddana, waa wax jira in kulliyadaha qaarkood aan ardada mudan lagu qorin ee musuqmaasuq iyo eexasho ku jiraan maammulka Jaamacadda. Sida ay u badan tahay, ardo badan oo mudan rabtana in ay Jaamacadda dalka ka qalin jebiyaan, baan meesha ay rabaan lagu qorin, balse Jaamacadda ummadda waxaa ka soo baxa kuwo aan ku oranayn labo xabbo oo kaniini ah liq haddii geel kaa baxsaday aad kala hadasho.

Dulucda murtida Qabilqabil waa tan. Dhowr jeer baa isaga lagu yiri Sucuudiga u dhoof oo ka soo shaqayso, isna waxa uu dadka tusaalayn jirey in lacagtii Sucuudiga laga soo shaqaysan lahaa ay Soomaaliya dhexdeeda taal.

Dhanka Jaamacaddana, waxa uu u jeeday tusaalahan eeg. Dhakhtar Shiinays ahaa oo aan af Ingiriis iyo Soomaali toona aqoon baa Gaalkacyo la keenay. Nin geel ka baxsaday oo isna af aan Soomaali ahayn aqoon baa Shiinayskii u yimid. Bal dhegeyso

waxii dhex maray. Dhakhtar-Shiinays: Xaggee lagaa hayaa (af Shiinays)? Dhakhtarku mar kasta qofka xanuunka sheeganaya oo isaga u yimaada waa in uu weyddiiyaa meesha laga hayo. Geeldoon:

Geel baa iga baxsaday (af Soomaali). Afka Soomaaliga buu ku hadli cid aan Soomaali ahaynna weli ma arkin markaas ka hor. Geeldoon waxii Shiinaysku yiri ma garan, balse waxii isaga u darnaa buu of Soomaali ku yiri. Shiinayskii goortii uu dhegeystay ninkii geelu ka baxsaday buu hore uga qabtay, "Sidee laguu qabtaa (af shiinays)?"

Geeldoon ama ninkii geelu ka baxsaday baa kolkaas yiri, "Muddo baan geelaygii ku helaa?"

Dhakhtarkii Shiinayska ahaa baa kolkaas geeljirihii siiyey kaniini waxa uuna ku yiri, "Kaniinigaan qaado. Dhowrkii saacadoodba labo xabbo liq."

Xogwarranku sibiq (si fudud) yuusan kugu dhaafin. Ninka xanuun ma hayn ee geel baa ka baxsaday keliya Dakhtarkuna kaniiniga Geeldoon waxa uu u siiyey in uu xanuun uga daaweeyo. Waxa ay aad ugu dhowdahay in Geeldoon kaniini madaxanuunka la siiyey. Bal warcelinta Caasila iyana aan eegno.

"Caanood, dalkan un baan anigu leeyahay. Gaalkacyo, waa magaaladaan ku dhashay. Markii aan aqoon yeesho, iyada baan u soo laabanayaa. Ciidda hooyo waa lama huraan. Dhul gaalo iyo mid muslim oo kaleba kayga baa iiga wanaagsan. Dhanka shiishka, ma la hubaa in aadan weli sida wax loo shiisho baran? Sidan haddii aadan weli shiishka gabdhaha ku baran, marka aad sidan ka wanaagsan u soo barato aniga i sii weydaaro. Caanood, amaad hal meel ka badan shiishaysaa?" Haddana waa eegtay bal in uu qajilo.

"Caasila, taasi Gaalkacyo jacayl may kaa tahay? Mise waddaniyad aad tahay? Haddaan talo ugu jiraa in aan shiishka barto. Adiga in aan shiishka kula helaan jeclahay. Kani gaar waaye. Kaaga in aan mid kale ku dari kari ma filaayi." Caasila in

yar bay Caanood eegtay. Ilko caddayn bay ku dartay. Waxa ay tiri:

Bukaan-eegta (Isbitaal) xerada ciidammada qalabka sida ku dheggan baan ku dhashay. Ilaahow, ha i dilin aniga oo aan Gaalkacyo meel loo soo wada hirto ka dhigin. Gaalkacyo haddii aan jeclahay, Soomaaliya iyana waa aan jeclahay, Caanood, haddee la soco, 'far keli ahi fool ma dhaqdo.' Ogsoonow xilku waa ina wada saaran yahaye. Fili mayo in aad keligay shiishka ku haysid. Nin hadda shiishka baranaya iyana Caanood uma ekid."

"Gabar saan oo kale u fekereysa, saanna u qurux badan, wax laga dhoofo ma aha. Balse, asaaggay waa wada .dhoofay. qaarkood lacag badan bay reerahoodii u soo direen qaarna waxbarasho bay ku sii dareen. Asaaggaa ka har, habaar maahinoo? Markaan, hal meelaan shiishaa. Eebbe ha ii fududeeyo".

"Allaa! Abboowe, Caanood waad iga xishoodsiisay. Xaggee baad iga aragtay? Cid aan adiga ahayni ima tiraahdo waad qurux badan tahay. Nin iyo hal shiish kala daa. Bal aniga iga weeci kolba ma hore baan isha ku geshay oo keligay ma ahee."

"Quruxdu hadba sida aad u eegto waaye. Ilaah uga mahadnaq, quruxuu ku siiyaye. Meel kale hadda shiishku ma ii qabanaayi. Iga weeci iga leexi la mid maahinoo?"

"Allaa! Abboowe Caanood, waad mahadsan tahay. Meel gaar ah baad iga aragtay. Gurigayagii waa kan!" Maanta maad nala harsatid? Maxaa igu gaar ah? Af Soomaaliga waad iga badisaa. Ararba Haddii aad garatay weecinna waad taqaan. haa, iga duw weeye."

"Mahadsanid qalanjada. Gurigiiyaa la iga sugaa. Berrito iyo iskuulka ha inoo ahaato, haddii Alla idmo. Nabadey, abbaayo. Anaa kasaaya waxa kugu gaar ah. Boqorad ayaad aniga ii tahay."

"Nabadey abboowe kolba dan baad leedahaye. Mar hore baad Boqorad iigu yeeratay soo ma aha? Mahadsanid, balse Boqorad reerkayaga baan u ahay."

Maalintaas, intaas bay ku kala tageen. Sheekadii labadii arday, maalinba maalintii ka sii dambeysay way sii kordheysay tartiib bayna ardadii kale ugu baahday. Sannad dugsiyeedkii

gabagabo ayuu ku soo dhawaaday. Xisooyinku markii ay dhammaadaan, inay isasii raacaan, caadi bay noqotay. Subaxii, aalaaba isku mar bay imaan jireen oo xoogaa bay soo hormari jireen.

In kasta oo ay awalba soo hormari jireen, haddana markaas jacayl baa imaatinkooda hore lug ku lahaa. Wiilal badan baa jeclaan lahaa in ay meeshaas ku jiraan. Indha-jacayl baa labadiiba yeesheen. Kaftan hoosaadkii waa sii batay Caanood iyo Caasila iyana waa la isu aqoonsaday. "subax wanaagsan, Caanood," baa Caasila tiri.

"Wacan oo wanaagsan, abbaayo. Boqoradda sidee ii tahay? Aniga Boqorad aad ii tahay."

"Waan barinay, abboowe. Boqorad gabar la isagama yeeree maad ka deysid, Caanood?"

"Boqoradda, maanta si ay ka dhacayso aad u labbisan tahay. Wiilashii oo dhan aa indhosarcaadin ku dhacii doonaa. Mar gaaraa saan oo kale loo labbisnaa miyaa?"

Iyada oo marar ku qoslaysay:

"Caanood, mar kasta waad iga qoslisay. Dharkii dugsiga baanba qabaaye! Gabarna kaa fakan mayso? Waa martee baad u malaynaysaa? Shaar ay ka dhacayso baad qudhaadu qabtaa"

"Isaga laftigiisana aad baad ugu qurux badan tahay. Dharba adiga oon qabin haddii aan ku ...., malaha aadaan u indhosarcaadin lahaa? Gabar kale indhahaygu maba qabtaan maalmahaan.

Inankii kaftankii waa sii durkiyey. Muuqaal uu tilmaamay baa Caasila ka yaabiyey. Shaki buu haddana ku sii dhaliyey gabadhii. Waxa uu yiri:

Caanood Shabeel adiga oo la socda carraduna deggan tahay bal hilaadi. Roob in uu da'ay xareedina dhulka jiifto ku dar. Gabbalgaab ka dhig amminta meeshuna cidla' tahay iyana talada ku dar. Dhirta caleen bilicsan baa saaran sharqan ah cidiis ka badanna aysan jirin niyeyso. Ciid saafi ah oo biyo keeneen in buste noo dul iyana hilaadi. Xaaladdaas oo kale barbaarka aad xabadka uga jiifan lahayd adiga oo la jooga ka

hammi. Labbiskaagan indhodaraandarka ah arrintaas oo kale buu xusuus igu tusayaa. Yaa iga ag mari kara Caasila? Ina Shabeel baa sidaas oo kale uga sheekayn kara.

Shaxda macaanka sheekada bay ula dhigtay:

Caanood, abboowe isku xishood, ii tartiibi. Mise inaad iga xishoodsiiso baad ugu talogashay? Nin oo dhan xeerada salkeeda baan marka hore laga celin karin. Markii uu xeeradaas salkeeda gaarana, tan ku xigta, ilaa........ Isma oran taas. Mar hore baad i rartay. Aniga oo balli Xareeda ku dabaalanaya timuhuna ii furan yihiin baan is-arkay. Shimbiraha codkoodiina waad iga halmaantay iyo naacawdii macaanayd ee ubaxa uduggiisa keenaysayba. Socod yar in lagu daro oo hadba laan yar oo curdan ah aan tartiib baarka uga taabanaynno baa iyana xusid wacan. Abboowe tilmaamahaas haddii aad ka tagtayna anaa raacshey. Adiga iyo reer Xamarnimo kala daa. Immisa gabdhood baad hadda ka hor rartay dib dambana aadan ugu furin? Noloshaas macaan ee aad tilmaantay gabar walba waa ku riyoota, balse reer Xamarka ee kumeelgaarka ah ma macaana. Asaaggaa sidaas oo kale in ay leefleef gaaban wax ku raba Gaalkacyo waa ka buuxaan.

Caanood baa kolkaas isna yiri:

Hawl gurigu waa adag yahay. Hal xeero haddii lagu koobnaado, dhaqiddaa laga deynaa marka u dambeysa. Anigu hadda kow ma orane la soco hee. Adna waad i sii kicisay. Kolba, haddii meeshu cidla ahayd, ciyaar yar ma ku dartidoo? Ciyaarta, caleen middaan isku tuurtuuraynnay weliba ma ka dhigtidoo? Naacawda, mid timahaaga ruxi kartey, inay noqoto soo ma ku fiicnaateenoo? Adiga oo iga cararaya anna aan ku bursanaayo, in aan jillaafo yar oo dabacsan kuu dhigo kolkaasna aan kugu dul kufo, see uga tagtay? Xoogaa markii aan ciyaarnaba inaan biyaha galno, sax maahinoo? Adiga haddii aan kuu raro, in aan kuu furo aan Eebbe ka tuugaa. Wiilasha Gaalkacyo, Caanood ma la tartami karaan.

Caasila wax baa cululubtay. Reer Xamar sidaas tilmaan miyiga uga bixin kara baa u muuqday. Haddana, marna uma malayn in uu reer Xamar iska yeelayo. Hase yeeshee, hallaasigii bay la sii wadday. Waxa ay tiri:

Hawl gurigee Caanood? Taas haweenka toos uguma tiraahdaan. Amaad tiraahdaa nimanka kale waan ka duwannahay. Kolba, nin baad tahay. Kolba, na rartaye aan suugaanta kula wado. Haddii ay gabbalgaab ahayd, biyuhu soo ma qaboobayn? Ciiddu qodxo ama saxarro ma lahayn miyaa? Jillaafo maagid soo ma ahaateen? Markii aad igu dul kufto, maxaad ku xijin lahayd? Ciyaar gartaye caleenta in la jaro yaa isku ogaa? Labbiska iyo dabaal maxaa isu geeyey?

In kasta oo hallaasigii la waday, Caanood waa shakiyey. Waxaa u muuqatay gabar garaad badan, isku kalsoon, sidaas darteedna aan wax kasta loo sheegi karin—haddii loo sheegana aan la ogaan karin sida ay u qaadatay. Balse waxa uu ku adkaystay in daandaansiga sii hakiyo. Haddaba, barbaarkii waxa uu yiri:

Kan xisaabta. Ma ka wada shaqaynnaa? Tab kasta gabar baa kala tuurta maahinoo? Cimilada Gaalkacyo kolna qabow ma noqoto. Ciidda biyaa hortii xajiin iyo qodaxba ka soo reebay. Jillaafadu ciyaartay ley ka mid ahayd. Dabbaal haddii aanan ahaynna, baashaal iyo baasho reer Xamar waan kasaa. Caleenta nac iyo xumaan ma u jarayn suugaantuna ina la wada tagtay. Ishu mar hore bay ku raacday, balse meeshii aan wax ka bilaabi lahaa baan intaas sugayey.

Caasila waa hilaadisay in qofku hal-abuur lahaan karo dhaqan kasta ama deegaanka ha ka soo jeedee, balse bay yare hoos uga hammiday. Biyojiidka iyo saxarro oo uu adeegsaday bay u fiirsatay. Sheekadii bay la sii wadday kolba la yiraahdo "war jiraaba Cakaara ayuu imaan. Caasila waxa ay tiri:

Galabta hawl kale baan leeyahay, caawase aad baan ugu rayn lahaa. Turaanturro naga daaya baan idinka la maaro weynaa! Ma rag baa dhammaaday? Talo la'aan maxaa na dhigay? Tan iyo goorma baadan aqoon meeshii aad ka bilaabi lahayd?

Isaga oo hadba fiiro yar ku xadayey baa Caanood yiri:

Wanaagsan, caawase filim aad u wacanaa socda. In lagu celin doonana ma filaayi. Inaad i raacdid baan jeclaan lahaa. Adiga oo raalli iga ah, ma israacnoo? Wax maad ka qabtaa? Taladayada keli ah qaata, nooh, gabdhihiinna. Talo kale maxaad ku falaysaan nooh. Maalintii aan dugsiga imid laga bilaabo, kor aan kaala socday.

Caasila marar badan filim soo daawatay, balse gabdho dhowr ah bay isku raaci jireen. Iyada oo dhaqankaas Gaalkacyo ka jirey waayahaas wax ku tusaysay bay tiri: Codsigaas waan kaa yeelay, Xisaabtase goormana ka shaqaynayaa? Hawshayda dib baan u dhiganayaa. Bare Abshir hawl gurigiisa lama dhayalsan karee xisaabta galabta ma ka shaqayn karnaa? Taladayada keli ah qaata weligiin baad ku hayseen? Kolba, adigu ha ku tashan. Weyddiimihii badnaa ay ku harqisay buu yiri, "Haa, waan ka shaqayn karnaa. Goormaan kuu imaadaa? Talo hal mid waaye, yaah." Waxa uu sii raaciyey, "Wallaahi, adiga wareeraa kaa soo socda mana lagaa maarmi kari. Anigu reer Xamar aan iska ahay. Annaga waxeenna baashaal, belo ma jirto, beerka-beerka u saar lee waaye. Aad aan kaaga helaa. Adiga dadka ma ku jirtid. Cidna ma la fac tihid."

Caasila aad bay uga helaysay erayada haasaawaha hoose ahaa, haddana marar badan bay qajil ku dhalinayeen. Kaftan ahaa in uu gadaal ka dhasho baa inanku soo hor marinayey mara bayna qajil ku keenayeen Caasila. Waa qofba iyo dhaqankiise, waxa ay tiri, "Tobanka galabnimo, sidee kugu tahay? Talo tiinna keliya ha moodin, yaah. Beeshu waa nabad. Ninkii deegaanka iyo dabeecadda sidii aan ogaa u tilmaamayey soo adiga ma ahayn? Qiiq ha isku qarin. Iskawaal Caasila ayaan u ahay. Hadallada qaar yare laga gaabsadaan waa jiraan ee af gobaadsi ha moogaan."

Barasho ayaa lagu jirey. Aragtidii hore, aad bay isula dhaceen. Caanood, inuu af reer mudug ku hadli karo, tilmaantii dabeecadda oo uu Caasila uga yaabso islahaa baa kashiftay. Iyadu ina aysan gabar sahlan oo durba la hanan karo ahayn, bay goortii uu daandaansadaba tusaysay.

Isaga oo aan meelna soo marin buu yiri, "Caasila, baayo aan imaan karaa goortaas. Waqti habboon waaye. Nin ma la isku taago, qalanjada. Adiga, gees lagaaga fakado ma leh, yaah. Anigu baashaal kaan ku baara. Beerka ayaa beerka laguu saaraa.

Budadaadu bannaanka waaye. Ha xanaaqin kaftan lee waayee." Caasila baa kolkaas tiri, "Nabadey abboowe, Tubta iska eeg, yaah. War Barre maxaad sheegtay? Ma baddaas baad gashay? Ma taqaannaa sida looga dabaasho? Baacugayga beryo badan iyo barasho dheer baa kaa xiga. Bal hadda bariidada ha ka badin. Ma isleedahay waa aad u qalantaa? Boowe, been ha isu sheegin kaftankaan dharka ha ka xuyuubin."

"Nabad gelyo, abbaayo. Waa inoo galabta. Tartanka daa, nooh. Qalanjada isjilci nooh. Sug bal ha i mootine. Baacug maxaa waaye? "Boowe, been ha isu sheegin."

"Afkiinna maahee intee ka keentay?"

"Boowe, guriga sow soo garan meysid? Taa daa tu kale mooyee. Ma dudnee rag baa na duudsiya. Beerkayga u qaado." "Immisa ayaad kaayaga adeegsanaysay tan iyo maanta ma taqaannaa?"

In kasta oo in la kala dhaqaaqo ay ahayd, haddana meeshii lagu kala leexan lahaa tillaabooyin baa ka dhimmanaa. Markii uu kaftanka jooji isyiraahdaba xusuus bay ku reebaysay. Waxa uu yiri, "Waad iga qoslinee. Gurigaas maa laga dhumi karaa, Caasila baaba ku noole. Tartiibso, inanta. Timaa kugu dhacay. Gaabso gabaraad tahaye. Baacug, baacug, reer Gaalkacyo, wallaahi, idinka af Soomaali ma la idinku dhammo. Af reer Xamarka in aad ka faantaan baan u haystaye. Kiro ka baxsha kolba haddaad ku hadloysaan, nooh."

Caasila, iyana waxa ay iska waabinaysay inanka ay uurka ka jeclayd walow uu dafdaf la soo galay. Salaan sacabbada cad la isku dhuftay buu u soo taagay. In kasta oo ay u oggolaatay in ay bac isku siiyaan, erayadan bay damacday in ay ku hariso. Waxa ay ku reebtay, "Qudhaadu waad iga qoslisay. Kolba, anigu reer Xamar yaraysan mayo. Ii tartiibi, boowe. Waa aan ku qaadi waayaye taabashadu waa kugu dheeraad. Haddii taas kiro la isaga qaadayo, Soomaali badankeed in aan kiro ka wada qaadi lahayn xaggee kaa

martay? Afka Soomaalida dhexda baan u nahay. Waa inoo galabta."

Maalintaas sidaas bay ku kala har doonteen. Labadiiba tobankii galabnimo waa la dheeraatay. Gaar ahaan, isagii ballan fog bay la noqotay. "Wii iswaalaba waabiyaa hela" bilaash looma oran. Caanood amuu af libaax ku socdey? Amay quruxbeen ahayd? Walalacbeen meel walba waa joogtaa soo ma aha? Weyddiintaba ka daa. Wallee, bilic hablood rag wada qaadday. Kolba, filkeed buu ku jirey. Caasila ayaa u hillaacday. Waa uu calmaday. Qudheedu ma cago yarayn. In ay gabar hawlo badan ahayd muran kuma jirin. Tolow, amaa habar belana dhashay? Uga yaab taasna. Uba badnayd. Oday shiddana in uu dhalay suurogal ha ka reebin. Caanood jacayl baa taabtay. Caasila ayaa qalbigiisii degdeg ku gashay.

Caasila afkalaqaadkeedii wacnaa, wax Caanood jeclaysto waa ahaa. Intii ay wada socdeen oo dhan, jirkeeda buu isha ku xadayey. Laftigeeda eegmo ma seegin. Caanood aad bay uga heshay. Wiil ay iska reebi weydo, Caanood kow kama ahayn. Wiilal baa darteed magaalada uga guuray. Inta xaashiyaha u soo qori jirtey baanba tiro lahayn. Caasila qofkii Caanood mooday ma hayn caashaqse indho ma leh. Aad iyo aad buu Caasila ula dhacsanaa. Waa adduun iyo xaalki. Rag hillaac la tago uma uusan horreyn. Biley isaga u wacnaatay? Yaa og? Amaa meesha calaf ka socdey?

Maalintaas meel sare buu isla joogey. Ma wax uusan heerkaas isla joogin bay ahayd haddii uu qalanjadii Cumar Samatar (dugsi sare ee Gaalkacyo ugu caansan) hoggaanka u hayey?
Isaga oo faraxa wejigiisa ka muuqda qofkii arkaaba dareemayo, buu gurigii tegey. Reerkii waa wada dareemay kalsoonidii wejigiisa ka muuqatay. Shabeel oo aabbihiis ahaa baa kolkaas yiri, "aabbo, imtixaannadii ka warran?'

"Aabbo, dhibco wanaagsanaan wada keenay. Berri midaan leeyahay. Haddii Alla idmo, galabtaan rabnaa in aan ka wada shaqaynno.

"Adiga iyo Gardaad baa?" Shabeel, Caanood aabbohi "Haa, aabbo, iyo wiil kale."

"Nasiib wacan. Dhibco fiican baan kuu rajeynayaa."

Caanood markii uu qadeeyey ma uusan seexan. Hawl gurigii xisaabta ayuu ka shaqeeyey. Inanta u calman buu islahaa, aad tustid in aad xisaabta ku wanaagsan tahay. Dhankaas, weligeed arday la dhigta hiil ugama aysan baahan. Reer Gaalkacyood oo dhan baad Caasila kala dhex baxday buu islahaa. Caanood qudhiisu wiil fudud ma ahayn. Si fiican buu Xamar gabdhaha u kala shabin jirey. Geeddaan reer Gaalkacyoodka ah baashada iyo baashaalka bar buu islahaa. Dhowr jeer buuba intaas toos ugu yiri. Kama aysan waalin. Kolba, caashaq bilow buu ahaa. Muddadii uu xisaabta ka shaqaynayey dusheeda buu ku heesayey. Isaga oo ka shaqaynaya baa Gardaad u yimid. Gardaad inan ay isku fasal saaxiibna ahaayeen buu ahaa.

Gardaad oo si wanaagsan ula socday haasaawihii u fufayey Caanood iyo Caasila baa yiri, "Labadeennii baaba hadda waqti isu weynaye ma aragtay? adiga iyo qalanjadii ka warran?" Caanood oo tookhayay baa kolkaas yiri, "Agteeda ha isku marin. Iyadaa dadka u sarreysa. Adiga kaftanay kaa tahay, balse qalanjo run ah waaye. Anna wiilaan ahay. Ragannimaan sheegtay. Sidaas maahinoo? Caanood Shabeel aniga waaye. Wiilaa halkaan kaa jooga. Wiil kale maa saas yeeli kara? Agtiisa qori ma laga jabsan karo."

Isaga oo saaxiibki war u celinayey buu yiri, "Maya maya. Aniga ammaan bay iga helaysaa. Dugsiga oo dhan waa laga la socdaa sidaad isugu fiican tihiin. Waxba cirka ha isgeyn rag madaxiis baad ku daaqaysaaye. Ciyaal in aan kugu soo dirno miyaad rabtaa?"

Caanood waa sii tookhay waxa uuna taabtay in uusan saaxiibkiis u tookhayn. Waxa uu yiri:

Dugsigu muu shaqo yeesho? Mise shaqo kale ma u taallo? Adiga dabbaalaad tahay. Aniga gabdhaha sida loo soo dabaan ka hadlaayaa. Runta sheeg, nooh. Taas reer Xamar ma ku gaartaan. Dood ma ka taagna. Aniga geel oo la dhacaayo, shuqul ma ku . lihi. Geela sida loo dhaco, ani ma kasaayi. Sug bal. Saddexdeenna labodoo isku cida ma ku jirto. Taas mar horaa la ii sheegay. Saaxiibtinnimo iyo caashaq cid-cid ma yaqaanniin. Taas adba waad og tahay mana kuu sheegaayi.

"Xani xiiso keentay. Adiga iyo Caasila sheekadiinnu sheekooyinka ardada bay ka mid yihiin. Da'deed baan ku jirnaa soo ma aha? Waxa magaalada carruur yaacaya ma aragtay? Reer Xamar miyaa noo dhalay? Yaa mar hore reer-reerka iyo waxaan baas kaaga sheekeeyey? Tartiibso Caasila cidina kolba hadda kuguma haysatee."

"Magaalo shaqo la' waaye. Labaatanaad jirtaaye maxaad isla yeelyeelee? Sida reer Gaalkacyoodku wax u guursadaan anigu waa kasaa. Maxaan ka ogahay koo baa ii yimid oo "waryaa ilma-adeer in aan nahay ma og tahay?" igu dhahaye."

"Adaa ku khasban in aad magaaladu siday u taallo aad adna ula taallo. Labaatan hal baa iiga dhimman. Sidee reer Gaalkacyoodku wax u guursadaan? Kolba, Caasila ma aha qofka waxaas kugu dhuray. Ma reer tuulaad baa ku helay?" Caanood isaga oo muujinayey in uu dhaqanka reer Mudug wax badan kala socday buu yiri:

Reer Gaalkacyood, wax walba in ay kula maammulaanay jecel yihiin. Intee looga baxsadaa? Isku meel dheh, hal guyaan kaa weynahay. "Gu' waa geed laga booday iyo xero laga guuray" maahinoo? Idinku saas ma dhahdiinoo? Koo dhoorraa, baa waxaas dhan ii sheegay. "Adeerow, ina-adeerow, abtiyow, xigaalo haddii aan nahay, ama aan tol iyo qaraabo nahay, gabadhaas ha i dhaafin. Xoolo ma jiraan, laakiin toban geela baan soo soocayaa. Meeshaan yeysan caawa ila dhaafin. Gabadha shalay baan dusha ka arkay. Ha la ii hiilliyo maanta. Weesadaan ku dhowranayaa

iyana nin waa u baahan tahay. Intii cid kale heli lahayd yaan aniga la i dhaafin" iyo wax kale oo tiro badan bay dhahaan. Sidaas bay wax u guursadaan, nooh, Gardaad.

Kaftankii baa sii socday Gardaad baana yiri:

Gabdhaha magaalada ta kuwa ugu quruxda badan ka mid ah baad rabtaa in aad duhurkii halkaas kala baxdo adiga oon cidna kala tashan. Dad badan baa ku og in aad magaaladaan ku dhalatay, labada ku dhashayna ay reer Gaalkacyood wada yihiin. Sidaas ula soco in Caasila kas iyo maag laguugu daayey. Anigii magaalada ku dhashay baa habkaas aad tiri ee aad leedahay reer Gaalkacyood baa wax u guursada aan wax qumman kala socon. Reer Xamar qabiil-qabiil ma yaqaanniin been iska dheh. Waa kaasi waa farodheer oo kuwa ceel Waraabe ka soo jeeda ah. Wallee, Caanood tegyey. Xoogaagii Xamar kaaga soo dhumay baad soo cesheneysaaye adigu ha iskashifin.

"Yaakhey, saaxiibkay jiraa tahay. Cadawga iga ilaali. Cid walba u sheegin Caasila xaggayga tahay. Yaakhey, siday u jirto ma aragtay? Yaa gacanta ku dhigay ma taqaan? Caanood Shabeel. Yaa kale? Reer Xamar qabiil hadda waa barteen, balse yaa baray ma kasee?

"Horta, Caasila sida ay isu gaarsiisan tahay adigu ma aragtay? Barahaagii baan ahay ee ha halmaamin. Reer Gaalkacyood baa baray miyaad soo waddaa?"

"Saaxiibow, naasaha ku dhacay ma aragtay? Jir maa ku yaal! Eebbe timana waa siiyey. Anna hablaan bare kuugu ahaye la soco, yaah. Cid kale maa reer Xamar qabiil bari lahayd? Reer Gaalkacyo lee. Horta, reer Gaalkacyoodka yaa lacag ku siiya sida qabiil-qabiilka dadka loo baro?"

"Caasila, Eebbe qurux waa siiyey. Maxaa wiil farta ka qaniinaya. Ceeriinka ayaad ku boobtaan, gabdhaha. Bisayl maxaa idiin diidey? Annagu uurka xumaan kuma qaadno, haddase "laga barey laga badi" bay maraysaa. Reer mudug waa la afgaran karaa balse 'car!' yaa reer Xamar qabiil-qabiil bartay afgarta?

"Adi siday u af macdahay, ma la socotid! Busta in laga sii jafo, maahinoo? Wallaahi, runtaa waaye. Reer Xamar qabiil bartay ma is-afgaran kartaan. Taas runaad ka sheegtay, balse idinku intaas "kanaa reer Hebel ah. Anaa og oo sidaas buu u jeeday, anuu ii dan lahaa. Tolkay buu neceb yahay iwm" dhahdaan."

"Waryaa! waa wiilka! Gabadha ha naga faraxumayn. Afmacaanka aad sheegaysaa waa kuma? Ma mar hore baad dhunkasho ku bilowday? "Horey u cune dib uma cuno." Muudsi weli lama gaarin ee la soco. Reer mudug waa indheergaradkii Soomaalida. Waa in aan idin maammulnaa. Oggolaada taas hortii."

"Shummis sida loogu dhaarsan yahay, adi ma la socotid. Taas weli si fiican ma looga dhergin. Hadalkeedu siduu u mac yahay aan u jeedaa. Wallaahi, bishimaa ku dhacay. Si fiican in loo Shummiyaa la rabaa. Dabbaal. Maxaa lagugu xusuusanaa? Orod daawo, anna waan kuu tababaraa. Day! day! Khasab maad dalkoo dhan ku maammulee? Ma idin rabno haddii dadku dhahaan ka warran hee?"

"Gabar sidaas oo kale u hadal macaan, Xamar, Marka iyo meelihii kale oo aad degganaan jirteen ma ka heli lahayd? Subax walba bishimaheeda baan fiirinayaa. Haddii ay guduud noqdaan, waxii sidaas ka dhigay waan aqaan ee u daymo lahow. Xeel aan dalka ku maammulno waayi mayno. Kii isku kaaya taaga cad baan u tuuraynnaa. Horta, yaa naga xiga maammulka dalka? Cidna dheh."

"Yaa meelahaas kale hadalkooda ku jira? Caasila qaran waaye. Yaakhey, barideeda ma aragtay? Xisaabta aan ka shaqaynno. War badan ma loo baahna. run-run arrinta ha ka dhigin, nooh. Baashada liimo-dhanaan ku baro, nooh. Weli waad ka gaartaa. Liin ma la heloo?"

"Xisaabta inta hartay galabta baan ka shaqaynaynaa. Ma yaqaan miyaa lagu yiri? Walaashaa waa qurux badan tahay.

Maad igu eegtid, mise waa in odayga lala hadlaa? Wallee, Gardaad, Gardaad, Gardaad in ay ku waalanaysaa. Bal waxaad ku hadlaysid day. Hal xaafad baad dhanne u dhaafi weyday markaasaad leedahay liimo-dhanaan ma la helaa."

"Galabta meelaan aadaa. Ma kugu kaftamaayi. Baashada toban sano ka hor liimo dhanaan in aad ku soo baratey ahayd. Walaasheyaa hadda kaa baxsan la' maahinoo? Hortii in aad la sheekaysato maahinoo? Waa taas, cidna ma kaa xigto, balse haddii ay ku soo buriso, dabaday bannaanka. Adlee waaye. Aniga ma i eersan kartid. Si fiicanay isu xoqee, wallaahi. Runtaan kuu sheegaa, hortii baashada si fiican u soo baro. Tuuladaan baad magaalo weyn nooga dhigee, maahinoo."

"Xaggee? Weli dhankaas hiil kaama weyddiisan. Kolba, mid kale baa Cawrala kuu ciyaarsiin lahaa soo ma aha? Guryanoqosho baa taas oo kale la yiraahdaa. Waa laga fiican yahay. Wiil reer Gaalkacyood oo hilib iyo caano geel maalin walba ku cunteeya baa heli doona. Wacad Alla, reer Xamar dambe in aan afkeeda laga maqli doonin. Taas aniga iga qor. Ma bilaash baad Caasila u ammaanaysaa? Ilama aha. War hoy, magaalada Caasila ku nooshahay wax ha ka sheegin yaa ku yiraahda."

Caanood oo qosol raacinaya buu yiri, "Meelaan aadaa. Adi maxaad ii qodqodee? Waxii oo tegey taagsimaad ma leh, maahinoo? Hadhow, baasho ma aqaan adiga oo nin weyn ah ceeb waaye. Waa la isu kaa sheegaa waana lagugu shaactiraysanaa wallaahi. Caasila magaaladeeda yaa wax ka sheegi kara. Gaalkacyo magaalo waaye."

"Waan gartay meesha aad in aad galabta aaddo rabto. Inaan arrintaas hiil uga baahnaan doono u maleyn mayo. Magaalaan intaas joogay. Gabar si fiican baan u qancin karaa. Gabar aan faraha saaray nin kale dhugan mayso."

"Ma aadan kasin saaxiib. Eeeh! Bishimo kakan ma la rabo. Run waaye waxa aan kuu sheegaayo. Ciyaar ma aha. Beentaa waaye saaxiib Gardaad. Hablo laalaab iyo wax kale in lagu qanciyo maahine, sariiraan keliyaan ku qancinaa been waaye. Markaad

adigu daashid, haddee waad daashey, biyaad u baahan tahay, iyadu waxley sii rabtaa. Si kale baa loo qanciyaa geedahaas, balse ballanaan ku qaaday Caasila buunkeeda inaan yeersho.

"Wallee waan gartay. Baashada wax kale baad ka dhigaysaaye waa ku see! Adiga waxaas oo dhan yaa ku baray? Aabbahaana si baad yare saaxiib u tihiin! "Awraba awrka ka horreeya saanqaadkiisa ayuu leeyahay" miyaa?"

Kaftan dhablihii buu haddana ku yiri:

Kaalay aniga sidaas war iiga soo saar. Baashada liimo-dhanaanta, cambaha, barafka iyo waxii la midaa lagu soo bartaa. Dhab waaye. Ma kugu dheeldheelaayi. Weli waqtiyaad haysataa. Duqa ma loo dhawaan karo. Hablaha aaday u jecel yihiin. Hawsha haweenka, duqa agtiisa turis ma taal. Wallaahi, Caasila haddii uu aroosi lahaa, buunkeeduu kicin lahaa. Duqu nin turaaya ma aha. Aadaan u jeclahay. Saaxiibkay waaye, balse waxii uu diido ma la soo marin kari. Iska dhaaf, ha jiroo ha joogee.

"Adiga iyo Caasila baa ku ballamay inaad xisaabta ka wada haqaysaan. Baashadii wax kale baad iiga dhigtay. "Geel labo jir soo wada mar," anba aabbahay sidaas oo kale weeye, balse hadda labo xaas buu leeyahay. Markii mid ku qayliso, tan kale buu aadaa. Aabbahaa looma maleyn karo in uu ku dhalay. Anigu in aan labo maaro u hayn kari doono fili mayo."

Caanood inta qoslay buu yiri:

Buraashad aa hortii loo dhiibaa ma dhahdiinoo? Xisaabta aan ka wada shaqaynno intii aan ka gaarno. Saaxiib in aan meesha iska tiirsho maahinoo? Ballanaan ku qaaday in aan bishimaha baasho uga guduudsho." U fiirso, nooh. Runtaa waaye, ma loo maleyn kari in uu i dhalay. Habartay cuq bay u fadhidaa.

"Waxaasi waa cay. Sidaas maad tiraahdid! qalanjadu xisaabta aad bay ugu fiican tahay. Xagga waxbarashada wiil uguma abaal sheegto. Bal waayeelka hortooda in aad ku dhunkato iska ilaali. Reer Xamar ma tihid ee waad noo dhuumatay. Hooyadaa in ay uur leedahay lamaba moodee. Goormay dhalaysaa?"

"Weyddiintaan sidan ma ku daydidoo? Ma la i tuuryeynaa? Dabbaal! Duqdu uur ma laha. Duqu in uu haweeney kale arooso bay ka cabsanee." "Habkaan baa ka fudud. Wallee, Caasila waa kugu ballaaratay. Malaha, qudheeduna aad bay u saaqan tahay. Magaalada ha naga caayin wax ma tuuryeynee. Islaan carruurteedu labaatan jir noqdeen oo dhan baa wadnaha farta ku haysa. Annagii bayba gabdhihii nagula tartamayaan odayaashu. Islaamahooda may iskala joogaan?"

Saaxiibow, Caasila qof laga dhoofi karo ma aha, dhallinyaradii aan isku faca ahayn badankeedna waa dhoofeen. Wax ma tuuryeyno! Anaad ii sheegee taas! Mar horaaba la igu soo gamee. Maxaan ka kasaa? Maalin walba bariis ma la cuni karaa?"

"Caanood, labo isugu kaa dari mayo. Meelo gaar ah baad mar istiri soo ma aha? Haween iyana taas ha la weyddiiyo."

"Maxaa dhacay Gardaad? Magaalo weyn oo kumanyaal luuq leh baad Gaalkacyo iiga dhigee maahinoo?"

"Horta, maad i weyddiisid waxa ay yihiin labada aanan isugu kaa dari doonin. Xamar kaagama aannaan yeeran. Adaa Gaalkacyo cagahaaga ku yimid."

Caanood waa kala hari waayey Gardaad in uu sheeko hablood ku wareejiyo. Waxa uu yiri:

Yaakhey, adigu warkaad nagu badinee. Maxay yihiin labada waxood oo aadan isugu kay dari doonin? Hees geel, gabay iyo caraatan haddii aad soo waddid, ani ma ku jiro. Anigu dhallin magaalaan ahay. Sida gabdhaha loo dabo wax iga weyddii. Gabdhahoo dhan anaa baashada idiin baraa hadhow iyagu ha idin sii bareene. Saan ma la isku shummiyo markii ay idinku dhahaan baad liin qaali noqotay raadin doontaan. Adigu galabta soo gado liimodhanaan. Baraf sidoo kale waaye.

"Inaan dadka kaa cesho oo aan iraahdo, Caanood waa reer Gaalkacyo oo isaga iyo Caasila wax la hadli karaa ma jiraan, iyo in aan kuu ilaasho markii aad dhoofto, isugu kaa dari mayo. Wiil aad khatar u ah baad iska dhigaysaaye! Maadeeye maad noqotid?"

"Bal horta ha la dhoofee, hadda arrin sidaad ku waddo u dhaafaa nooh. La'aantaa Gaalkacyo ma jirto. Eey! liintii iyo waxii kale oo aan kuu sheegay ha halmaamin. Maadeeye noqo, Caasila iyana waa i tiri. Sidaas miyaan kaaga qosliyaa? Lacag i sii, nooh. Maadeeye dheeldheel ma lagu noqon kari."

Caanood waxa uu arkay saacaddii oo sagaalkii iyo toban galabnimo sii maraysa. Halhaleel buu isu diyaariyey. Haddii aan Gardaad u imaan lahayn, waqtigu aad buu ugu dheeraan lahaa. Tobankii oo labaatan dhimman buu gurigoodii ka baxay. "maandhay, albaabkaa la garaacayaa baa Caasila hooyadeed tiri. Caasila inta saacaddii eegtay bay uurka iska tiri, "Alla waa tobankii oo toban dhimman". Inta istaagtay bay tiri, "hooyo, anaa furaya."

"Caasila mar kasta waan u duceeyaa, oo dhegonugeylkeeda baan ugu duceeyaa," hooyadeed baa tiri.

Gabadheedii bay ahayd ducana way ka mudnayd, balse reero wiilashood bay been ka dherjisay. Caasila hooyadeed u lama socon in gabadheedu wiil Caanood la yiraahdo aad u rabto, warse soo bixi doonee. Kolba, markaas Caanood iyo Caasila aad bay isu doonayeen. Caasila albaabkii bay furtay. "Abboowe, ii warran, sidee tahay?" bay Caanood ku tiri.

"Abbaayo, waan fiicnahay."

"Qorraxdu, maanta xoogaa bay kululayd in kasta oo ay hadda qabowday."

"Wax badan ma isu jirno. Maanta markii aan kaa tegey, saan ma u ekayne maxaa waaye? Waad baxaysaa, yaakhey."

Qolkeedii bay Caanood u gudbisay. Markii uu fariistay, bay ku tiri, "Abboowe, waxyar baan kaa maqnaanayaa ee raalli iga ahow". Masawirro badan oo uu sii fiirsadana way u dhiibtay. Caasila masawirradeedii oo derbi ku callaqnaa buu si gaar ah u wada eegay. Caasila quruxleyna way u dhalatay masawirradana aad bay ugu soo bixi jirtay.

Dhowr jeer baa Caanood ku hammiyey in gabar Caasila ka weyn oo walaasheed ahi jirto. Gabar iyada ka weyn oo walaasheed ahina ma jirin. Waxyar kaddib bay inta soo laabatay tiri, "Abboowe, raalli iga ahow in lagaa tago ma ahayne. Ma mid iga qurux badan baa iiga kaa dambeysay?"

Maadaama ay ahayd gabar waxbarashada ku wanaagsan haddana baarri, waalidku dano badan kama yeelan jirin wiilasha u yimaada. Haddii magaalada u baxdana, aalaaba lama oran jirin xaggee u socotaa. Sidaas oo ay ahayd, Caasila ma ahayn gabar waxii la doono loo sheegi jirey.

Waa waalid walba iyo qaabka uu wax u barbaarshee, Caasila kolkii ay soo laabatay hadalkana ku macaanisay "Abboowe raalli ahow in lagaa tago ma ahayne," Caanood faankii uusan u meel dayeyn buu dabada iska qabsaday. Waxa uu yiri, "Anba ma iska kaa direen. Adiga wax qurux kugu dhan Gaalkacyo ma joogaan. Maxaad isu dhibtay? Masawirkaan ii sheeg, nooh. Yaa waaye?"

"Abboowe, dhib ma aha, cabbitaan iyo cunto fudud weeye. Caanood, magaalada ha naga caayin." Masawir uu fiirada ku xasiliyey bay aragtay. Kolkaas bay tiri, "Ilma adeerraday aad bay u badan yihiin. Kani Xamar buu joogaa." Sheekadii bay durba ka weecisay sawirradii kuna tiri, "Saacaddaadu aad bay u qurux badan tahay. Weli qof iyada oo kale qaba ma arkin. Gabdho badan baa igu yiri, "Abbaayo, Caanood weyddii meeshii uu saacaddaas ka soo gadatay".

Caasila diyaar uma ahayn in ay masawirradii buugga masawirrada ku jirey ay Caanood uga wada sheekayso. Wiilka, markaas aad bay ula dhacsanayd masawirrada in ay u wada sheegtana waxba kuma ahayn, balse ma aysan rabin in innaba haba yaraatee, Caanood wax durkinayey ay soo hadal qaaddo ama ay tusto. Jacayl run ah baa Caasila hayey isna gaarkiis buu arrintaas ula ciirsanaa. Aayatiin dheer uma muuqan, balse

dugsiga sare sheeko lagu dhammeeyo baa markaas u darnayd. Bal aynnu ku laabanno sheekadoodii.

"Xamar waxaan ma la iska siiyo. Cabbitaan yaraa haddii ay u bato lagu siinaa markii aad guri reer Xamar tagto. Macaantey, hadda ka hor maxaan kuu arki waayey? Xalwadda iyo buskudka ha wada cunin Xamar haddii guri marka aad tagto intaas lagaa siiyo."

In uu arrimo badan cayilinayey bay aragtay. Wax walba in ay tiraahdo waa ka kalsooni badnayd. Waxa ay ula muuqatay in ay u tartiibiso inta uu si wanaagsan gacanta ugu soo gelayo. Waxa ay tiri:

Caanood, Boowe, dhaqanka Soomaalidu guud ahaan in uusan wax qumman kala durugsanayn baan filayaa, balse Eebbe uga mahadnaq, Gaalkacyo baad galabta joogtaaye. Marti kuu timid, gurigaaga iyada oo qatan ha ka baxdo, Gaalkacyo waa ka ceeb. Malaha, in aad i aragto baadan rabin hadda ka hor? Sidaad rabto in aad ka yeesho haddii aysan doonayn in aad cunto inta ka kari karto, maxay Xalwadda iyo Buskudka kuugu siinayaan?

"Reer Gaalkacyo wax faan ku dhan ma jiraan. Ma kasin taas. Ii jilci, nooh. Ma kasaayi, balse waxley uga jeedaan. Reer Xamarku waa af macaan yihiin marka aad la joogto, balse waxley kaa sii daba sheegaan markii aad gurigooda ka baxdid."

"Gardaad maanta ma kuu yimid? Ninkii caleenta ruxmaysa, jillaafada dabacsan, farokacayaarka gacaltooyo iwm tilmaamayey sow adiga ma ahayn? Adaa is-sheegay in aad suugaanta ku xeeldheer tahay. Mar dambe ii jilci kaa yeeli mayo. Waa qushigood uga bax. Qushi caawa qaamuuska ka eeg."

"Haa, xisaabtiina waan ka wada shaqaynnay. Adiga qudhaadu waad ka shaqaysay. Gardaad baa ii sheegay in aad ku fiican tahay."

Gardaad waxa ay u tiqiin inan magaalada ay ku wada dhasheen oo si wanaagsan ay isu yaqaanniin. Danoheeda ma geli jirin, haddana waxa ay baaraysay bal waxii kale oo uu ka yiri kolba ay xanteen.

"Laftigaygu waan ka shaqeeyey. Labo weyddiimood keli ah baa ii haray, waase labadii u fududaa." Qosol ilka caddays ah kaddib bay haddana tiri, "Maanta ma aadan seexan sow ma aha? Indhahaaga bay ka muuqataa. Ma moogi taas, balse in aadan doqon-ma-garato isaga kay dhigin baan ku tusayey. Maxaa kale oo Gardaad kaaga sheegay Caasila?"

"Indho jacayl sugaayo maa seexan karaan! Adigu ma seexatay? Hubaal waaye in aadan seexan. Waa lagaa garanaa in aadan seexan. Waxba ma laguu qarin kari. Waad isku dhacaysaa. Gabar kale agtaada qori ma ka jabsan karto. Gardaad yarad uu iga sugaa."

"Jacayl aad la seexan weydo miyaa ku haya? Reer Xamarku gabdhaha caloosha bay ka soo ridaan, hadhowna meel ay ka baxeen baa la waayaa, Caanood, reer Xamar ha igu noqon. Reer Xamar la iskuma hallayn karo. Bishimahaan aad u haarayso dhunkashadoodu derbi kaama xigo, haddana danihiisa wata bay ku yaalliin ee ha moogaan."

Caanood tookhiisii buu iska waday. Waxa uu yiri, "Adigu dadkaas ma la fac tihid. Qaranaad tahay. Been ma laguu quuri. Reer Gaalkacyood jacayl iyo baasho maxay ka kasaayaan? Ma macoo? Runta sheeg nooh. Bishimahaan ma dhammaanooyaan, yaah."

"Abboowe, ii tartiibi qurux aanan lahayn baad intaas igu sheegtaaye. Ma aqaan meel aad iga aragtay. Gaalkacyo adaa dool ku yimid. Qosol baad igu dishay. Wallaahi, maadeeye fiican baad tahay. Aad baad iiga qoslisaa. Markii aad ila joogto, waqtigu si fudud buu igu dhaafaa. Fariid baad tahay, Caanood mana garanayo fariidnimadu halka ay ku istaagi doonto."

"Yaakhey, run sheeg dhib miyaa? Buugaa lagaa qori karaa. Waad jirtaa wallaahi. Si fiicanaad u baxee. Baacaan hadalkiisaad ku qoslee maahinoo? Baac ma ahiyoo? Noloshu dhanka ay u jeeddo baa loo raacaa. Shiddo ma la isgesho."

Caasila weli waa sii bislaynaysay inanka. Si fiican in ay gacanta ugu dhigto bay rabtay. Bislayntii bay ku tiri, "Waxaa la yiri, 'reer Xamarku gabdhaha caloosha bay soo

ridaan, hadhowna meel cidlaa bay uga tagaan'l. Ha iga badbaadin. Ii tartiibi. Horta, adiga iyo baacnimo kala reeb. Adiga iyo baacnimo isku meel ma gashaan. Abboowe, timahaas aad ku falaadayso anaa iska leh dhowr berrina lama hagaajin. Kuwaagii miyaad moodday?"

"Caasila, Xamar magaalo waaye. Gabdhaha lama khasbo. Arrimahooda iyagaa u madax bannaan. Timahaaga udugaa ka soo uraa. Aaday u carfan yihiin. Marka laga shaqeeyo sidee noqonaan?"

"Caasilooyinkii Xamar ka warran? Markii lagu aammino oo ballan lagula galo, haddii meel aad ka baxday la waayo, ka warran? Gaalkacyo gabdhaha waa lagu khasbaa miyaad maqashay? Masarka maxaad u sii tuuraysaa? Macaane, timaha masarkooda ku soo celi."

Deyrka baa Caasila loo yeeray. "Hooyadeed bay ahayd. Habaryar oo qandhanayd baan soo eegayaa ee haddii aad baxdo furaha meeshii sur," baa lagu la dardaarmay. Caanood ma maqlayn wada hadalkii Caasila iyo hooyadeed. Balse, isaga oo sheekadii iyo farokaciyaarkii kobtii ka sii wada buu intii uu maanta Gardaad ku yiri ku ceshay sida:

Caasila Gaalkacyay ku nooshahay anna Gaalkacyo ma la joogiyoo! Adduunaa saas iska ah, balse adiga kuwaas ma ku jirtid. Adiga yaa kaa maarma .qaranaad tahaye. "Adeerow, ina-adeerow, abtiyow, xigaalo haddii aan nahay, ama aan tol iyo qaraabo nahay, gabadhaas ha i dhaafin. Xoolo ma jiraan, balse toban geela baan soo soocayaa. Meeshaan yeysan caawa ila dhaafin. Gabadha shalay baan dusha ka arkay. Ha la ii hiilliyo maanta. Weesadaan ku dhowranayaa iyana nin waa u baahan tahay. Intii cid kale heli lahayd, yaan aniga la i dhaafin, iwm" anigu ma iska samaysane day! Sidaas in Gaalkacyo wax looga guursado ani waan la socdaa. Been waaye ma i oran kartid.

"Caasila reer Xamar ma aha. Reer Xamar wax badan baa iigu dhimman. Wiilyahow, ha igu fogaan. Aad baad iiga qoslisaa. abboowe, inan wanaagsan baad tahay. Waxaas oo dhan sidee isugu keentay? Anigii ku dhashayba qaar badan oo aanan maqal baa ka buuxa. Duul kale baa dugsi kuu dhiga sow ma aha? Wallee, wiil fudud ma tihid! Reer Xamar in la aamminin wax badan baan maqlay.

"Caasila cid maa aniga iga xigta? Reer Xamar ilbax waaye. Meeshaanoo kale gabay ma looga baahna. Yaaba isgaaray. Macaantey, abboowe aad baan kuu jeclahay kolba haddii i oran weyday, abboowe aadaan kaaga helaa ma iska tiraahdidoo? Reer Gaalkacyood, dhagaxay iska dhigaan. Isjilci, nooh. Dugsigaad adigu ii dhigto maba ka badin kari. Qolkaan adi ma iska lihidoo?"

"Qaabkaas aad xisaabta ku furfurayso kan baa ka fudud. Wiilkii magaaladan u dhashay baa Caasila kaa xiga. Wiilasha Xamar ceeriin-ku-cunka in ay aad ugu horreeyaan waan la socdaa. Qadaadka ha iga taaban. Caanood, tartiibso, yaah. Waad iga qoslinaysaa, wax kalana waad ku dhex waddaa. Tiro badnidaa. Macaane, jeegada ha iga taaban baan ku leeyahay adna timihii baadba gacanta la sii gashaye waa ku sidee! Reero gurigood baad joogtaaye isku xishood, Caanood.

"Horta, ma la socotaa in aan magaaladaan ku dhashay? Weliba hortaa. Adiga ceeriin maad tahay? Goormaad bislaanee?"

Caasila waa aammustay. "Magaaladan baan ku dhashay" bay dhegaha ka taagtay. Tabihii uu ku soo gelayey bay ku dartay. Haddana, in ay hubiso bay la noqotay. Kolkaas bay tiri, "War naga tag. Ma reer Xamar kaagaan baa Gaalkacyo ku dhashay? Meeshaad ii leexisay day. Adiga oo nin ahaa haddaad reer Xamarnimo ku darsatay, arrin waa si. macaane, i dhaaf. Qadaadka ha iga taaban aad baan uga .... "Waanan ku soo korin ma ahine Gaalkacyo ayaan ku dhashay. Aniga oo labo jir ah baan ka guurnay. Weli iima aadan sheegin goortii aad bislaan doontid. Intaasi waa caadi. Maxaad dabbaal isaga dhigeysaa? Bislaad kuu

harsan ma jiro. Dareenkaaga ha xariyin noloshuna waa gaaban tahay."

Weeraha kore bay u fiirsatay. Isaga oo iska doonin buu af Soomaaliga gobollada dhexe ku hadlay. 'Caano waayuhu run in uu sheegayo bay u badan tahay," baa uurka iska tiri. Hubintii iyada oo sii wadday bay tiri, "Hadda miyaa kuugu xigtay? Ma miraan ahay? Ceeriinka aad sheegayso waa maxay?"

"Haa. Ceeriinka adaa keenaye ma kaa dhuntay? Ummul maad tahay durba halmaami ogidaa!"

In kasta oo ay mar hore uurka ka goosatay in ay Gardaad ka hubiso in Caanood Gaalkacyo ku dhashay bay tiri, "Magaaladu xaq bay kugu Leedahay, balse sidaan u jeedo adaa iyada kobcin ka sugaya. Falaad badnidaa. Waan kula kaftamayey ee weyddiinta u dambeysa waan ka shaqeeyey ee buugga baanan ku guurin ee warqaddaas soo qabo. Dhamannadayda iyo ... adiga oon cidna weyddiisan baad iska xoodaaminaysaaye waa ku see? Macaane, dhibka iga dhaaf. Wallee, qofkii baac reer Xamar kuu qaba, war baa Caanood ugu dhimman."

"Anigu nin weynaan hadda ahay. Kobcis maxaa waaye? Sida dhamannadaadu siman u yihiin day! Ciddi yar ma loo quuri. Iska dhaaf waad jirtaaye. Baashaalkaa lagu baraa, nooh. Waad bislaad dhaafi rabtaa Ilaahaa ii kaa keenay, maahinoo? Igu mahadi, nooh."

In yar bay indhaha ku xasilisay. Waxa ay ka hammiday hadalkiisa badan iyo sida baashaalku wax weyn ula yahay. Balse ma hakin in ay tartiib ula waddo. "Kobcin = barbaarin ama bilid. Halkaas ma fadhin kartid, miyaa? Abboowe i dhaaf. Korkayga maxaa lagaa siiyaa. I bar kuma oran. Cago dhigo, wiilyahow. Macaane, reer Xamar aan la aammini karin ha igu noqon.

"Wallaahi, anigu Gaalkacyo sidaanba ma u haysan. La'aantaa abaar waaye. Qalanjaad tahay.

"Gurigii aad ku dhalatay baa ceeb lagaaga ceeb sheegay sow ma aha? Mise waa lagu xumeeyey? Abboowe, macaane, i dhaaf ha i dhibine. Abboowe waa ku sidee? Macaane, sidee baad wax yeelaysaa?

"Intaas reer Gaalkacyoodaa saas yeelay baa la dhahaayaaye maxaan ka ogahay? Saan haddaad ceeriin ku tahay, bisaylkaagana see waaye? Aniga haddaad ila bisishahay."

"Gashaanti baan ahay gashaantina waa gedo badan tahay ee ha moogaan. Yaa sidaas ku haya? Jeegada aad baan uga xantoodaa. Dhiblow baad tahay. Waa galab dheer. Haddii aan qayliyo ceeb oo dhan baa ku dhacaysa waxaadna u socotaa in aad iga oohisid. Xisaab dambe ka wada Shaqayn maynno. Macaane, i dhaaf. Faraha maxaad ka qabtaa? Abboowe, macaane, gacaliye, i dhaaf. Iska kay daa. I dhaaf, kolba hadhow baa meel aad ka baxday la waayi doonaaye. Ha i rarin. Waan ku baryayaaye, i dhaaf."

"Soomaalida kale oo dhan baa dhahda, reer mudug dhiblowyaal waaye. Gabay in laguu tiriyo maad rabtaa, nooh. Gabay ani ma kasaayi."

"Adigu ma isweyddiisay? Wacade adna dhiblow baad tahay. Abboowe ii tartiibi. Qadaadka la igama taabto. Ma inaan qayliyo baad rabtaa?

"Maxaan isweyddiiyaa? Dhiblowgii horana kees .ahaa? Kaas magaalada ma joogaa?"

"Waxa cid walba ay Mudug iyo dadka ka yimaada wax uga sheegto ma isweyddiisay? Haddana ma taas baad keentay? Ma adaa i leh, horta? Masayr ma heerkaas baad ka gaartay? Amaad i dishaa haddii aad nin ila taagan aragto? Gabari kun bay koolisaa kowna waa kala baxdaa erayadaada ku darso.".

"Maxaan ka ogahay intaas reer Mudug baa taliskii dalka xoogay, raba, saas yiri, iwm baa la dhahooyaaye. Ani masayrrow ma ahi. Hal fiican haddii aan helo ma ka fuqo. Anaa kowga noqonaaya."

"Abboowe, waa runtaa oo Soomaalida oo dhan reer . mudug baa la saaray, balse ma laga yaabaa in ay . jirto sabab reer mudug loo wada maago? Allaa, sida kale dheh abboowe. Isuma dhawin. Idinka ayaa masayr badan. Halkaas ha u dhawaan. Hawshaas iyo dheeldheel kala daa. Abboowe, ha xero dhaafin. Macaane kuwaas ha isku taaban soo kuma oran?"

"Horta, wax lee jira, balse ani ma kasaayi. Maxaa waaye waxaasi?"

"Abboowe, waraabe ha igu noqon. Marti baad ii tahay. Waa ku sidee?".

"Waa yahay, balse weli ma ii sheegin sababta reer Mudug loogu wada kakan yahay. Waa tahay macaantay. Waan ku jeclahay, Caasila."

"Waa ku jeclahay" weer galabta oo dhan Caasila sugaysay bay ahayd.

Halkaas in ay haasaawaha ka sii wadaan oo ay tijaabooyin kale sii mariso bay goosatay. Dheesha dhallinyaronimo iyada wax weyn lama ahayn ee isaga bay la weynayd. "Qudhaydu wax qumman kuguma dhaamo, balse qof raba inuu Soomaali wada maammulo, qof fudud ma aha. Haddii aad sii joogto, Gaalkacyana aad ku dhalatay, waad ka haqab bixi doontaa sababta. Abboowe, haddii ay dhab kaa tahay oo aad i jeceshahay, sida ii dhaan, dhibka iga daa. Heerkaas ha i gaarsiin. Ha i qasin, macaane. Qof hal meel u socda baad u eg tahay."

"Haqab bixi, maxaa waaye?"

Sheeko aysan in soo xiranto iyada oo taleexinaysay bay tiri: Haqab bixi= dhergi, baahibbeeli, haqabbeeli, iwm. Sida gabdhaha loo dhibo aad baad u taqaan. Macaane, waan kaa xishoonayaa ee cidna sidaas korkayga uguma falaadi karto. Aad baad u xero dhaaftay. Wallee, gabadhii kuu soo gacan gashaa dib bay isugu laabanaysaa. Aayarso. Boob ha is-oran. Baashaal loo wada baahan haddase ma aha. Xabsi miyaa lagaa soo daayey?

Qudhiisu diyaar uma ahayn in sheekadu gaabato. Waxa uu yiri, "Yaakhey, Caasila, erayo waaweynaad mar kasta soo gamaysaaye maxaa waaye? Ceeriinaan ahay been ka kac waaye. Abbaayo waan ku jeclahay."

Kolkaas bay hadalkiisa ka tiri:

Erayo waaweyn ha ahaadeen, balse baraxu waa ku yar yahay. Waa afkaygii. In kasta oo aan af laga dhergin, balse isaga un baan hubaa in aan wax aan rabo si fiican ugu oran karo. Amaad tiraahdaa baraxna garan mayo? Miir ma aha weeye. Miir maxay tahay ima oran kartid." Tartiib bay u eegtay. Qosol yar bay haddana raacisay. Waxa ay ku hammiday in ay u sheegto in ay guriga labadooda ku yihiin. Waxa ay tiri, "waxa aad hoodo ku leedahay in aan guriga nala ku wehelin ee mar hore baad sida dhaaman lahayd. Meelo aan la iga taaban baa jira."

War celin iyo weyddiinba isaga oo isku darayey buu yiri:

Horta, runtaa waaye. Afkayga wax aan rabo haddaanan ku dhihi kareyn, ma filaayo inaan mid kaleeto ku ciilbixi kari. Taas waad saxday. Hubaal waaye. Ani markii aan aad u rabi, af reer Xamar waan iska ilaalin karaa. Hadda kaddib, qaamuusaan soo qaadanaa. Reer Gaalkacyood dhiblowyaal waaye. Muran ma ka taagno. Ma igu gaban kartid. Cid kasta weyddii. Aniga dhareeraad iga keentay. Cid kale iska dhaaf.

"Abboowe, labada habba xisaabta waa looga shaqayn karaa, kayga baase dhib yar. Aad baan kaaga helaa. Qosol baad igu dishaa. Si fiican baad af reer Xamar in aadan ku hadlin isaga ilaalin kartaa. Aniga kolba ii dhuuman meysid."

"Reer Gaalkacyood aan xisaab ku fiicnayn ma jiraan miyaa? Horta, magaalada ma la caayi kari saa Caasilaa ku noole. Dadkana waan iska dhaafay saa qarankiiyaa ka dhalataye." "Waa jiraan, balse mid baad mooggan tahay. Bal tan shaqadeedu ha dhammaato. Dhedhenshaa waalan baad noqotay. Intaas ka badan haddii aad dhedhemin lahayd, malaha guriga lagaama dhex saareen? Waan dhididay. Macaane, waa ku see!

"Taasi maxaa waaye? Hadda kaddib, adaaba ii yeeri doona, maahinoo? Koo reer Gaalkacyooda haddii aad la saaxiibi lahayd, wuu kuu gabyi lahaa maahinoo? Horaan kuugu sheegay.

Anigu gabay ma kasaayi. Adiga laftigaagu gabay ma rabtid. Waan ku arkay. Ma u baahnid gabay."

Caasila waxa ay goosatay iyo farokacayaarka gurigooda ah ay soo kufiso. Iyada oo kaftan dhablihii haasaawaha sii wadda bay tiri:

Sidii aad horay u tiriba, reer Gaalkacyood meel kasta oo ay joogaanba dacaayadda waa qabtaa. Qofka reer Gaalkacyoodka ahi, waxuun wanaagsan inuu dadka kale uga fiicnaado waa jecel yahay. Ha halmaamin taas mar kastana maanka hay. Ardayad baan ahay gabayna maaro uma hayo. Farokacayaarkan badanna maad naga deysid! Meeshaas lama taabto. Ha u dhawaan soo tii aan ku iri, macaane. Filimka siddeedda ayaa la bilaabayaa ee saas ula soco. Wallaahi, Caasila tagtey. Ardayad fiicanaad tahay. Ma laguu dhawaan kari.

"In aan kula joogo waad rabtaa. Runta sheeg."

"Ardayad fiicanaad tahay" bay xoogaa dhibsatay. Iyada oo aan meelo kale soo marin bay tiri:

Runtii weli waqti fiican baa noo haray, balse dheeshaada baa badan. Sidaan u jeclahay inaan gurigaan ka baxno baadan laba socon. Qudhaydu waxa ay jeceshahay oo aanan cid kale ku dhibayn cidna il ugama faashado ee bal horta taas qabso, balse ardayad fiican maxaan ku ahay? Hadal tirada kalee dhaaf. Warcelin baan rabaa. Ma rabo in aad taas sibiq igu dhaafiso, Waxba qosol ha ku dhex darin.

Caanood waxa uu haddana taleexiyey:

Shib dheh, Gardaad baanba saaxiib la ahaye. Hadal badni ma la igu sheego. Hadal tiro Gardaad baa loo daayey. Markaan ma lagu mootin kari, balse run waaye, Ardayad fiicanaad tahay. "Abboowe, aad baan kaaga helaa" adigu xoogaa ka hor ma dhihinoo? Jidkii fiicnaa ayaad ku soo dhacday. Hadalkaan fudud, dabacsan, macaan, ku soo jiidanaya iwm baa Caanood Shabeel markii lala joogo lagu hadlaa.

"Caanood, Gardaad wax ha ka Sheegin. Madaxiisa baad ku daaqaysaaye. Qosol baad igu dishay. Horta, ka jawaab. Ardayad fiican maxaa ku ahay?"

"Gardaad saaxiibkay waaye, adigu taas ma illowday? Wallaahi, Gardaad waa hadlaa. Eeeh! Ma hadli kari. Facaa ma noola Reer Gaalkacyood baasho ma yaqaanniin been waaye. Caasila adiga liin yar ma kugu maqna. Adiga sheekadaadu heer sare waaye. Iigu celi, nooh."

"Waxba weyddiinta ha iska maahin. Ha halmaamin in gabari kun haasaawiso kowna kala baxdo. Gardaad soo filimka noo raaci mayo? Baasho kale! Tartiibso, wiilyahow. Iyooh, maxaad u dan leedahay? Waa hu sidee? Horta maxaad isla khaafinaysaa? War aniga ha i saloolane halkaas igu joog. Sidaasna waan u hadli karaa haddii aan damco, Caanood."

"Yaakhey, caawa oo kale cid kale ma la wato. See waaye adiga!" Qosol! qosol! qosol! qosol. Kolkii xoogaa la qoslayey bay tiri:

Gaalkacyo magaalo weyn ma aha. Raalli ahow, abboowe. Indhoha dadka la iskuma soo wada jeedsho. Halkaan in aan dhammaanteen iska raacno maxaad ka qabtaa? Mise gurigii baad aadaysaa oo waad ii soo laabanaysaan? Bal horta orod oo iga tag aan cabbaar kaa nastee. Indhohii baa qosol darti kula guduutaye. Hadda kaddib, af tuulaadka taagtaagan baanba kugula hadlayaa. Gabdho sidaas u hadla baa jira. Run weeye. Tuulooyinka bay ku nool yihiin. Inaan kaa qosliyo moogayga bay noqotay.

"In aan kuu soo laabto baa ii fiican? Immisa wiilaad u gabbatay? Adiga ma fududid. Aadaan u nasiib badnahay. Qalanjo haddana isku kalsoon baad tahay. Horta, waad ku mahadsan tahay sidii aad iiga qoslisay, balse in aan kaa tago ma jecli. Adaan iska kaa daawanaa. Intaas wax maad ka qabtaa?"

"Maxaan uga qabi waayey! Yaad mar ka tagtaa! Waan kula kaftamayaa ee dhab ha u qaadan, balse waan ku daawanaa wax kale baa ku lammaan. Ilbaxnimadu taad u haysato keliya ma aha. War aniga iga leexo. Waa ku sidee?"

Isaga oo qoslayay oo weliba ilmo ka deganayso qosol awgi, buu baxay. Gurigoodii buu aaday. Caasila in aysan qof fudud

ahayn aragyey, balse jacayl kale bay taasi ku sii abuurtay. Aad buu inantii uga helay. Jacayl baa galay. Caasila qudheeda, Caanood dhankiisa bay u jeedday. Wiil la sheekaysta isagu uguma horreyn, balse isaga markaas aad bay u doonaysay. Tolow, ma sida ay u lahayd, bay waddaniyad u ahayd? Yaa yaqaan? La arki doonee in ay waddaniyad ahayd iyo in kale. In Caanood Gaalkacyo ku dhashay, Caasila xoogaa bay ka naxday.

Amuu sirtaada wada ogaadaa bay uurka uga hammiday Caanood Gaalkacyo in uu ku dhashay, Caasila in uu u sheegay waa ka qajilay waana ku farxay. War ma baacaagaan baa Gaalkacyo ku dhashay in la yiraahdo waa uu ka baqayey. Sidaas awgeed in reer Gaalkacyood loo aqoonsado oo dhallintii magaalada loo arkana waa uu jeclaan lahaa. Caanood dhoofkii uu ku qarwayey in uu rabitaankii Caasila barbar dhigo buu niyadii ka bilaabay. Isaga oo Caasila ka tegey oo nin kale guursaday ama asaaggiis oo wada dhaafay dhinaca ay doonto ha ahaatee, baa hadba hor imaanaysay. Suurogal bay ahayd in uu sidaas iskula hadlo. Kolba, Caasila waxyar buu ka yiqiin. Gaalkacyo buu ugu yimid. Gaalkacyo waa magaalo weyn. Caasila xanteeda, si fudud, kuma wada ogaan karin. Haba ka yaabin taas. horta, ma uusan ilaalo xumayn. Bilic loo xisho waa ay lahayd. Indheergaradnimana waa ay ku darsatay. Horta, indheergaradnimada haween waa tuma? Tan ragga ma ka duwan tahay?

Amaaba maanta indheergaradnimo in la qeexo, ay lama huraan tahay? Akhriye, haddii aad haween tahay, ha kululaan. Waa iga weyddiin keli ah. Rag baa duudsi badan baa haween meel walba la taagan yahay. Kolba, nin iyo xaaski col ma aha nabadna ma aha. Inta nololi jirto, in ay sidaas ahaan doonto bay u badan tahay. Caanood iyo Caasila igu celi. Wiilka iyo gabadhuba waa saaqnaayeen. Labadaba, jacayl baa ku siqayey. Markii ay kulmaanba waa dhunkan jirey. Meel loo jeedo kuma dhicin—kolba dad ardada ka baxsan. Caanood dhunkasho ka yar,

kuma qanci jirin. Taas Caasila waa uu oggoleysiiyey. In ay isjecel yihiin bay isu qireen, balse weli qofna ballanqaad buuxa ma haysan.

Caasila qudheedu inanka aad bay ula dhacsanayd. In uu taataabto ma aysan rabin, balse goortii uu bilaabay durba yac ma aysan oran. Markii ugu horreysay, waa ay ka gaabsatay in ay yac tiraahdo kaddibna labadiiba door bay bideen. Mararka qaarkood, dareenkeedu waa kacayey. Hadal iyo gacanba waa ay isku dareysay. I dhaaf, bes, waad fogaatay, saas la iskuma ogeyn, halkaas ha iga taaban, waan xantooday, waan kululaaday iwm, bay oranaysay goortii dareenkeedu kacaba. Marmar fal bay ku dareysay oo waa ay iska qabanaysay. Inta ay u bogtay oo ay si fiican isu dhunkadeen baan tiro lahayn. Kolba, wax uur keeni karaa in aysan dhicin bay u haysteen. Intii uu ka maqnaa, farokaciyaarkii badnaa oo mar ay jeclaysanaysay marna Allow yaa kan kaa wada ay uurka iska lahayd baa ku soo dhacayey. Laftiisa ma xusuus la'ayn.

Qiyaastii, afartan daqiiqo kaddibba, Ina Shabeel waa soo laabtay. Iyada oo diyaar ah oo keligeed qolkeedii fadhida buu u yimid. Guud ahaan, xoodaaminta iyo dhunkashada waa la wada jecel yahay. Gabar tiraahda "abboowe, kaalay aan isdhunkannee" inay jirto fili mayo, haddii ay jirtana, waa dhif iyo Tuke cad markii la arko. In kasta oo, ay dhiblow baad tahay dhowr jeer ku tiri, haddana waa ay faraxsanayd. Dhankiisa, in kasta oo uu niyosamaa, heerka uu rabey in ay Caasila isla gaaraan inta uusan dhoofin, yaaba isgaaray? Sidii ay hugga u xirnayd ama u labbisnayd buu aad ula dhacay. Kolkaas buu yiri, “Abaabay! Gaalkacyo sidan in looga labbisto ma u haysan. Iska dhaaf hee wiilaa kula socdee. Ma taqaan wiilka lala socdo? Caanood Shabeel waaye. Wiil kale oo Gaalkacyo jooga maa saas yeeli kara?”

Caasila tookha badan ma nebcayn, balse in lagu celceliyo haddii aan qosol ku jirin kama helayn. Waxa ay tiri:

Xamar ma aha meeshu. Waa ka magaalo kale. Hadda kaddib, Gaalkacyo waa hoygaaga koowaad. Intaas ma kaa dhumaysaa? Waad mahadsan tahay. Macaane, faanka badan iga jooji. Macaane, ha i wada rarin. Maxaan kuula yaabayaa! Gabar Gaalkacyo ka tagtay iyada oo labaatan kor u dhaaftay, baa Xamar aadday. Dhowr sano markii ay ku maqnayd, bay soo laabatay. Hooyadeed baa kolkaas habeen ku tiri, 'hooyo, ridaas caddays nooga soo lis'. Orgi bay inta qooraha qabatay tiri, "hooyo, kani dhiiqi maayee, maxaa waaye?" Kaalay! markii aad i aragtidba ma inaad i dhunkato baad rabtaa? Amaad hadhow meel aad ka baxday la waayaa markii aad aragto gabdho aniga iga qurxo badan?

Weligeedba, Caasila sheekooyin badan baa looga sheegi jirey dhaqanka dhallinta Xamar ku korta. Kuwo gobollada kale ka tegey durba waxa ay iska dooni jireen dhaqanka dhallinta Xamar ku barbaartay. Qab bay ahayd in dhallinta Xamar ay kuwa gobollada ka furfurnaayeen baa ku jirtey. Haddana waxa uu maqli jirey reer Mudug handadaad baa lagu bilaabaa. Waxa uu yiri:

Caasila, macaantey, wax iila har Horta. Ta orgiga qooraha qabatay dabbaalad bay ahayd. Anigu labo jir baa halkaan la iga waday. Hadda baa iigu soo xigtay. Eed maan leeyahay? Adiga iyo Gardaad baa xil idinka saaran yahay in aad dhoqso igu bartaan dhaqanka Gaalkacyo, sidaan magaalada ula qabsan lahaa. Kuwaan wax aan ku tilmaamo ani ma kasaayi. Ma labo kubbadood oo yaryar oo la is-ag dhigaa? Ma labo buuroodoo bacaada oo meel fog laga soo eegaa? Ma labo xabboo liimo waaweynaa? Iga dhaaf yaakhey, ma tilmaami kariye. Magaaladaba kuwaan oo kale gabar leh in ay joogto, ma filaayi. Qurux ma lagugu dhammo.

Caanood waxa uu taxay:

Waa runtaa oo taasi dabbaal isyeelyeel ku darsatay bay ahayd. Adigu wax yar kaddib reer Gaalkacyo dhab ah baad noqon doontaa, haddii Alla idmo. Ma naasahayga baad buuro ku tilmaamaysaa? Allaa, anaa iska ba'ay. Nin aan af Soomaali aqoon buu iska dhigayaa. Hal buug oo wada ammaan ah baad iga qori kartaa. Afka waad iga badisaa. Aniga ha isu kay yeelyeelin. Waan kaa shisheeyaa waana kaa sokeeyaa. Caasila ayaan u ahay isyeelyeel. Waa waaweyn yihiin baad ii qarinaysaa. Bal horta, mar dambe adiga oo agtooda maraya yaanan ku arag. Gabdho iga qurux badan waa buuxaan. Aniga sasabaadda, sarbeebta iyo ammaanta aad ku dhex qarinaysid ha ii keenin.

"Iska dhaaf. Wallaahi, caawa qalanjaa igu dhacdaye Allaha iska daystee. Fiiri! fiiri! fiiri! reer Gaalkacyood meel looga baxsado ma leh. Aniga faan ley iga ahayd. Yaa wax ka sheegi kara kuwaas. Anigu been ma sheegaayi, naasaa kugu dhacay. Inta gabar u caraysan inay kuwaaga oo kale yeelato ma taqaan? Kuwa waaweyn baa weliba hadda la sii jecel yahay. Runta sheeg nooh. Ani adlee wax walba ii ah. Adiga lee ku j jeclahay.

Caasila oo ka hamminaysay muddada uu sidan xiisaha u wadi doono baa tiri:

Abboowe, midse ha moogaan. Nin oo dhan baa marka hore saas ah. Indhihii baa i guduutay sida aad iiga qoslinaysay. Maadeys soconaya baad tahay. Beerkii baa qosol darti ila caddaaday. Malaha, maxaad reer gabadhi rartay dib dambana aadan ugu furin, balse aad baad iiga qoslisaa. Bal aniga cagaha ii dhig oo weliba intii aanan toos i dhig kuu oran, i dhig. Horta, Laayaanka gabdhaha baad tahay.

Wax kale shuqul ma ku lihi. Wiilal badanaa caawa luuq-luuq ka baxaaya. Maadeys socda maa jira? Cagaha dhulka ma ku haysidoo? Ani weli kor ma kuu qaadin."

"Caanood, Reer Gaalkacyo taas waa ka siqaan ee la soco. Horta, waxaagu iskhaafis waa dhaafeen. Hasha ha iska gaagixin haruubkana ha iska walcin."

"Kuwaan Sina ma igu mootin kartid. Siqaan, gaagixin iyo walcin maxay yihiin? Si fiicanaan kuu kasaa. Caasila Sarmaan

Wardheere ma tihidoo?" "Siqaan = gilgishaan, caroodaan, dudaan, ma jecla. Gaagax = hakad, dharas, godol ku kalagoyn maalid diid. Walcin = balqin, daadin. War yaa belaayo arkay? Yaa magaca awoowgayna kuu sheegay? Waaba laguu dhigaaye, yaa kale oo dugsi kuu dhiga?"

Inta eegay buu yeh:

Maxay ka siqaan? Ha xanaaqin, nooh. Kaftan lee waaye. Haddaad i aammusisid yaa hadba kaa qoslinaa? Meeshaan joognaa ma kaa dhuntay? Gaalkacyo maahinoo? Beeso in lagu siiyo sida Soomaalida reer-reer loogu kala baxshaan u maleynaa. Gaal hadduu yimaado, qabiilay u yeelaayaan. Reer Gaalkacyo, wallaahi aniga waa iga yaabsheen.

"Caanood, Gaalkacyo dool ku imow, af reer Xamar ku hadal, gabadhooda oo quruxsanna la saaxiib, magaalada inta la martidna filim u kaxee, wiilashayadu aad bay uga siqaan. Mararka qaarkood, in aad faroxumayso weliba lama ay socdaan. Indhohaygu in ay maanta oo dhan ooyayeen oo lama moodo? Aad baad iiga qoslisaa, hase ka badbadin, yaa macaane."

"Horta, anigu waa baxaa. Sucuudigaan aadaa, haddii Alla idmo. Waa oo soo xammaalaa, guri weyn oo meel gaari lagu xareeyo leh baan Xamar nooga gadaayaa. Gaalkacyo, carrogeddis leen u imaan doonnaa. Wiilashiinnu maxay rabaanna? Iyagu waa daawadaan, maahinoo? Iyagoo weli daawanaaya baa laga kaa kaxeysanaa."

Waa sii jiidayey sheekada isaga oo yiri:

Horta, waqtiga aad ka had-layso waaraa gaara. Anigu meel haddii aan dhisayo, Gaalkacyo baan dhisayaa. Bukaan-eegta Bardacad baan ku dhashay. Lama soo koobi karo inta anoo xanuunsan la iga soo daaweeyey. Haddii, Weyne raalli iiga noqdo, markii aan aqoon yeesho, halkaan baan u soo laabanayaa. Wiilashayadu gabdhaha sida loola ciyaaro ma yaqaanniin miyaa lagu yiri? Kolba, xeerada salkeeda bay isugu dhuranaysaa.

"Yaakhey, Xamar magaalo waaye."

"Caanood mid baad moog tahay. Wiilkaan ku mooday ma tihid. Dib baan isugu laabanayaa. In aad igu ciyaarto baad rabtaaye ha u fadhin taas. waxii uurkaaga ku jira, si kasta oo aad u qariso waa iyagii mar afku kaa xadaa. In aad sidii dhurwaa neef u baqtiyey, aad iska kay fagato baad rabtaa. Dan iyo heello kale toona igama lihid."

"Abbaayo, waan ku jeclahay. Aniga sidaas leen u hadlaa. Haddii aanan sidaan u hadli lahayn, saas maad u qosli lahayd? Hadal lee waaye. Isqabooji, nooh. Dhurwaagaad sheegee maxaa waaye? Adigu neef oo bahal cunaayo ma tihid. Waad mac dahay, nooh. Caasila Sarmaan Wardheere oo reer hebelaad tahay."

"Waad iga yaabisay. Waad ii dhuumatay. Wiil fudud ma tihid, wallee, anna ima taqaannid. Af qalaad anigu kuma hadlin."

"Ina-Sarmaan ha kululaan. Sarmaan geed maahinoo?"

"Adigu Ha shidin haasaawaha. Shabeel bahal soo ma aha? Caanood waa maxay?"

"Day! day! Anaa kaa gardaran saan baddaadiiyaan kula galaye. Xamar ma laga maarmo."

Caasila waxa ay gashay gobolaysi waxayna tiri:

Xamar, xaqdarrana waa ku dhisantay, haddana waa ay fuursan tahay. Allow, aysan nagu dillaacin. Naftaada runta u sheeg Caanoodow. Gaalkacyo waa magaaladaadiiye wax ka dhis. Horta, been lama sheegee, galab fiican bay ii ahayd. Aad baad iiga qoslisay in kasta oo aad i dhibtay. Fariid baad tahay, balse nin fudud ma tihid. Nin fudud baad tahay, been dheh.

"Caasila, siyaasaad baad ila gashay. Soddon daqiiqo baa ka hartay waqtigii filimku bilaaban lahaa ee aan baxno, nooh. Xoogaa guriga ku dhex soco bal tillaabada aan kaa saxee. Sidee waaye adiga? In yar Soco, nooh."

Labaatan daqiiqo oo tartiibsi ah bay Shineemadu u jirtay. Aayar bay tartiib u sii lugeeyeen. Caanood isagu waa baqsanaa oo geesaha buu dhuganayey. Dhowr arday oo ay garanayeen bay jidka ku sii arkeen. Inta salaameen bay ka sii

gudbeen. Caanood in kasta oo uu reer Xamar isku tirinayey, haddana magaalooyin kala duwan buu ku soo koray. Qiyaastii labaatan jir buu ahaa haddii aan bilo u wehelin. Xamar toddobadii sano oo u dambeysay buu ku noolaa, balse in dad badani reer Xamar iska yeelyeelaan waa sheeko jirtey. Waayihii dambe dad badan baa in ay af reer Xamar ku hadlaan isku dayi jirey si reer magaal loogu maleeyo. Yaa reer magaal ah? Go'aanka reer magaal iyo reer miyi lagu kala noqdo yaa gooya? Qofba si u haysay dheh. Dad waaweyn baa markii ay Xamar tagaan oran jirey, " nooh qare i sii. Jacaylkii ardaydii waa sii ballaartay. Dhidibbadii ayuu aastay. Tolow Caanood in uu reer Gaalkacyo yahay ma loo aqoonsaday?

In Caanood asalkiisu reer Gaalkacyood yahay, dad badan baa ogaaday. Arrintaasi wax weyn bay labadoodiiba u tartay. Awal baa hor loo yiri, "oodo sida ay u kala sarreeyaan baa loo kala qaadaa," Caanood jacaylkiina waa ku sii ballaartay, inuu dhoofana waa uu rabey. Tolow, tee buu ku adkaysan doonaa? Amuu yiraahdaa waa ka baaqanayaa? Wallee, jacayl waa belo. Kolba, in uu dhoofo Caasila iyana uu la joogo, suurogal uma wada ahayn. Dad horaa sidaas yeeli lahaa oo labo qof iska dhigi lahaa. Adduun hawli kama dhammaato. Caasila qurbe in la aado door uma ahayn, Caanoodse markaas waa xirxirnaa sodcaal ama dhoof buuna qarka u saarnaa. Iyadu waxba kama qaban karin dhoofidda inanka ay jeclaatay. Waxaa mar kasta iyada hor imaanayey, kelinimo iyo qurbe necayb. Caanood qudhiisa aad isuguma aysan hubin. In uu inta jacayl ku abuuro uu iska dhoofo dib dambana aan sharqantiis loo maqal, in ay suurogal tahay Caasila ma moogeyn.

Tolow, Caasila gabar hal inan ku kooban miyey ahayd? Caanood sidaas buu u qabey, balse dhowr inan baa bannaanka xaashiyo uga soo diri jirey. Kolba, Caanood way jeclaatay. Sheekadoodii waa sii durugtay. Ina-Shabeel in kasta oo uu reer Xamar isku tirinayey, haddana inan fudud ma ahayn. Caasila waa

aragtay in aan wiilku nin fudud ahayn, balse jacayl baa ku fidayey. Kolkaas waa ay la dhacsanayd in ay iswada siisana wax yar baa uga harsanaa. Qudheedu gabar fudud ma ahayn. "Reer Xamar reer Gaalkacyood baan u ahay, isyeelyeel Caasilaan u ahay, wallee ima taqaannid, immisa ayaad reero gabadhood rartay aadanna u furinna iwm" bay mar hore isaga ku tiri. In uusan meeshii ka qaadin bay u dhaweyd. Amaysan iyada kaftan ka ahayn? Yaa uurkeeda ku jirey? Bal adba. Waxii berri adduun la soo baxo ha la arkee, bal caawa waqtigiinna iska qaata baa labaduba uurka isaga qancinayeen.

Shineemadii bay tageen iyaga oo yare ardo badani isha la raacaysay. Meel gees ah bay fariisteen. Iyadu xishood awgi bay in gees la fariisto uga jeedday. Isagu faraha buu ka falnaa. Gacantiisu marna meel aan korkeeda ahayn kuma nasanayn. Laftigeedu inta badan waa rabtay, balse in uu sii fogaado bay ka cabsanaysay. Falaadkaasi reer Gaalkacyo wax weyn buu la ahaa. Diin ahaan iyo dhaqan ahaanba, dhaqankaasi yare waa xanniban yahay. Haddana, waayahaas, magaalada 30,000 ka badan kuma noolayn, balse bulsho fayow oo isku milan bay ahayd.

Waa koonkan iyo kadeedkiisa e', tobankii fiidnimo baa filimkii dhammaaday. Iyaga oo gacmaha is-haysta meelaha yare mugdiga ah bay meeshii ka baxeen. Gardaad oo isna filimka gees uga jirey bay haddana kulmeen. Xoogaa bay wada kaftameen. In kasta oo ay Caasila xoogaa qajilsanayd, haddana aad bay ugu faraxsanayd in ay Caanood la socotey. Kolba, iyaga oo aad u faraxsan bay Gardaad ka sii socdeen. Haddii ay u suuroobi kari lahayd, habeenkaas meelna in aysan kala aadeen waa suurogal. In makhaayad fadhi wacan cuntana macaan la tago ahaydaa. Cagaarweyne bay fadhi wanaag awgi door bideen. Habeen xusuus u leh buu noqday. Cunto fudud aadna u macaan bay ka cuneen. "abboowe, aad baad u mahadasan tahay. Filimku aad buu u wacnaa," baa Caasila tiri.

"Waan ku faraxsanahay inaad ka soo heshay," Caanood oo aad u riyaaqsan.

"Abboowe, dhoofidda maad iska deysid? Qurbe kuwii labaatanka sano ku maqnaa baa ka soo cararaya oo aadan mama maqashiin karine. Aad baan kaaga helay. Inan fariid ah baad tahay. Abboowe, dhexda ha i qaban waan yaxyaxayaaye. Gaalkacyo ma aha Xamar. In badan oo dadka k amid waa isgaranaysaa." Isaga oo marar calaacasha iyo faraha gabadha dhabarkeeda marinara hoos in uu u sii dejiyana aan ka gaabsanayn buu yiri:

Kuwaas aad ka hadlaysid markii ay qurbe aadayeen, sidan oo kale bay bixid u jeclaayeen maahinoo? Dalal shisheeye ma la wada xiiseeyoo? Dadkaasaan ka mid ahay. Anigu waan ku jeclahay. Waxii aad tiraahdo baa jira, balse dhoof ma laga baaqan kari. Reerkaa hortaa iga samray. Waa inaan dhoofaa. Luuq mugdi ah kolka ay marayaan, Caasila dan kama yeelanayn falaadka barbaarka. Kistoo in la hakado iyana dhib ma ahayn. "Dhoof ma laga baaqan kari" bay ka tiri, "Waa la dhoofay keliyana looma dhoofo. Amba waan ku jeclahay, balse wiilasha dhaqanka Xamar wataa waa ballanfuryo badan yihiin. Malab bay marka hore iska dhigaan, gabdhaha markii ay ku ciyaaraanna meel ay ka baxeen baa la waayaa."

Arrintaas in wax ka jiraan baa loo badan yahay, balse marka hore, cid walba malab waa ismarisaa. Fili mayo in cidina taas dood ka qabto. Cid dood ka qabtaa haddii ay jirtana, in yar ka soo qaad. Caanood isagu markaas wax buu jeclaa welina ballan qaad ma haysan.

Haddii cid kale u hadli lahayd, Caanood waxaa lagu oran lahaa:

Isha dhoof, kolba bilicda Caasila ku qaaddaye.
Isha dhoof, kolba talo cidna isuma sheegtee.
Iska dhoof, kolba, talo in aad Rabbi u deyso laguuma dhaamee.
Iska dhoof, adba ma shiddo yaride.
Isha dhoof, kolba gabar qurux badan rag u wada tilmaamane.
Iska dhoof, labo qof ma wada noqon kartide.
Iska dhoof, kolba, malab la iswada mariye.

Isha dhoof, kobo, hadda way ku jeceshahaye.
Isha dhoof, iyaba kuma hubtee.
Iska dhoof, kolba Ilaah baa talo ku filane.

"Abbaayo, qof laga tegi karana ma tihid asaaggaa ka harna habaar maahinoo! "Kas hablood oo kadaloob rag kaaga dambeeyey kaad ku ogeyd ma aha" ma dhahdiinoo? Abbaayo, waan ku jeclahay. Aniga gabar caadiya ma ii tihid."

"Taas ma Gardaad baa kuu sheegay? Ma geed baad nagu xirateen? Wallee, nin baa laga sheegay, *Ilaah iyo Catoosh baa nagu dagaallamaya, Catoosh xaggiisa baana u liicsannahay*. Amba waan ku jeclahay, balse in kasta oo aad Gaalkacyo ku dhalatay, haddana dhaqan Xamar baad wadataa. Aad baan wiilasha dhaqanka Xamar wata isaga ilaalinnaa." Caanood waxa uu ku dadaalayay in uu sii bisleeyo oo inta uusan dhoofin wiil kale marna indhoha la raacin. Isaga oo tallankaas ka duulayey buu yiri, "Caasila, adiga see waaye? Aabbahay iyo hooyadayba in ay reer Gaalkacyood yihiin ma ogidoo? Aniga Catooshkaas waa ii gooyey. Adiga, qof oo been loo sheegi karo ma tihid. Adiga dad ma ku jirtid. Adiga bes leen jeclahay."

"Haddaas, adna xaalkaagu orgigu dhiiqi maayo miyaa? Reer Gaalkacyana waan ahay "ma waxaro oodkac urshay baan maaro u hayaa, Ilaah iyo Catoosh baa nagu dagaallamaya, fardaxfardax fakataayaa iwm" ma aqaan isku meel ma galaan."

"Abbaayo, macaantey, ii tartiibi nooh. Marka iyo Xamar isku dhaqan waaye. Mar horaad gurigiinnii na keentay."

"Nabad gelyo, macaane. Waa inoo sabtida. Waqti fiican baan galabta iyo caawaba soo wada qaadannay." "Waad ku mahadsan tahay arrintaas. Hurdo wacan. Habeen wacan. Nabad iyo kalsooni iigu seexo iiguna soo toos. Haddii aad riyooto barkin xabadka gasho."

"Waaba illowsanaa inay berri Jimce tahay. Caasila, yaakhey, anoon si fiican kuu dhunkan baad doonee inaad iska seexato, maahinoo? Saas yaa isku ogaa yaakhey? Tii lagu jiifsan lahaa waaye."

Qosol. "Weli ma mid kale baad u ciil qabtaa? Mar kale baad ka noolaan doontaa. Farax iyo kalsooni iigu seexo. Habeen wacan iyo Jimce wanaagsan. Meel kale haddii aad aaddo, waan ogaan doonaa."

"Meel kale haddii aad aaddo, waan ogaan doonaa" gashaanti kale ma doonan kartid oo dadban bay ahayd." Gabdho kale oo inanka daneynayey bay la socotay. Aalaaba, habluhu weertaas ma gafaan. Fili mayo hablo halkaas ha aadin, hebel ha raacin, hebla waa xaawo xun, yaa udugga kugu buuxiyey iwm in ay ka caajiseen. Kolba, Caanood habeenkaas waa riyaaqsanaa. Isaga oo aad u faraxsan, balse jeclaan lahaa in uu labo qof noqdo, buu gurigoodii aaday. Waxa uu jeclaan lahaa in uu Caanood iyo Caanood2 kala noqdo. Caanood, Cumar Samatar buu dhammaysan lahaa oo Caasila buu la joogi lahaa. Caanood2, Sucuudiga ayuu u dhoofi lahaa. Hor baase loo la waayey. Taas dad hore baa yeeli lahaa. Dhunkashadii iyo farokaciyaarkii aan jacayl samaynta waxba ka duwanayn ee galabta, baa weli madaxiisa ku jirtey. Hadba dib buu u soo xusuusanayey. Mararka qaarkood, keligiis baa isla qoslayey. Wiilnimo run ah ayuu dareemayey. Kalsooni buuxda buu qudhiisa ku qabey. Tolow, maxaa kale oo galabtaas u soo kordhay?

Waa hubaal in wax u soo kordheen. Wax intee le'eg buu Caasila ka soo bartay? Kolba, isla hadal yar bay ku soo dhalisay. Wiilasha dhaqanka Xamar wata, in aysan fududaysan way ka sharqamisay. Reer Gaalkacyo baan dhunkasho barayaa in ay been tahayna oga ayey. Wiilkii u horreeyey oo Caasila xodxoto ama shukaansada in uusan ahaynna waa uu dareemay, balse isaga Caasila baa u muuqatay. Gabar kale tirada uguma jirin. In uu

shiishkii la helay bay la ahayd. Hubaashii, ma uusan shiish xumayn. Caasila gabar aad u bilicsan bay ahayd. Allow maxaa wiil isha la raaci jirey. Labaatan jir gabar jecel dareemayna in ay jeceshahay, xaalkiis u daa. In uu iska hurdo doonto wax uu ku doorsan karey ma jirin.

Daniba tiri, ina Shabeel isaga oo weli isla hadlayay buu gurigii tegey. Albaabkii buu tartiib u furay. Qolkiisii oo nal ka shidan yahay buu galay. Aabbihiis iyo ina adeerkiis Suugaan oo habeenkaas Xamar ka yimid oo iswarsanaya baa joogey. "barbaarkii reerkaa yimid. Abboowe, ii warran. Gaalkacyo ma meel waqtigaan lagu soo jeedo bay leedahay?" baa Suugaan yiri.

Shabeel baa kolkaas raaciyey "Labada dhashay madaxooda buu ku daaqayaa. Bilahan dambe, magaalada buu sii kala bartay. Xan waa iska jirtaa. Anigu waan seexanayaa ee habeen wacan." "Duqu waa ii dhiibaye ma u jeeddaa? Hurdo wacan aabbo."

"Afar iyo dhowr bilood baad jirtey markii aan adiga ku le'ekaa. Hurdo wacan Caanood iyo Suugaan."

"Yaa idin la tartami kara odayaashiinnaan? Hurdo wacan, adeer."

Dhallintii waa isku cidlaysteen. Sheekadii magaalada iyo hablo baa loo degey. Caanood oo tookhayey baa kolkaas yiri, "Gaalkacyo waa jirtaa Suugaan. Magaalo waayee iska dhaaf. Jiraa ka buuxa. Adiga waxba ma la socotid. Iska dhaaf, yaakhey, anaa kaa og."

"Jir ah baa? Gabay ma lagugu xujeynoo? Sidee wax yeeshay? Googgaa cadale ma baratay?"

"Aabbo xataa waa arkay sida magaalada jir uga buuxo. Been waaye waxaas. Gabay cid ku warsanee ma jirto. *Cadayga kaa dambeeya ku carmaanso* adi ma kasee?

"Gabar ay ka dhacayso ma tahay? Baasabboor dalkugal Sucuudiga lehna waan kuu wadaa. Dhoof waa iskeenay."

"Abaay! Abaay! War san aad ii keentaye wax san ha laguu soo sheego. Ina-adeerkay jira in aad tahay waan ogahay. Bal mar i tus, suu u yaallo aan arkee."

"Aad baad ayaan u leedahay. Si fudud baan kuugu soo helay."

"Eebbow kugu mahad. Kan Sucuudiga toosaa loogu tegi karaa maahinoo? Caasila ammin taan ma la wici karo."

Barbaarkii waxa uu durba aad ugu mashquulay eegmadii baasaboorka. Caanood sodcaal degdeg ah ayaa galay waxa uuna niyadii uga tuxaashaystay sidii uu ku bixi lahaa. Waxa uuba istusay isaga oo Jeddah jooga, shaqo haya Caasila iyana toddobaad walba u soo qorto. Suugaan waxa uu weli sugayey in Caasila looga warramo. Mar hore baa Caanood magacii inantii uu jeclaa afka ka yiri. In kasta oo suugaan sodcaal ka yimid oo uu daallanaa, balse waxa uu aad ugu xiiso hayey in Caasila looga sheekeeyo. Intaas waa loo weheshay. Gaalkacyo iyo dhallinyaro arrimaheeda buu iyana jeclaa in Caanood wax uga sheego. Guud ahaan, dhoofku aad buu u dhib badnaa. Dawladdii Maxamed Siyaad Barre, waqtigaas ma aysan oggolayn qof dhallinyaro ahi inuu dalka dibedda uga baxo isaga oon oggolaansho dawladda ka wadan. Sidaas oo ay ahayd, intaas waa la bixi jirey. Dhuumasho iyo bareerba waa lagu dhoofi jirey. Caanood arrintiisu dhuumasho bay u badnayd.

Haddaba, ina Shabeel waxa uu aad ugu xiiso qabey in Suugaan uga warramo sida ugu dhib yar oo lagu bixi karey. Ninba wax xiisee dheh. "Suugaan, jidku sidee ahaa?" baa Caanood yiri..

"Caanood waa ku see? Mar hore in aad taas i weyddiiso bay ahayde! Caasila miyaa la yiraahdaa jacaylka cusub?" Isaga oo aad u faraxsan buu yiri:

Raalli iga ahow waan halmaamaye. Jacayl iyo baasabboorkiiyaa isugu kay darsamaye. Caasila Sarmaan Wardheere baa la dhahaa. Qaran waayee iska dhaaf. Qalanjo runa waaye. Jir maa ku dhacay. Labadoo bombeello oo mac. Timaha intee joogaan ma og tahay! Joogga bikh dheh Muneero.

Hadalka, qosolka, dhugashada iwm ma laga warrami karo. Balse maskax badanaa ku duugan waa iga shisheysaa waana iga sokeysa."

"Horta, mahaddaa yaa iska leh?

"Kow, mahad Weynaa mudan. Tan baasabboorka, yaa kale? Adaa iska leh, balse Caasila waa jirtaa. Cidna ma ii soo arkin. Shabaqaan u dhigay. Way soo gashay. Cid kale maa saas yeeli karta?"

"Durba waa halmaantay. Iisho ani ma ku barinoo. Yartii xaafadda ani ma ku barinoo. Hal mar baad dabin fiican dhigtay. Mukulaal maa kuu gashay?"

"Walaalkay jira baad tahay, balse Caasila ma lagu sheegi karo mukulaal. Waa u gaftay Caasila."

"Maxaa kuu galay dabinka? Ii keen! Maxaan dhahaa? Deero."

"Libaaxad dheh. " Waad ka sii dartay. Libaaxad waa ku cunee maahinoo!"

"Qalanjo oo kas badan baan dhahaa."

"Too kas badan adiga ma kuu daahayso. Caanoodyo kale bay kula wadee."

Caanood wax baa ku soo duxay. Caasila in ay tahay gabar garaad badan buu soo xusuustay. Xoogaa buu aammusay yarena hoos dhugtay. Suugaan baa inta dareemay yiri, "Raalli noqo kistoo waan ku dhibaye. Waan kuu jeedaa oo caawa aad baad u faraxsan tahay. Faraxsanaantu wan deeq Rabbi baxsho. In aan rabsho kale kugu furana ma fiicno."

Runtaa waaye. Kistoo waa kas badan tahay, balse talaa loo baahan yahay."

"Ilbax ma tahay?"

"Reer Gaalkacyo baasho iyo baashaal ma yaqaanniin been iska dheh. Dadkaan sida la malaynaayo ma aha."

"Horta, ma la socotaa in aadan Caasila weli si hoose iiga warramin?"

Sida uu Caasila ula dhacsanaa isaga oo hadba la soo boodayey buu yiri:

Warba iga dhaaf. Caasila waa jirtaa. Reer Gaalkacyo, Kolba way hadal badan yihiin, balse waa dad wax lala wadaagi karo. Caasila qof jirta waaye. Qurux ma lagu dhammo. Kistoo indheergarad waaye. Sir ma lagula dhaco. Way iga shisheysaa wayna iga sokeysaa.

"Weli af reer Xamar baad ku hadlooysaaye see waaye Reer Gaalkacyood af reer Xamarka waa ka xanaaqaan baan maqlay. Taasi soo run maahoo?"

"Runtaa weeye. Reer Xamarka ma jeclo. Sirta iyo beenta bay ku nebcan yihiin." "In aad nin mar hore la helay tahay sideed baad u hadlooysaa. Biyihii Bardacad baa lagu siiyey sow ma aha?"
"Gaalkacyo say u taallo waa in loola aallaa, balse Gaalkacyo magaalo waaye. Gaalkacyo jiraa ka buuxa. Biyaha Bardacad in lagu adkaado adi ma la socotidoo? Xamar ma u iib geynee?"
"Mar hore bay ku yiraahdeen, reer Gaalkacyood noqo ama guur sow ma aha? Reer Gaalkacyo dad kaftamaya ma aha. Gabadhood qurux badan sidee bay kuugu oggolaadeen in aad la saaxiibto? Biyaha Bardacad in aad ku ad-adkaato baad malaha u cabtaa? Bal ha iska badin. Kharaar maahinoo?"

"Adiga Caasila in lagaagå warramo, ma rabtidoo. Qalanjada sheekadeeda ma ka seexan kartid. Ma ku dhacdid taas. Haddaan bilaabo, ma kala joojinaayi. Waa la isku dabo taxaa. Biyaha Bardacad, beesay kuu baxaan haddaad Xamar u iib deysid. Ma ku khasaaraysid."
"Bal jacaylka iiga sheekee inta aanan seexan. Waan ku dhegeysanaa. Ilaa intee isla gaarteen?"

Inta Shabeel dhugtay buu yiri:

Xul waaye. Waa shuban tahay. Xalwo camal ma u cuntaa baa kugu soo dhecee haddii aad aragtid! Anaa la i dherer le'eg yahay. Timaha kaala iska arag. Sinta korkeeday joogaan. Miyir Eebbe waa u dhammeeyey. Aaday u hadal macdahay. Sidii Maxamed Suleemaan baad u dhegeysanee. Fasalka saddexaad ee dugsiga sare baan wada

dhigannaa. Gabar fariida waaye. Immisa wiilaan dhexdooda ka saaray ma taqaannaa? Iska dhaaf adi waxba ma ogide. Way bislaatay. Weli ceeriinaan ahay ku dhehee! Bislaadka intaas ka badan maxaa lagu sameynaa? Butucood inay noqoto may rabtaa? Saas inay noqoto ma la rabo. Haddii aad cidla' ka heli lahayd, inaad cafin lahayd ma u filaayi. Horta, ma ila socotaa?"

Suugaan mar hore ayuu gam'ay, Caanood isna in uu soo jeedo buu u qabey. Geedkaan day! Maad noo sheegtid intii aanan jirka sheekadeeda bilaabin hurdo xun in ay kuu haysay. Dabbaal.
Waa iska seexday anna Caasila ayaan uga sheekaynaa.
Waxba ma la socdo. Caasila qof sheekadeeda laga seexdo in aysan ahayn ma la socdo. Anaa kasaa inay qaran tahay. Ilaahow i bariidi" buu inta yiri isna seexday. Caanood waxaa markaas lagu oran lahaa:
Iska seexo, wiil bilici qaadday waa la arki jiraye.
Iska seexo, Caasilaa inay qaran tahay cid walba ha ku waaline.
Iska seexo, balse hadda way ku jeceshahaye.
Iska seexo, inaad berri toosi doonto iyo in kale Eebbe keliyaa oge.
Iska seexo, ninba mid baa qaran u ahe Iska seexo, taagga Suugaan waa uu kaa xishoonayaaye.
Iska seexo, waxii waa la beryo ha la arkee.

Curadkii Shabeel, hurdadii buu ku daahay. Barqadii bay gaartay. Reerka intiisii kale mar hore bay tooseen. Quraacdii waa la sameeyey. Jimcaha reerku waa wada quraacan jirey Caanoodna waa la daahsaday. Xataa inankii sodcaalka ku yimid, Suugaan waa soo jeeday. Shabeel gabar uu dhalay buu u diray in ay barbaarka soo toosiso. Gabadhii qolkii Caanood bay tartiib u gashay. Iyada oo aan weli toosin, bay waxyar kor istaagtay. In kasta oo aabbaheed u soo diray in ay soo toosiso, haddana waxa ay aragtay in uu hurdo culus ku jirey. Si uusan u salalin oo isaga oo naxsan uusan hurdada uga boodin, bay tartiib u tiri, "Caanood, abboowe toos."

"Caasila, Caasila, aniga maxaad ii bursanee! Maxaan kaa halleeyey? Dalkaan maxaa i keenay?"

Gabdhii baa isla hadashay oo tiri, "Acuudu billaahi mina sheyddaanii rajiim. Abboowe, reerka intiisii kale waa soo wada jeedaa. Adigaa lagu sugayaa. Xataa Suugaan mar hore buu toosay."

Si kastaba ha lagu toosiyee, Caanood waa toosay. Walaashiis, sheekada isaga iyo Caasila way la socotay, sidaas awgeed wax weyn kama aysan dhigin qarawgiisii. Miiskii quraacda baa Caanood loogu sheegay in aabbihiis Berbera markab ka saari doono. Shabeel awal buu hor uga samray Caanood in uu dhammaysto dugsiga sare oo arrin hor u soo dhammaatay bay ahayd.

Go'aankaas degdegga ahi, Caanood waa dhibay. Waxa uu jeclaan lahaa, in uu hal bil iska joogo isaga oo aan subixii dugsi in uu aado u toosayn. Taasi suurogal ma ahayn, waayo aabbihiis shaqaale dawladeed buu ahaa. Degdeggu si kastaba ha ku yimaadee, Caanood toddoba beri baa la siiyey inuu waxii uu dano magaalada ka leeyahay kaga dhammaysto kaddibna isaga iyo aabbihi israacaan, si Berbera markab looga saaro. Hawl Shabeel soo dhammeeyey bay ahayd. Niman ay Shabeel saaxiibbo ahaayeen baa Berbera Joogey. Iyaga ayaa wiilka dhoofintiisa ka taageerayey dhanka dhaqaalaha mooyaane.
Yaa jacaylkaaga u hawl la'aanaya bay isugu soo ururtay. 'Shalay soo tii maaro laguu waayey. Jacayl yaa shanta la gal ku yiri? Ka dabaalo nin baa Alla kaa dhigaye baa reer Gaalkacyood yiraahdaan markii arrini sidaas oo kale soo istaagto.

Wiilkii talo waa ku xumaatay. In uu dhoofka iska daayo ma rabin Caasila, iyana aad buu uga dabo dhacay. Talo waa ku barraahsatay ama ku xumaatay. Si uu wax yiraahdo buu garan waayey. In Caanood guursado, reerkoodu diyaar uma ahayn, Caanood isna kumaba dhicin in uu arrintaas reerka hortiisa keeno. "*Kas hablood oo kadaloob rag kaaga dambeeyey kii aad ku ogeyd ma aha*" isaga waa ku cusbayd dhabna waaba u

qaatay. Intii miiska quraacda la fadhiyey baa odaygii, habartii iyo suugaanba dareemeen in Caanood wax si ka ahaayeen. Talada reerku, kolba waa go'nayd. Caanood toddoba beri buu haystay. Tolow, markaas garawsho maxaa u noqon lahaa ama u heli karey?

"Dhoof yaa kugu khasbay? Immisa goor baa lagu baryey oo maandhow, dugsiga sare keli ah dhammayso lagu yiri? Jacaylkaagu waa talo adiga kuu taal. Ma baaqan kartid. Meel laga laabto lama joogo. Maandhow, madaxayaga minjo ha u rogin. Adaa awal maaro laguu waayey. Hawl dhaqaale baa reerku galay iyo arrimo kale buu garawsho u heli lahaa haddii uu reerka kala tashan lahaa jacaylka cusub.

Arrin in uu iska dhoofo waxba kuma dhaamin. Isba waa u jeeday in ay sidaas ku socotey. Nin Xuutaa la yiraahdo oo carrab la' baa intii uu arigii la jirey reerkii ri’ (aricad) qashay. Hilbihii rida waa la wada cunay isagiina waa la qadshey. Caloosheedii baa wax hilbo ah haray. Qofna isma oran Xuutaa caloosha buu cuni doonaa. Xutaa goortii uu hilib kale arki waayey, buu calooshii cunay. "Alla, Xuutaa calooshii buu cunay," baa gabari tiri. Kolkaas buu yiri, "Ma hilbo talaa (kalaa la artaa (arkaa)". Caanood dhoofka in uu ka baaqdo marna kuma talogelin kumana dhicin. Haddaba, ma in uu iska dhoofo talo aan ahayn baa u furnayd? Aniga aragtidayda, maya. Daniba tiri, isagii iyo Suugaan magaaladii bay iska aadeen.

Sheekadii Caasila intii ka dhimmanayd baa Suugaan loo mariyey. Caanood sidii uu wax u tabanayey ama uu u jeclaan lahaa buu suugaan u sheegay talana weyddiistay. Suugaan waxa uu Caanood kula taliyey in uu dhoofo isaga iyo Caasila iyana ay gaar uga wada sheekaystaan arrintooda. Suugaan maalintii xigtay buu Xamar ku laabtay. Jaamacaddii oo fasax yar ku jirtey buu ka gaarayey. Ina Shabeel isaga oo aan weli bixidda degdeggaa ku jacsanayn buu Gardaad u tegey. Sidii wax u jireen buu u sheegay. "Waan kula kaftamayey markii aan ku lahaa, haddii aad dhoofto Caasila kuu ilaalin mayo, balse anigu

dhexda uga bixi mayo." Adiga iyo Caasila ka wada tashada. Anigu waxii aad go'aansataba waan kugu garab taagnahay" Gardaad baa yiri.
"Yaakhey, aniga, maahmaahdaas baa i dhibtay.".
"Maahmaahdee?"
"*Kas hablood oo kadaloob rag kaaga dambeeyey kaad ku ogeyd ma aha Caasila qalanjo waaye qalanjona* cidi ma kuu deynayso. Talaa loo baahan yahay."
"Horta, weligaa erayga rag yuusan ku qaldin. Erayga rag meelaha intooda badan, qof bay ugu jirtaa. Marka, sidaas oo kale, baa haweenku yiraahdaan '*nin mar kasta kii aad ku ogeyd ha uga talogelin*'. Mar kasta iyo markaan oo kaleba, Eebbe ayaa talo loo daayaa."

Wiilkii belada iska dhigayey aaway? Xusuus ma ku reebi weyday? Liintii reerka laga dhammeeyey waxba waa tari weyday sow ma aha? Isaga oo calaacal ka bixi waayey buu yiri: Saaxiibow, anigu ma isbeddelaayi. Caasila qaran waaye aadaana u jeclahay, balse haween ma la isku hallayn kari. Bal qalanjadaas ninka ii deynaa kee waaye? Nin, nin kale ha la wareego ciila, maahinoo? Kaas see laga yeelaa? Caasila way kaa heshaa. Adigu ma iga ag mari kartid. Waranka waad igu sii ruxruxee maahinoo?
"Caanood, rag iyo hablo labaduba waa isbeddelaan. Arrinta adiga iyo Caasila ka wada hadla, oo waxuun isku ogaada. Wax rag kula wadaago weligeedba tashi sugan ma lahayn.

"Runtaa waaye. Aniga iyo Caasila waa inaan ka wada sheekaysanaa. Aniga toddoba beri keliyaa ii hartay. Duqaan israacaynnaa oo Berbera aan markab ka fuulaa. Day dhoof waa iskeenyaye. Day! Dhowrkoo bilood aa igu fiicnaan lahaa."
"Aabbo maad la tashatid? Laga yaabaa in uu hawsha oo dhan fududeeyo. Isku day bal."
"Duqa guur haddaa ma la maqashiin kari. Arrintaas ma isku deyaayi. Ma isku ceebeynaayi."

Inanku talada uu raadinayey rag horaa waayey. Labo qof ma uusan noqon karin. Dhoofidda iyo Caasila iyana waa u kala

darnaayeen. Meeyey wiilkii faraxsanaa ee Jimcihii filimka la isu raacay! Subixii sabtida buu dugsigii aaday sidii caadada u ahaan jirteyna waa uu Sii hormaray. Caasila inuu arko keli ah buu dugsiga u aadey. Indho-Jacayl miskiinsanaa. Mararka qaarkood, in ay ooyayaan baa la moodayey. Caasila qudheedu hore bay u timid. Caanood ka dabaalo, awal baa labadaas oo kale hor la isugu waayaye, talo dhaanta uma furnayn.

"Caanood, ii warran abboowe. Sidee tahay? Sidii aan kugu ogaa ma ahide maxaa jira?"

"Macaantey waan kuu ladnahay. Duqiiyaa sodcaal hoosta iga soo geshay. Sabtida soo socotaan baxaynnaa."

"Ma sabtidaan soo socota?"

"Haa, sabtidaan soo socota."

"Maxaad awal iigu sheegi weyday? Abboowe, maxaad sidaas iigu gelaysaa?"

"Arrin cusub waaye. Baasabbooraa Xamar laga keenay oo dalkugal sacuudiga ahi ku yaal. Dalkugalka hal bilaa ka hartay. Aabbo labaatan cashoo fasaxuu shaqadii ka soo qaatay. Duqa taladiisu waa go'an tahay. Waa la baxaa waa la baxaa waaye."

"Arrintaas inaad ku faraxdo soo ma hayn? Dhoof soo awalba ma aadan rabin? Wiil Soomaaliyeed waa kaas. meel aadan jeclayn buu kaaga dhaqaaqayaa."

"Abbaayo, anigu degdeggaan ma rabin. Sheekadan duqaa wata. Haddaan ogaan lahaa inaan ku jeclaan doono, weligay dhoof ma iga maqleen."

"Sow taad hor iigu sheegtay in ay u dhowdahay in aadan imtixaanka u dambeeya geli doonin."

"Jacayl dhib waaye. Inaan dhoqso kaaga tago anigu ma jeclayn. Aadaan kuu jeclahay. Sodcaalkaan gudagelis waaye. Reerku kharashuu galay. Talo inaan dhoofo waaye. Ma baaqan kari."

Caasila waa sii shidday inankii. Waxa ay tiri, "Dhoof iyo jacayl aad bay isugu daran yihiin. Eebbe waa fududeyn doonaa.

Haddii aan nasiib isu leennahay, waan is-heli doonnaa. Sodcaalka Eebbe ha kuu fududeeyo." Erayga 'haddii" Caanood uma bogin. Shaki buu u arkay. Waa run oo waa shaki, balse 'haddii' suurogalka bay ku jirtaa. Cabasho ayuu bilaabay. Waxa uu yiri, "Anigu aadaan kuu jeclahay. Adigu ma i jeclid miyaa? Waan kuu arkay. Sidaan kuu jeclahay ma ii jeclid."

"Caanood, qalad ha fahmin. wiil aad u wanaagsan baad tahay. Mid aniga iga qurux badan baad heli kartaa. Hablo Caasila keli ah ma aha. Eebbe arrinta waa hagaajin doonaa. Ilaah baa saamaha wata."

"Caasila ma i jeclid. Hablo kale aniga hawshay ma aha. Haddii aadan i jeclayn ii sheeg, nooh. Anigu gabar kale ma rabi. Adaan ku jeclahay." Calaacalkii wiilka bay la yaabtay. Inta qososhay bay tiri, "Abboowe, isdeji. Carradu waa nabad. dawankii baa dhacaya ardadiina waa safanaysaa."

Inanku sidii uu iyada u jeclaa bay iyana isaga u dabo dhacday, balse isaga bay eegaysay inta jacaylka uu iyada u hayey qodnaa. Caanood madax wareer baa ku bilowday. Safka intii uu ku jirey, Gardaad waa gartay in aan Caanood faraxsanayn. Xisadii koowaad intii uu ku jirey waa uu maahsanaa. Caasila iyana waa aragtay in Caanood fasalka muuqaal ahaan u joogey ee uusan miyir ahaan u joogin. Xisadii markii ay dhammaatay, baa Caasila iyo Gardaad u yimaadeen. Gardaad, abboowe, xisooyinka inta haray, aniga iyo Caanood waan ka tegeynaa. Haddii ay suurogal kuu tahay, adigu duruusta noo soo qor," Caasila baa tiri. Gardaad isaga oo aad ugu faraxsan in Saaxiibki la maslaxo lana dejinayo, buu "saaxiibkay oo murugaysan ma daawan karee inanka si fiican u soo maslax inta uurka iska yiri, hawraarsan" Caasila ugu warceliyey.

Caasila iyo Caanood waa israaceen. Makhaayad cunto iyo jiifba leh bay tageen. Meel iyaga u go'an in la fariisiyo bay codsadeen. Dhallinyaradii sidii ay codsadeen baa loo yeelay oo

dadkii kale oo makhaayadda fadhiyey meel ka go'an iyagana gaar u ahayd baa la fariisiyey. "Caanood, waan ku jeclahay. Macaane isdeji" bay si gacaltooyo ku jirto ugu tiri.

"Yaakhey, anigu waan kuu dhimanaa. Aadaan ku jeclahay. Gabar kale ma ii muuqato. Saan kuu jeclahay ma ii jeclid."

Cunto macaan bay cuneen. Meeshii bay isku dhunkadeen. Awal, inta badan, Caanood isaga ayaa dhunkashada bilaabi jirey, balse maalintaas isagaa lagu bilaabay.

In kasta oo ay meel iyaga u go'an fadhiyeen, haddana makhaayad dhexdeed bay ahayd. In uusan dhoofkiisa hadal gelin bay ku maslaxday isna yare waa degey. Caradii iyo walaacii waa ka kala yaaraadeen. Xabadka ayaa lagu qabtay dhabtana looga fariistay. Kalsooni buuxda baa Caanood gashay. Waa uu farxay. Nolol baa soo gashay. In la jecel yahay buu dareemay. Dhab bay ahayd oo Caasila inanka way jeclayd, balse iyada oo aan jeclayn, qof jecel waa ay iska dhigi kartey. Sidaas in la yeelo, hablaha waa u fududdahay. Marar aadan garan karin in ay daacad kuu yihiin iyo in kale baa jira. Habluhu si fudud baa ilmadu uga timaaddaa. Ragga markii loo eego, haweenku ilmada inay iska keenaan markii ay damcaan, aad bay suurogal u tahay. Bal aynnu aragno sheeko hoosaadku sida ay u socoto. "Abbaayo, horta, waad jirtaa. Sidaas ma u og tahay?" buu ku yiri.

"Mahadsanid. Ma muuqaal keli ah baad igu jeceshahay? Malaha, haddaan habeen kula seexan lahaa durba waad iga xiiso dhici lahayd. Runta ii sheeg. Ma in aad i wada caawiso baad aad ugu kulushahay? Mise waad si dhab ah oo kal iyo laab kaa ah baad ii jeceshahay? Macaane, wax weli kaa qarsoon oo aadan hor u arkin anigu hadda garanba mayo." In kasta oo tijaabinaysey, haddana in ay si wanaagsan u sagootido baa niyada uga jirtey.

"Abbaayo, anigu aadaan kuu jeclahay. Adigaanan hubin inaad i jeceshahay. Ma u maleynaayi saan kuu jeclahay inaad ii jeceshahay.

"Aad Haddii aad ii jeceshahay, taladayda maad yeeshid? Maantaa la ogaan doonaa inaad i jeceshahay iyo in kale."

"Wallaahi, waan yeelaa. Ii sheeg, nooh. Yaa taladaada diidi kara? Waxaad tiraahdo waan yeelaa. Ii sheeg, nooh. Qaranka warkiisa yaa diidi kara."

"Dugsiga sare dhammayso kaddibna, meeshii aad rabto aad, Ha igu talo diidin. Waa haddii aad i jeceshahay."

"Hal weyddiin horta."

"Hayeh."

"Aayahaygu waxa uu ku jiraa in aan dhoofo. Reerkaan hor uga diiday. Laftaadu daqiiqado ka hor inaan dhoofo ma igu gacan siinaynoo? Caasila, aadaan kuu jeclahay. Markii aan dhoof rabey, adiga ma ku aqoon. Waa sheeko hor u soo dhammaatay. Caasila, sida ii dhaan."

Caanood ilmaa soo dhaaftay. Caasila kuma jecla buu isyiri. Aad buu u xumaaday. Ilmo run ah baa indhohiisa ka deganaysay. In kasta oo ay meel iyaga u go'an fadhiyeen, gabar makhaayadda ka shaqaynaysay gaar ahaanna iyaga u adeegaysay iyo dhowr qof oo kale baa aragtay in uu ilmeynayey. Wax baa isaga dhex yaacay. Caasila inay dhab u jeceshahay iyo in kale baa isaga dhex yaacday. Fili mayo in uu eed lahaa. Isma xanaajin karin, waayo wax buu jeclaa. Caasila kal iyo laab bay Caanood u jeclayd, balse soo Xaawo iyo falkood ma ahayn. Isaga ayey eegaysay sida uu iyada u jeclaa. Talo iyadii bay ku xumaatay. Caanood inay mar kale dejiso ahaydaa. Ma wax aan ilmadii laga tirtirin baa. ma waxaan si fiican xabadka loogu qaban baa. Ma wax aan erayba eray intii uu ka macaanaa aan lagu oran baa. Bal aynu eegno sida ay u dejiso.

"Abboowe, aad baan kuu jeclahay. Oohinta daa. Raalli ahow. Gabar xun baan ahay, balse aad baan kuu jeclahay. Waan kugu ciyaarayey. Waan kaa gardarnahay. Macaane, raalli ahow. Dhoofiddaada raalli baan ka ahay. Waan ogahay inaad mar hore dhoofka goosatay. Makhaayad ma fadhin karno. Meel kale oo aan

tagno ma garanaysaa? Sidee baan ku yeelaa? Macaane, Caanood."

"Abbaayo, aadaan kuu jeclahay. Waan kuu dhimanaa. Weligay sidaan gabaraan adiga ahayn ma u jeclaan. Waan kuu dhimanaayaa. Ma kaa maarmi."

Caasila iyada oo Caanood u qushuucday bay tiri:

Macaane, aad baan kuu jeclahay welise reero gabadhood baan ahay. Macaane, inaan si wanaagsan kuu maslaxo aad baan u jeclaan lahaa, balse soo uur yeelan mayo. Gacaliye, oohinta jooji. Sidee baan yeelaa. Bal sidaad ku qanci karto. Adiga un baan u joogaa. Haddii aad rabto inaad si fiican ceeriinka iigu cunto, waa adiga. Xilkii adaan ku saaray, balse ogoow qofka uurka yeelan doonaa waa aniga. Xeerada salkeeda miyaan kaa celin la'ahay? Eebbe ka sokow, adaa i leh. Macaane, waan ku jeclahay.

Caasila sida ay u gado badnayd iyo adaa i leh wax isku meel geli karey ma ahayn. Awal, waa tuu isagu ciyaarta bilaabi jirey iyana ay iska horeyn jirtey. Oohintii malaha, Caanood ugama darin. Tolow, sidee buu yeeli doonaa? Kolba, 'aad baan kuu jeclahay mar kale lagu yiri. Haween aqoon, wallee, sirtooda lama salgaaro, balse Caasila dhab bay ka ahayd in ay inanka jeclayd. Bal aynu ku laabanno sheeko hoosaadkoodii.

"Ceeriinkaad sheegee maxaa waaye? Wax ceeriin la dhahaa ma jiraan. Uur markaan kuu yeelaayi, dabbaal maan ahay? Adiga xumaan ma kuu quuri. Baashaal caadi waaye. Waa la iska jiraa inaan uur imaan. Anigu inaan ku guursadaan rabaa markii aan nin noqdo. Taasi horta ha ku gasho oo weliba ha kaa dhaadhacdo. Ma kastay? Ani waan kuu dhimanaa. Raaxo waa raaxo. Cid kasta baa u baahan.

"Sidii reer Xamarkii baad rabtaa inaad si walba iga yeesho. Wax hadda kuu dhimman baananba garanayn. Inaanan sidaydii hore ahayn gabdhihii kale xataa waa i garteen. Macaane waan ku jeclahay. Jacayl baad igu abuurtay. "Caasila, adiga dabbaal ha iska dhigin. Anigu aadaan kuu jeclahay, balse hawshaan baashaalaa la

dhahaa. Markii aan meel fiican tagno, si fiicanaa baashaalka laguu baraa. Wax fiicanba ma samaynine gabdhuhu maxay kugu kaseen? Ani tans ma kasin."

"Abboowe waan ku jeclahay, balse reer Xamar reer Gaalkacyood baan u ahay. *Kalsoonidaada nin looma wada dhiibto*. Ka fiirso baashaalka aad sheegeyso. Inaad igu dheesho baad rabtaa. Yaad ka boobaysaa? Yaan kale oo u joogaa? Dhedhenshaa waalan baad noqon doontaa." "Kalsoonidaada nin looma wada dhiibto" maxaa laga wadaana?"

"Baashaal anba waan u baahnahay, balse hal nin baan la wadaagayaa waqtiga ay ku habboon tahay. Ii soo laabo markaasna meeshaad rabto ila aad. Reerkayaga hadda gabar baan u ahay."

"Yaa waaye kaas? Hadda, makhaayadaan fadhinaa. Noloshayda, adiga keliya inaan la qaybsadaan jeclahay. Aniga sheekadaydu waa caddahay. Haddii aadan rabin inaad si fiican ii nabad gelyeyso, adlee waaye. Taas wax ma ka qaban kari, balse anigu aadaan kuu jeclahay."

"Haddii Weyne yeelo, nin aan jeclahay inaan la raaxaysto baan rabaa. Caanood, adiga baan u joogaa. Sidaad rabto yeel, balse qofka uurka yeelanayaa waa aniga. I dhaaf gabadhii baa soo socotee."

"Gabadha waxba ma u baahnin dheh. Xumaan ma isaga kaa quuri.

Ma iska kaa xumayn kari. Balse ma kasaayo waxa aad xumaan ku sheegayso. Yaakhey meeshaan ma fadhin karno." Caanood iyo Caasila waa isku sii burureen meeshii ay fadhiyeenna, meel dayacan bay noqotay. Caanood waa sii ilmeeyey iyana way ka tirtiraysay. In ay la oydo bay ku dhawaatay. Dhididreebkii ay ilmada uga tirtiraysay, waa qoyey. Way is-hayn weyday. Inay la oydo bay bilowday. Meel halkaas ka asturan in ay tagaan, baa khasab ku noqotay, si ay si fiican isugu ooyaan isuna maslaxaan.

Iyaga oo xoogaa in lala yaabo ka cabsanayay bay gurigeedii aadeen. Mar kale bay tiri, "Ma Caasiladii aad jeclayd baad isaga ciyaaraysaa."

"Ma isaga kaa dheeldheelaayi. . Dheeldheel ma kuu quuri. Wax weyn ha ka dhigin baashaalka."

"In aan uur yeesho baa ii. hartay. Adiga oo faraxsan in aad dhoofto baan rabaa, balse uur haddii uu yimaado ka warran?"

Reer baaddiye ha igu noqon, nooh. Baashaal hadda caadi waaye."

"Hadda, calooshayda wax ku jira war uma hayo. Aniga weeye qofka uurka yeelanayaa. Anba dareen baan leeyahay."

"Halkaas wax ma ku jiraan." "Nin waa kaas, tiisaa u muu.qata. La iskuma hallayn karo. Alla, bal day waxa uu ku hadlayo."

Waa sheeko hor leh. Caasila uur bay ka sharqamisay.

In kasta oo aysan walwal la'ayn, isma aysan lahayd uur baad leedahay, balse in ay uur lahayd suurogal bay ahayd. Caanood bay yool baaraysay.

Haddii uur jiri lahaa, bay sidii uu yeeli lahaa baareysay. Iyagu uma haysan sidaas, balse waxay uur ku yeelan kartey way sameeyeen. Si fudud baa gabdhuhu uur ku yeeshaan, balse haddii ay uur lahayd, yaa war u hayey in Caanood u yeelay iyo in kale? Sida rag u haysto, si ka fudud baa uur ku imaan karaa. Kolba, Caasila uur ma lahayn, balse Caanood bay taabsiinaysay in ay suurogal tahay, in sida uu u haystay si ka fudud uur ku imaan karey. Duhurkii bay noqotay. Waqtigii dugsiga la xiri jirey bay xoogaa dhaaftay. Goortii mid la dejiyaba, ka kale baa dareenkiisu kacayay dabadeenda ilmo soo dhaafaysay. Isu-ilmeynta, inay ku moogaysanayeen baad mooddday.

Hadba in mid la dejiyo bay khasab ku noqonaysay. Caanood catowgii badnaa waa daayey. Caasila waa dareentay. Kolkaas bay tiri, "Hadda waa aad deggen tahay sow ma aha?"

"Haa, waa deggenahay kistoo, balse in aan kaa tago ma jecli kumana dhaco in aan baaqdo."

"Haa! Waa gartay. Uur igu soo baxa walaac kugu ma hayo. In aan isla galgalanno innaka oo qaawan baa baroortaadu u socotay."
"Anigu saas wax ma u wadin. Macaantey isdeji. Anigu aadaan kuu jeclahay. Waad og tahay. Gacaliso,

Caasila." Oohin! Oohin!. "Waan tegayaa. I dhaaf wiilyahow. Anaa halkaas isdhigay. Cid kalay aragtay baad isleedahay. Sidaas inaad iila hadasho fili meyn. Goortii xisaduhu dhammaan lahaayeen weeye."
"Macaantey, macaantey, oohinta jooji, nooh. Intee u ordee? Waxyar joog, nooh. Anigu sidaad u qaadatay wax ma u wadin. Wax yar sug nooh."

"Anigu gabar baan ahay gabarina waa inay gurigooda joogtaa. Abboowe iska kay dhaaf. Meeshaan kaa joogo waad i tustay. Caanood ima jeclid; Caanood, iguma kalsoonid. Kasho aan nin kale ku arkaba,' goor iigu dambeysayba garan mayo."
"Gaalkacyo baaddiye waaye. Xamar u guura, nooh. Xamar gabdhuhu meeshay rabaanay maraan. Caasila, cid kale baad aragtay ani ma ku oran. Haddii aad sidaas u qaadatay, raalli ahow. Hadalkaas ani ma oran kari si uu ku yimaadana ma kasaayi. Ani dabbaal ma ahi. Meel cidlaa ma kaaga tegaayi. Ma kuu quuri taas."
"Xamar iyadaaba xaqdarradii lagu dhisay awgeed la dillaaci doonta. Haddii aan isu noolaanno, tan aad baaddiyaha ku sheegtay oo loo soo cararayo baan arki doonnaa. Iska kay dhaaf wiilyahow.
Meeshaan rabno haddii aannaan mari karin, ma maalin cad baan makhaayadda kugu dhunkan lahaa gurigana ku keeni lahaa?"
"Xaqdarradaan aad leedahay Xamaraa ku dhisantay maxaa waaye? Caasila, waan ku jeclahay. Taas marna shaki ha iska gelin.
Gaalkacyo magaalo fiican waaye, balse Xamar ma gaarto."
"Doqon, Wasaarad, jaamacad, ama safaarad Xamar mooyaane meel kale ku taal ma aragtay? Mar wax baad ka sheegaysaa marna waad ammaanaysaa Gaalkacyo caddey. Run ahaantii, Gaalkacyo

baaddiye inay tahay baad u haysataa sow ma aha? Haddaan ogahay timahayga in aad sidaas u jeceshahay, aad baan u daryeeli lahaa."

"Adiga waa isyeelyeelee! Xamar magaalo madaxdii dalka waaye. Taas ma la socotidoo? Runtii, Gaalkacyo waa jirtaa, balse Xamar ma gaarto. Timahaaga aadaan uga helaa. Si fiican iigu ilaali. Timo caadiya ma ii aha. Kistoo ii goo aan la dhoofee."

"Maxaa kale kolba aanan jir ahaan kuu raaci karin?"

"Kistoo timahaaga ah iyo maro aad jeceshahay. " Hadda ayaan xoogaa ku goynayaa ee boorsada ku rido. Maqaskaas soo qabo." Maqaskii buu soo qabtay.

Xoogaa in ay goyso bay Inta ilkoha caddeeyey buu yiri, "Macaantey, dabbaal ma tihid. Waa ogahay taas." Inta eegtay bay tiri, "Maxaad la qososhay?" Isaga oo qoslaya buu yiri, "Kuwaas ma aha."

"Ee waa kuwee?" Inta qoslay buu yiri, Kuwa kale nooh."

Qosol bay inta barbar ula dhacday tiri, "Qosolkaas iyo kaftankaas baad rabtaa in aad igala dhoofto." Haddana, iyada oo Xamar u naqsanaysay bay tiri, "Nin walba magaaladiisii buu dhisanayaa ee adigu magaalo aan Gaalkacyo ahayn miyaad wax ku leedahay? War hoy, naftaada runta u sheeg. Markaad dhoofaysid baa kistoo laguu gunti doonaa. "

"Caasila, aniga toddoba casho keli lee ii hartay aadaana kuu jeclahay. Dhowrkaas beri iskuulka fasax ma ka qaadan kartidoo? Hadda adigii baa oòyaayee maxaa waaye, yaakhey?"

Anigu adaan u joogaa. Dhankayga waxba naga xumaan mayaan. Sodcaal wanaagsan baan kuu rajeynayaa. Haddii aad iga tashato, ii soo sheeg, kolba nin baad tahay oo wax la'aan dhici meyside. Waqtiga ha iga dhumin haddii aad iga tashato. Toddobaad waa waqti dheer. Labodoo beri

baa suure ah. Waa soo qaadanaa. Macaane, ha igu ballanfurin."

"Abbaayo, haddeer markii aan xoogaa kaa sii maqnaado, aan isla-hadal bilaabaa. Haddaan tago adaan u tegey haddaan joogana adaan u joogaa." Durba waxa uu indhoha ku dhuftay Caasila oo ilmo ka deganayso. Inta si wanaagsan u xambaartay buu yiri, "Ilmadaadu dhanaan waaye. Biyihii bardacadaa ka dhadhamaa."

"Waad iga qoslisay. Maadeys soconaya baad tahay. Si aad iiga qoslisaba, waad iga qoslisaa. Kii iga qosliya baad tahay. Berri dugsiga ma imaanaysaa? Xabadkaaga inaan ku seexdo baan jeclaan lahaa. Waan ku jeclahay. Waad iga qoslisaa. Maadeeye maad noqotid?"

"Ma filaayi. Maxaan ka soo doonaa toddobaadaa ii haraye, balse berri waa igu fog tahay. Caawa ma kuu imaadoo?"

"Maadeeye dheeldheel ma lagu noqon kari. Si fiican maan kaaga qosliyaa?"

"Nabad iyo xasillooni iigu harso. Mararka qaarkood hadalkaaga baanba ku qoslaa. Waan jeclahay qofkii iga qosliya. Caawa siddeedda fiidnimo ii imow. Hab.een dambe keligay baa guriga joogi doona Reerka intiisa kale, berri galab buu baxayaa. Tuulo xoogaa jirta bay dhowr beri ku maqnaanayaan. Aad baan u hoodo wacannahay. Cuntadaan oo sameeyo waad arki doontaa. Mid nin aad loo jecel yahay loo sameeyay baan sheegayaa. Cunto aan cid aan Caanood ahayn loo samayn, baan diyaarin doonaa Xusuus macaan inaan kugu reebo baan jeclahay.

"Yaakhey, inaad iga tagtid ma jecli. Koo reer Gaalkacyood ah haddii aad la saaxiibi lahayd, sidaan yaa kaaga farxin lahaa? day bal! Xaaddaanna intee ka keentay Gaalkacyo kulaylba waayee?

"Amba waan jeclaan lahaa inaan mar kasta kula joogo, balse hawl adduun baa sidaas iska ah. Meeshaad wax u leexisay day. Reer Gaalkacyood ma . maadeyn yaqaanniin miyaa lagu yiri?"

"Hal mac igu sagooti. Reer Gaalkacyo geela sida loogu heeso, sida loo doodo iyo reer-reer sida dadka loogu kala baxshay ku fiican yihiin. Hees geel halkaan ma looga baahna."

"Caanood, ma waalan tahay? Waa har cad. War tii meesha la nuugayo day in la i yiraahdo miyaad rabtaa?" "Haddii aanan sidaas yeelin seen ku ogaanaa inaad .i jeceshahay? Kii kalaad ka baqee maahinoo? "Dadka oo dhan baad tusaysaa inaan kuu suntana.hay sow ma aha? Luuqaas markii aan gaarno weeye. Waa la iga garanayaa inaad baasho igala daashey.

Hargalmo wanaagsan. Mid kale oo baas oo aan jirin baad sheegtaa. Ma masayr baad heerkaas ka gaartay? Caasila cid aan adiga ahayn ma taqaan."

Aniga waad ii alkuman tahay. Hargalmo wanaagsan! Reer Gaalkacyood, waqti kasta hadalkood ku habboon bay u sameeyeen. Casar wanaagsanna ma iska dhahdiinoo? Weli tababar badanaa kuu haray."

"Galab wanaagsan ma halmaansanayd? Iga fuq . .marka Yaad ka boobaysaa? Bishimahaygu ma dhammaanayaan. Waad murxin rabtaa. Macaane, jid baan taagannahay. Malaha, waxba kuma deeqaan."

"Waa tahay macaantey, balse inta caawa siddeedda ka horreysa maxaan ku joogaa? Caawa goor fog waaye."

"Macaane nabadey. Waa inoo caawa. Yaad mar ka tagtaa! Habeen dambe baan sugi la'ahay. Habeen dambe waa keennii laga badiyo."

"Dabbaal, waqti ii sheeg, 'nooh. Maalin caddey ha isxoqin, yaah. Telefoon ii soo dir haddii aad igu riyooto. Habeen dambe adlee feeraha lagaa jebinaa."

"Cawaysinkii ii imow. Waad iga qoslisay. Waqtiga . waad ogtahaye maxaad iga dhibaysaa? Macaane, habeen dambe Allaha na gaarsiiyo."

"Yaakhey, cawaysinna maxaa waaye? Lacag iga sii, nooh haddii aan kaa qosliyey." Caanood eray dhib baa xoogaa ku adkaanayey ee sheekada buu dheereynayey.
"Fiidcaarre ii imow. Fiidcaarre ma taqaan?"

"Siddeedda fiidnimo ka hor ha ii imaan, macaane. Waan ku jeclahay. Ha seexan intaad igu riyooto,. yaadan is-qoyne." Labadiiba iyaga oo dharkii dugsiga qaba waqtigii dugsiga laga bixi jireyna, ugu yaraan saacad laga joogo, bay kala tageen. Caanood sidii hore waa uu ka fiicnaa. In kasta oo uu gelinkii hore yara niyoxumaa, haddana goortaas waa uu niyosamaaday. Caasila ayaa niyosamidaas keentay. Kolba, iyaga oo faraxsan bay kala har doonteen. Waxa ay weliba aad ugu faraxsanaayeen in ay habeen dambe Caasila gurigooda ku cidlaysan doonaan. Fursad ay aad u sugayeen bay ahayd.

Waqtigaas la sugayo baaba ku dheeraa Caanood gurigii buu tegey isaga oo la sugayo. Xoogaa baa la xifaaleeyey lana weyddiiyey meeshii uu ku soo daahay. "Maalmahaan, Gaalkacyo waad ammaanaysay," baa hooyadi tiri.
"Hooyo, Gaalkacyo magaalo wanaagsan waaye."
"Hooyo, bal horta, hadda kaddib, meesha aad waaye ka iraahdo weeye ku beddel. Wejigaagu waa dhalaalayaa maanta. Labeen in aad soo marsatay baa lagu moodaa."
Day! Adna qaamuus kalaa tahay miyaa? Hooyo Labeen maxaa waaye?"

"Waa lagu helay sow ma aha?" walaashiis Cawrala baa tiri.
"Faq" adiga qallee yaah. Arrinta tartiibi."
"ballan," balse Caasila waa jirtaa. Anaa kuu sheegaya. Way ka dhacaysaa."
"Adigu weligaa af reer Xamar ma yeelane maxaa jira? Hooyo aan warsanno bal.".

"Hooyo markii ay qaraabada noo timaadda la sheekaysanayso baan ag fariisan jirey. Aniga iyo hooyo inaan haween isla nahay ma kaa maqnayd?"

"Walaashaa afkeedu ma doorsoomin, adigase ma aqaan wax ku helay. Ducoqabtada wiilkayga heshay walaalayaalow waa tuma?"

"Anigana qaamuusaa ii jooga, balse waan ka dhoofaa. Jeddah reer Gaalkacyood waa joogaan, maahinoo? Hooyo ii qallee."

"Maandhow, meel nacfi lagu sheego oo aan reer Gaalkacyo joogin Soomaalina joogto ma badna."

"Hooyo, reer Gaalkacyood iyaga dhuun yaal miyaa?"

"Maandhow, anigu dad aan dhuuni ahaynba waayey."

"Hooyo, reer Xamarku saas dhuuniyaal ma u aha."

"Maandhow, reer Xamar yaa ka laalaab badan?"

"Hooyo, sir, laalaab iyo been way yaqaanniin, balse saas dhuuniyaal ma u aha."

"Maandhow, sir, been iwm way yaqaanniin dhuuniyaalna ma aha kala daa—hooyo, sir, laalaab, been iwm dhagar bay sal u yihiin. Xaashaa, sir, been iwm reer Gaalkacyo waa laga badsadaa."

"Hooyo, luuqaad rabtaa inaad ila gashid. Hooyo, dhuuninimaan ka hadleynay, maahinoo?"

"Reer mudug adaa dhuuninimo ku eedeeyay, dhuuninimadana adaa keenaye adkayso wax baan soo wadaaye.".

"Hooyo maxaad soo waddaana? Gabay diyaar ma u ahi."

"Maandhow, ii faan badnidaa. Hooyo gabay qof walba ma curin karo.

Horta, ma oggoshahay in reer Xamarku been, sir iwm ay reer Gaalkacyood ka badsadaan, sir, been iwm ahina ay dhagar sal u yihiin?"

"Waan u jeedaa inaad luuq ila geli rabtid. Haa hooyo, run waaye; weeye ku beddel inta aan hooyadi qabsan buu saxay, balse ilbaxnimadaa keentay." Waalaashiis baa dhegta u saartay.

"Wax kastaba ha keenaane, ma oggoshahay in reer Xamar sir iyo beenba ay reer Gaalkacyood ka badsadaan?"
"Hayeh, hooyo waan oggolahay."

Qosol. "Maandhow, qof sir, been, laalaab iyo dhagar badani waa qof raba in uu sad bursado oo qof kale waxiis cuno. Guud ahaan, dhagar, been, sir iyo laalaab dhuuninnimo bay isugu dhurtaan. Halkaas wax aan kala soo bixi karnaa, in been ama laalaab ama been iyo laalaab = sir = dhagar = dhuuninnimo.

Intaas haddii aan dabo galno, haddii aad oggolaatay in reer Xamar ay ka been, laalaab, sir iyo dhagar badan yihiin reer Gaalkacyo, ilbaxnimo ha keento ama yeysan keenine, marka, sidaas awgeed reer Xamar ka dhuunisan reer Gaalkacyo.
"Abaay! Abaay! Abootoy na faki. Hooyaday sidii ay ii waddey meeshay i gelisay ma u jeeddaan? hooyo, wax iskula har wiilkaagiiyaan ahaye.".
"Maandhow, wax baro meeshaad tagtidba, kolba haddii dhoof maaro lagaaga waayey. Alaabta dhaqiddeeda maanta adaa ku qoran ee taasna la soco."

"Hooyo, wiilka dhoofaaya Sida ma loo dhaamoo? Alaab dhaqid hawl gabdheed maahinoo?
"Anaa dhaqaya, balse ila joog oo ii sheekee," Cawrala.
"Wallaahi wax bilaasha ma jiraan. Walaashey war inay iga dhurtay iigu qallaynee."
"Maandhow, wax bilaash ahi ma jiraan."
"Hooyo, xoolaha naqa yaa ka iibsha?"
"Maandhow, hortii sow in ay foofaan ma aha?"

Waqtigii qadadu waa dhammaaday miiskiina waa la cidleeyey. Caanood ballantii buu maanka ku hayey, waqti fogna waa la noqotay. Walaashiis Cawrala iyana in ay la sheekaysato bay rabtay. Caanood wax aan Caasila ahayn uma muuqan. Dhunkashadii iyo dheelihii kale ee maantay baa hadba ku soo dhacayey. Inuu gabadhii Gaalkacyo ugu quruxda badnayd gacanta

ku dhigay bay la ahayd. "Abboowe, Caasila iiga warran" baa Cawrala ku tiri..

"Adiga wax walba waad la socotaaye maxaad iga dhibee? Adiga tartiibso. Mar horaad hooyo arrinta ku taabatay maahinoo? Kolba, Caasila inay qalanjo tahay u sheeg kolba Haddaadan aammusi karin."

"Sidee baan wax walba ula socon karaa? Amaad aniga Caasila ii malaysay? Anigu Cawrala baan ahay. Sidaas in gabar dhareer loogu qubo uma qabin, balse aad bay u timo qurxan tahay."

"Qudhaadu qaranaad tahay. Weli cidna ma baratay? Wallaahi, waad baxaysaa."

"Sheekadu adiga iyo Caasila bay ahayde maxaad aniga arrinta iigu soo leexinaysaa?"

"Sheeko lee waaye, nooh. Wax ma heshay? Koo caano iyo hilib ka dhergay weli ma la saaxiibinoo?"

"Ma ku jeceshahay? Haddii aad adigu gabar sidaas ula ciyaartay, khasab ma aha in walaashaana sidaas oo kale loola ciyaaro. Sidaad u qabto wax uma wada jiraan."

"Caasila ha u gafin. Caasila ayaan u gafaa ma kaa yeelaayi. Horta, is-ilaali koo hilib iyo caano, quraac, qado iyo casho ka dhigta inta la cayaartid yuusan feer kaa jebine."

"Meelka-dhaca aad sheegaysaa waa maxay?"

"Weyddiin caadi ah baan ku weyddiiyay. Immisa jeer baad gabar feer ka jebisay?"

"Way ii dhimanee. Gabar aniga i taqaan maa wiil kale arki karta! Caanood Shabeel ma lala tartami kari. Nasiibaad leedahay saa ina-Shabeelaad tahaye."

"Ma iska hubtaa in ay kuu dhimanayso? Waxa uu belo iska' dhigo day! Waxba lama socotid. Allow cagaha dhulka dhig yaa ku yiraahda?".

"Haye! Haye! Wax xun lee inaad sheegtid aad rabtaa, maahinoo? Gaabso gabar yahay. Tartiibso. Qaranka wax ha ka sheegin. Afkaaga hagaagso."

"Caanood! anigu gabar baan ahay oo weliba walaashaaya. Adaan wax kula wadaa."

"Maxaad haysaana? Been ha sheegin, yaah. Qaranka been ha ka sheegin. Haddii kale iska jir waxii kugu dhaca."

"Horta, gabar baa kugu dhacday. Way qurux badan tahay. Sidii aad ku baratay marna iigama aadan warramin. Gardaad miyaa ku baray?"

"Eeeh! adiga wax kasta inaad ogaatid maad doonee? Hooyaad rabtaa inaad u basaastid maahinoo? Ma lagu aammini karo."

"Caasila inay in a kalena saaxiib la tahay ma la socotaa? Adigu waxba ma ogid. Sir haween mid kale baa la weyddiiyaa. Cid kale ma jirto baa lagu yiri sow ma aha?"

"Anigu meeshaan ma fadhiyaayi. Caasila meelaad uga dhacday. Caasila aaday ii jeceshahay. Taasi mugdi ma ku jirto."

"Sir gabdhood adigu ma wada ogaan kartid.
Mid kale baa sii ogaan karta. Si fiican baa lagaaga gashaday.
Cid kale ma jirto baa lagu yiri!"

"Dhab miyaa? Haddaad been sheegtid iska jir waxa kugu dhaca.
Wiil kale maa isna saaxiib la ah? Runta ii sheeg, nooh.
Waxba ha iga qarin walaashay. Waad igu dheeldheelee."

"Waad iga qoslisay, saan kuu helay day. Waa beentay.
Way ku jeceshahay, weliba si aada.

Aad bay kaaga heshaa aadna waad uga qoslisaa. Caanood, maadeeye waad noqon kartaa haddii aad damacdo. Qof kasta walaalkaa waa shaaciroole buu igu yiraahdaa. Meel aan lagaa taaban baan kaa taabtay sow ma aha?

"Caasila waad u gaftay. Qaranka ha u gafin kuma .dhihinoo? Adigu waad igu ciyaaraysay, balse anigu wiil ku jecelaan kasaa.".
"Waad igu ciyaaraysaa. Waad iga aarsanaysaa."
"Ma kugu ciyaaraayiye. Dhab waaye. Adi waxba ma .ii dhimin, balse run waaye. Aad uu u doonaa inuu ku barto. Aaduu kaaga helaa."

"Adigu ma taqaan? Magaciis? Cumar Samatar mi.yuu dhigtaa? War hoy waaye weeye ku beddel sow tii lagu yiri."
"Yarkoo ay ka dhacayso waaye. Igaartan day! Adaa hooyo u hadlooya, miyaa? Warsheeko ma loo baahna."
"Maxaad iga ciqaabaysaa? Ii sheeg, bal."
"Ma qurux san yahay? Runta ii sheeg.".
"Ha sheeginaa la i dhahay. Waa la i dhaarshey. Saas maad wiil ugu kulushahay? Naa hoy gabarey cagaha dhigaan ku dhahaa. Waan kuu jeeda oo waad kulushahay. Wiilkoo gabdhaha hawlahooda ku fiicanaad doonee maahinoo? Hal Meel oo filim lagu daawado baa Gaalkacyo ku taal, gurigana Hooyaa joogta. Xamartii labada malyan ku noolayd baad Gaalkacyo u maleynee."
"Caasila sida aad dhareerka u qubayso anigu wiil dhareer ugu qubi mayo, balse gabdhaha ila faca ahi saaxiibbo bay leeyihiin. Kuwo aadan aqoon baa mar hore i calmaday. Kaasna ii sheeg, bal. Magaciis? Adiga intee kaa le'eg yahay? Waan kala dooranayaa.
Sir laguguma qarsan karo. Anigaa hadhow igu soo jeensanaysaa. Hooyo wax qumman lama socoto. Run. ahaantii wax badan uma sheegin."

"Wallaahi, waad kulushahay. Midaa raba inuu shaqo fiican kaa qabto maahinoo? Saan kuu helay day! Anba waan kugu ciyaarayey. Anigu inaadan aammusi karin waan ogaa."
"Qof walba waxa uu yahay buu ku moodaa." Anigu marna sidaada oo kale wiil dhareer ugu qubi mayo. Ninkii Rabbi calaf iiga dhigo waan heli doonaa. Bal

yaan nabsi ku heline dadka gabdhahooda u tartiibi beenna ha u sheegin."

"Waan kugu ciyaaraayey. Wallaahi, adiga waad bislaatay, balse koo shaqo kaa qabta Gaalkacyo waa joogyaa. Buux waaye."

"Hadda, runta ii sheeg. Yaa weeye wiilka i jeceli? Magaciisa keliya ii sheeg."

"Adiga laftaadu waad baxaysaa. Adaa sida turubkii kala shaandhayn doonee intaan dhoofaayo sug. Reer Gaalkacyo baasho ma yaqaanniin been waaye."

"Aaday kaa go'an tahay. Meel bay kuu taal. Mar aadan filayn baan kaa aarsan doonaa, Waa inoo tahay. Haddii aan kaa aarsan waayo, Cawrala la ima yiraahdo. Sidaas gabar dhareer looguma qubo. Maxay ku tustayna?"

"Anigu Caasilaa ii joogta. Cid kale waxba ma iga gelin. Maxaad igu samaynee? Waxba waaye. Cawrala: Halkaas ha inoo joogto. Anaa ku tusi doona adoo ciil faruuuryaha cuncunaayaa. Waa inoo tahay. Walaaley waxaas ii soo fiiri ama xantaas ii soo baar baad i oran doontaa. Ha sugi waayin.".

"Waad carootay. Raalli ahow. Waan kula cayaaraayey. Aammus, aabbaa musqusha u socdee. Kistoo u kaadi intuu qolka ku laabanaayi. Dheeldheeley iga ahayd. Ha xanaaqin. Koo si fiican shaqo kaaga qabta Gaalkacyo waa buuxyaa. Amaa midkoo kula dheelaaya inta feer kaa jebsho ood qarisid, aad hadhow tiraahdaa waan kufay, baan ka yaabaa? Jirkoodu kakan waaye. Kuwaasoo kale ma ka heshaa? Buux waaye.".

Waxii Cawrala oran lahaydba, hooyadood baa ku soo biirtay, sidaas awgeed waraysigii gaabnaa ee Caanood iyo walaashiis waa uu hakaday. Caanood maadaama uu caawa ballan lahaa, in uu seexdo buu damcay. In kasta oo uu yare nasasho aad ugu baahnaa, hurdo waa ka soo dhici weyday. In door ah markii uu sariirtii hadba dhinac isugu rogayey, buu iska mayrtay. Magaaladii buu iska aaday isaga oo hadba sacaadda

eegayay. Waqtigii waa ku dheeraaday. Haddii uu awoode kari lahaa, sacaadda waa uu soo hor marin lahaa. Hadba Caasila muuqaalkeedii, erayadeedii iyo baashaalkii uu maanta la wadaagay baa ku soo dhacayey.

Bishimaheedii jilicsanaa baashadana ku wacnaa, timaheedii dheeraa xariirtana ka sii quruxda badnaa mar kastana uu shanta la geli jirey, afkalaqaadkeedii cid walba jeclayd, indhaheedii daymada ku wanaagsanaa., qoorteedii cabbaadyaha lahayd iyo guud ahaan jirkeedii isu dheellitirnaa baa hadba wada hor imaanayey. *"ma dhammaado waqtigaad soo dhaweysataa"* ahaydaa!

Caanood waxa uu hadba makhaayad shaah uusan u baahnayn ka cabbaba, ammintii ballantii isaga iyo Caasila baa la gaaray. Caasila oo laftigeedu jeclaan lahayd inuu mar hore u yimaado baa albaabkii ka furtay. Dhowrkii saacadood oo uu ka maqnaa, waa la bateen. Caanood aad bay u towday. Qofkii deriska ah oo albaabkooda soo garaacaba, Caanood oo darteed u soo harbaqoolay ama u soo wirwiray, dhalandhoolay bay u maleynaysay. Hadal iyo dan, si kasta oo waqti loo fogeysto waa kii yimaada. "Abboowe ii warran. Sidee ii tahay?" bay tiri.

"Abbaayo, aadaan u ladnahay. Maalintu aaday u dheerayd.
Dhowr maalmooday ila noqotay. Ma kuu sheeginoo in ballantu
ila dheeraan doonto."

"Galab dheer inaad ii timaaddo baan iska jeclaystay, Caanood: Sidee ku ogaatay inaanan joogin? Ma oran kartid markaad baxdayaan ku soo wacay. Ma kaa yeelaayi. Ma ku dhacdid inaad saas tiraahdid."

"Macaane guriga waa la joogaa. Waan ku soo wacay.
Kelyo baan galabta iska raadshey. wax aan baqoba, ugu dambayntii waa dhiirraday waana ku soo wacay. Inaan ku soo waco iyo in kale baan xoogaa ku tallamay. Geesiyad baan galabta noqday."

"Telefoonka sow taad ka cabsan jirtey. Wadne maad soo gadatay? Immisaa lagaa siiyey. Yaa kaa iibshay?"

"Galabta kelyo dheeraad ah baan yeeshay. Malaha, waan soo amaahday. maxay kuugu taallaa, kolba helaye. Markii hore, waan baqayey, balse markii aan dhammaystay, inaan guul gaarey baan moodey."

"Yaa kaa qabtayna? Aabbahay ma kaa qaban, nooh. Duqu ilbax waaye, balse isagu ma kaa qaban. Saas maahinoo?"

"Hooyaa iga qabatay walaashaa baana ka codsaday in aan la hadli karo. Kaddibna iyada baan ku weyddiiyey. Duqu haddii uu iga qaban lahaa, malaha waan ku dhigi lahaa. Wax aan ku oran lahaa haddii uu iga qaban lahaa garanba mayo.".

"Walaashay way kaa heshaa. Aaday kuula dhacsan tahay. Way ku ammaantaa. Qudheedu bislaad waaye. Kolba, anigu waxba ma u qaban kari. Koo dhiba Eebbe ha u keeno. Ma la weynaayi."

"Walaashaa gabar fiican weeye. Wiil aad u jecel, balse aad u xishood badan oo ka gaabsanaya in uu la hadlo, baan aqaan. Bisaylkeeda maxaa ku tusay walaalkeed baadba tahaye?"

"Run miyaa? Waad igu dheeldheelee. Run sheeg nooh. Koo seeya waaye? Aniga intee iga le'eg yahay? Run waaye, way baxee. Adba ma arkinoo?"

"Waa dhab. Maxaadse saas ku tiri? Ma wiil kale oo isna jecel baad og tahay? Wiil yar miyaad isu qabtaa? Labaatan soo wax kuuma weheshaan?"

"Maya, balse galabtaan anoo ku cayaaraaya ku iri, wiil ku jecelaan aqaan. Runay u maleysay anna goortaan arkay inay run u qaadatay, baan u sheegay inaan ku cayaaraayey. Labo bilood keliya lee labaatan ii dheer. Adi carruur maa iska dhigee? Toban iyo sagaal ma jirtidoo? Hal lee kaa weynahay. Halkaas gu' iiga dambee, nooh."

"Mararka qaarkood, waan kula yaabaa. Maxaad ku keentay inaad tiraahdo wiil baa kuu dhimanaya iyada oon jirin? Hal gu' wax la sheego ma aha. Albaabka hore baa la garaacayaa. Qaska aad igu waddo iga daa macaane. Dhiblow baad tahay."

"Waan isaga dheeldheelaayey. Habeen dambe meeshii aad geli lahayd ma soo fiirsatay. Fiirso saan buunkaaga u yeersho."

"Marar aan gabdhaha lagu dheeldheelin baa jira. Ma sidaas bay ugu kulushahay in la jeclaado? Hooyadaa baa laga cabsanayaa mooyaane, wiilal badan baa ka hela walaashaa. Gabdhaaba raba inay la dagaalaan oo leh wiilal baa naga raacay. Anba isweyddiiyey. Maalin cad baad sidaan wax yeelaysaaye, habeen iyo guri cidlaa, Allow sahal ammuuraha."

"Saas maa wiilal loogu kulul yahay? Gabdhaha Gaalkacyo joogaa waad wada bislaad aan u maleynaa. Mid walba ma in Busta laga jafay rabtaa maahinoo?"

"Caanood! waa ku see, gabar walba in la jeclaado waa waxa ay gabar u tahaye. Wiilasha magaalada walaashaa meel laga geliyo ma leh. Hooyadaa baa laga baqaya. Aniga ma i fashay? Maxaan kugu calmaday?"

"Aan baxno nooh. Hooyaday, gabar si fudud ma looga wadan aayi. Wiilasha Cawrala u kulul sheekadaas ma la socdaan. Anoo Caanood Shabeelka maa gabar i diidi kartaa? Caasila bilaash ma ku imaan. Walaashay inay quruxley tahay adba waad og tahaye maxaad isla yeelyeelee."

Meesha waa Gaalkacyo. Runtii, dhallintu meel ay joogaanba, dhanka dareenka aad bay isugu dhow yihiin. Balse, Gaalkacyo ka mid ma aha magaalooyinka dadku ka gaabsado arrimaha shukaansiga. Aad bay warka u wareejiyana. Sidaas awgeed, Caasila iyada oo magaaladaas ku dhalatay kuna barbaartay bay tiri, "Xaggee? Casho baan inoo sameeyay. Sir baad ii sheegtay. Inaad rag wax dheer tahay, ha Ismoodsiin. Gabar

miskiin ah oo feerood baad qori fal ku dhufatay. Ma heerkaas baad isla joogtaa? Macaane, qadaadka ha iga taaban."

"Waan casho tegeynaa kistoona waan soo lugabaxsaday. Kaashadaan ha inoo taallo. Aniga waqti yaraa ii haray. Si Fiicanaan rabaa inaan magaalada cagta u marsho. Sirtaas kuu sheegay maxaa waaye?"

"Magaalada ma cid kalaa kuu joogta? Cagaarka aad sheegaysaa waa maxay? Immisa hablood oo kale baad igu hoos waddaa? maxaad i moodday? Iska halmaan sirta.".

"Cagaarweyne makhaayad ka cunto macaan Gaalkacyo ma ku taal, xoogaana way nagu fog tahay ee maxaan sameynaa? Abaay! Abaay! Dharbaaxadu waa kulushahay. Waad xanaaqday. Anigu gabdho kale ma kasaayi. Caasila adigaan ku jeclahay. Gabar kale Gaalkacyo ma ii joogto. Meeshaad dharbaaxday, dhunkasho ku waal hee."

Maadaama uu baxayey, Caanood dan badan kama lahayn waxa dhallinta kale ka oran doonto isla hadaafkooda. Haddana, weli, dhaqankii Xamar baa ku adkaa. Kolkaas bay mar kale xusuusisay, "Raalli ahow, balse ciil baad igu dishay. Ma waalan tahay? Cagaarweyne inaan u casho tagno, anigu waan ka xishoonayaa, haddana way durugsan tahay, balse been lama sheegee, cunto macaan baa lagu karshaa Macaane, raalli ahow, balse gabar kale hadalkeed yaanan mar dambe kaa maqal. Dhaman sidaas la yeelo kugu ma yaa} lee raalli ahow macaane. Macaane, xaggee kale oon kaa Shummiyaa?"

"Cumar Samatar dhinaciisaas iska aadaynnaa. Ta Biixina way cunto macdahay. Gabar maan soo qaaday? Bilaashaad igu dharbaaxday."

"Cagtaan soo marinayaa waa maxay? Anaaba kula joogee maxaad magaalada cagta ka soo marinaysaa? Anigu magaaladaan baan ku dhashay. Macaane, raalli ahow, balse cagmaris dambe yaanan kaa maqal."

"Haddii aad ku dhalatayna? Ma iska kay dharbaaxee? Magaalo yaroo dadkoo dhan iswada kasaayaan waaye. Run maahinoo? Shummiska meel walba hee."

Iyada oo aad ugu sheegaysay dhaqanka iyo nuxnuxda magaalada bay tiri, "Reer Xamar makhaayadaha caanka ah oo dhan inuu igu soo wareejiyo waa ii sharafdhac. Nabad haddii aad rabtid, Gaalkacyo wax ha ka sheegin." .

"Horta, baacaad tahay. Wallaahi, ciilaad igu dishaa. Adiga gabar weyn ma tihidoo? Meeshaad rabtid ma mari kartidoo? Gaalkacyo tuulo waaye, wallaahi. Ninka kula socda horta ma taqaan? Caanood Shabeel waaye. Dad ma lagu qaldo."

"Tani waa magaaladaydii adna dool baad ku timid, dhowr beri ka dibna waad ka socotaa. Sharaf waa inaan ku joogaa Gaalkacyo caddey. Reer Xamarnimo haddii aad faan ku darsatay, wallaahi waa dhib. Saasna waad u faan badan tahay miyaa?"

"Xaafadda Wadaqjir aan aadno. Kolba, reer Gaalkacyo faan ma lagu dhammo."

"Makhaayadda Jarafle miyaad rabtaa in aan aadno? Cunto macaan baan noo sameeyey. Hooyo cabbaarkan imaan mayso."

"Haa, makhaayad fiican waaye, nooh. Luuq mugdi ah ma laga heloo? Habeen dambe meeshaad geli lahayd aan ka yaabaa. Maalinta xigta dugsi ma aadi doontid. Sariirtaba ma ka kici doontid."

"La iskuma hayo inay makhaayad fiican tahay, balse inta Cagaarweyne noo jiro oo kale bay noo jirtaa. Goortaan oo kalena meel laga fariisto lagama helo. Wax aan jirin baad iska dhaadhicisay miyaa? Habeen dambe, dhunkasho, taataabasho iyo wax ka badan ma jiraan."

"Biixi baa noo dhow, hadhowna Cumar Samatar dhinaciisaan sii aadaynaa."

"Hawraarsan, balse meel gees ah na fariisi. Weliba, meel mugdi-xigeen ah."

"Meel oo mugdi-xigeena haddii la waayo ka warran hee?"
"Marka, in aan aadno wax dan ah nooguma jirto. Yaxyax baanan la fadhin kari doonin."
"In aan iska joogno maa kula fiican."

Caasila qajil oo dhan baa isugu yimid. Guriga in ay meel u dhaafaan kuma jacsanayn "Aad baan uga qajilayaa in aan hadba makhaaxi iyo shaneemo kula tago." Caasila. "Dhaqankayga ma aha ee waan ku jeclahay waadna dhoofaysaa."
"Carraweelo aa idiinku duceysay rabitaankiina qariya maahinoo?"
"Carraweelo baa idin tiqiin."
"Horta, "Carraweelo la go' ufna la garan waa' maxay ula jeedday?"
"Boqoraddu aad bay u buurnayd wiilashana sida ay doonto bay ka yeeli jirtey. Iyada baa rag tiqiin."
"Meesha ninku uf ka yiri ma kasee?"
"Waa wiilkan reer Xamar, sheekada boqoradda iyo dhaqankeedii gogosha intaas hoos ha ka aadin."

"Kolba, Carraweelo nimanku ma u dirayaan."
"Gabar fiican bay ahayd. Taallo inaan u dhiso baa i qabata."
Cabbaar haddii la jacayl kaftamay, in la baxo bay noqotay. Xoogaa bay u lugeeyeen makhaayaddii Biixi. Dhexda in uu qabsado, balse loo jeedo waa iska fujinaysay. Isagu magaalada la tuxaasho aad buu u jeclaa, balse iyadaa yara xishoonaysay. Kolba, makhaayaddii ugu badnaan labaatan daqiiqo bay ku tageen. Dhallinyaradii waa la fariisiyey sidii ay weliba codsadeen iyada oo loo yeelay. Caanood aad buu u faraxsanaa.

Qalanjooyinkii magaalada middood buu la socdey. Gar buu u lahaa inuu isla weynaado. Wiilal badan baa mid walba jeclaan lahaa inuu isagu Caasila la socdo. "Kan reer Xamarka ah gabadha nooga reeba!" baa qaar uurka iska lahaayeen.

Sidaas iskulama aysan hadleen haddii ay ogaan lahaayeen sidii ay u jeclayd.

Wiilashaas haddii loo warcelin lahaa, waxaa Lagu oran kari lahaa:

Dan uga baxo, sahay ha sii qaatee.
Dan uga baxa, Caanood sida aad u aragtaan uma baacsanee.
Dan uga baxa, gabari wiil ay rabto kama reebi kartaane.
Dan uga baxa, Gaalkacyo gabdho waa ha buuxaane.
Dan uga baxa, kolba, waa uu dhoofine.
Dan uga baxa, isba gar buu u leeyahay inuu Caasila la saaxiibee.

Dan uga baxa, isba Gaalkacyo ayuu hu dhashay waana Soomaaliya.
Dan uga baxa, iyaba w aa jeceshahaye.
Dan uga baxa Ilaah baa deeqdo bixiyee.

Isaga oo dacaayaddii Gaalkacyo wadey buu yiri, "Mallay, muufo, moos, dego, macmacaan kala nooc ah iwm ma leh bay oran doonaane sug bal."

"Ha dhibin gabadha ama adeegtada, Eebbow ha i dilin anoon Mudug dekad u dhisin. Canjeelo adiga oo helaya maxaad muufo ku falaysaa?" Hortii, biyo qabow, rooti yaryar, jarjaran jilicsanna baa loo soo hor marshay. Gabar aad ugu jajaban shaqadeeda, hadal dabacsan, cod soo jiidasho leh, afkalaqaad wacan baa u adeegaysay. Dalabkii Caanood bay ka tiri:

Abboowe, mallay waa laguu helayaa, balse mid cusub oo maanta la soo qabtay ma aha. Raalli ahow, dekad goor aan mudug u sameynaba waa in aan samaynnaa. Canjeelo baa muufo noo ah. Canjeelo maraq u gaar ah loo sameeyay baa meeshii degada ku jirta. Haddii aad dhedhemiso, dego dambe in aan lagaa maqli doonin bay u badan tahay. Moos mar buuba noo bixi jirey haddana waa la helayaa. Waan hubaa inaad si wacan u qanci doontid. "Mudug badba ma lehee intee dekedda laga sameynaa? Amaad tiraahdaan Yamayskaan dekad ka .dhisaynaa? Caasila see waaye? Canjeelo maa muufo la tartami karta? Mooskii kharaarka ahaa oo la

dhahay Yamayskaa laga beeray, maahinoo kaad leedihiin waa noo bixi jirey?"

Caasila waxa ay yare u jeensatay deegaanka ee gobolka Mudug. Waxa ay u tilmaantay Soomaaliya ay tahay dalka Afrika ugu xeeb dheer, haddana, Mudug uu qayb weyn ku leeyahay. Waxa ay tiri:

Adigu ma Mudug baad kala taqaan baac reer Xamar ah baad tahaye? Garacad ma maqashay? Hobyo ma maqashay? Xarardheere ma maqashay? Dhammaan waa wada xeebo. Markii laguu adeego oo aad wax cuntid, kaddib hadal. Hunguri juqjuq miyaad qabtaa? Gaalkacyo siday u taallo baa loola yaallaa kii lahaa soo adiga ma ahayn? Isbeddel badnidaa? Cunto fudud bay dalbadeen. Si wanaagsan oo xirfad iyo hagar la'aani ku jirto baana loogu adeegay.

Caanood adeegtada afkalaqaadkeedii buu ka jeensan waayey. Si ay hadba u ilkocaddayso, marba wax buu u dirayey Caasilana waa aragtay inuu gabadha furfurnaanteeda durba ka helay. Dhowr jeer bay ku sigatay inay isaga dhabannaano uga soo qaaddo. Caanood dhabannaano kale kama bixi karin. Tii galabta baa weli dhegihiisa ka sii qiiqaysay. Goortii uu arkay in Caasila mar hore masayr taabtay, buu fiiradii iyo la-qabsigii joojiyey dharbaaxo kalena waa uu ka fakaday. Tartiib bay isaga casheeyeen qosolkii iyo kaftankoodiina dib u bilowdeen. Caanood caanihii buu aad u jeclaystay waxa uuna ka cabbey koob dheer labadiis. Reer Gaalkacyo, koobkaas Yoxoob-dheere bay u yaqaanniin. "Horta, sida kuwaan kuwa u mac Xamar ma laga heli kari," buu yiri.

"Xoolo Xamar waa dhooban yihiine maxaa jira? Ma waqtigii aad Gaalkacyo ammaani jirtey baa la gaaray? Mar waad ammaanaysaa marna waa caayeysaa."

"Ma kasaayi, balse Caanaha Xamar, sidaan kuwaanoo kale ma u maca. Magaaladu siday tahay waa la sheegaa. Taas ma la oggola miyaa? Haddaan shib dhaho yaa kaa qoslinaa?" Caasila waxa ay u yeertay adeegtadii. "Abbaayo."

"Abbaayo, Caasila baa la i yiraahdaa."

"Wiilkaan kula socda oo Xamar u hanqaltaagaya waa maxay? Miyaadan soo dhaweyn?" Allow yaa markaas Caasila caloosheeda dareenkii ku jirey ogaada. Malaha, Adeegto yahay shaqadaada ku koobnow wiilkaan waxba kama taqaannide. Inta gabadhaani ka shaqaynayso, Caanood mar dambe waa in uusan Makhaayadda Biixi imaan" bay uurka iska lahayd. Caasila marna qof masayr taabtay iskama dhigin. Adeegtada weji furan bay tusaysay. Adeegtada qudheedu gabar dugsiga sare dhigata makhaayaddana tobon saacadood ka shaqaysa bay ahayd.

"Horta, hanqaltaag maxaa waaye? Hanqaltaag ma la i mootin kari. Eray weyn waaye. Ha la ii sheego."

"Wiilka sidaas u hadlaya inuu Gaalkacyo ku dhashay ma u malayneysaa abbaayo?"

"Run waaye wallaahi. Run waaye."

"Markaas baa haddana labada dhashay reer Gaalkacyood yihiin. Walaashiis af reer Xamar kuma hadasho ee bal adigu taas si heh!"

"Hal gurina waan ku soo kornay."

Adeegtadii baa kolkaas tiri, "Wiilkaas haddii uu mar dambe eed sheegto, Caasila, adaa Gaalkacyo gabay gabdho ahaan iyo magaalo ahaanba."

"Abbaayo waa uu og yahay wax uusan Xamar ku haysan in uu Gaalkacyo ka helay."

"Gaalkacyo magaalo waaye. Agtayda cidna wax ma uga sheegi karto. Caanahan oo kale meel kale in laga heli karo ma u maleynaayi."

Caasila ma jeclaysan in haasaawe kale sii socdo maadaama adeegtada qudheedu ardayad ahayd. "Abboowe aan baxno, Caawa waa inaan gurigii dhoqso ugu laabtaa. Wax akhris baa i sugaya," baa erayadaasi ka soo baxeen.

"Baqshiish la'aan maan baxaynaa? Fiidkii waaye. Maxaad la cararee? Hanqaltaag ha i mootin."

"Gabar baaba kuu adeegtaye sidee taas loo halmaami karaa. Reerku soo berri galab bixi mayo? Macaane, hooyo ha igu dirin."
"Hanqaltaag is-jecleysiis, haweysasho, tebid."
Gurigii gurigiiyaad ku haysaa! Sariir cidlaa maxaad uga ordee? Cabbaar leen iska soo wareegaynnaa. Cid kale oo aad la farokacayaarto maa jirta? Inaan kaa tagaad doonee? Waan gartay. Waxaas dhan tebid besaan ka kasay."

Kulayl aan Caanood hayn baa Caasila magaalada ka haystay. Magaalo war badan meelo lagu kala dhuunto oo badan aan lahayn bay ahayd. In kasta oo ay marar badan u sheegtay, haddana, Caanood tiisa baa u caddayd. Waxa ay tiri:

Caanood, doqon in aad tahay baan u maleynayaa. Caawa haddii aan daaho, inaan faro baxay soo la ii maleyn mayo? Caawa si fiican haddii aan u seexdo, habeen dambe waan iska kaa celin karaa. Hawl badan baa iga dambeysee la soco. Cuntadii aan habeen dambe inoo sameyn lahaa soo inaan berri soo gado ma aha? Anigu weli ardayad baan ahaye ha halmaamin, macaane. Afkaaga aad u dhalatay baa barasho kaaga baahan ma istiri?

Tartiib bay u lugeeyeen iyaga oo u socdey dhankii warshaddii kabista iyo Cumar Samatar. Waxay sii kala dhexmareen xeradii daraawiishta iyo tii ciidammada nabad ilaalinta gudaha. Cumar Samatar markii ay marayeen baa Caanood yiri, "Been ma la 9heegee, Cumar Samatar waa dhismo qurxan yahay.
"Kolba, adigu in aad dhammaysatid ma rabtid si aad Gaalkacyo ugu soo laaban doontidna Eebbaa og.. Cumar Samatar cayaar loogama gudbo."
"Yaakhey yaa duqa igala hadla? Hal bil besaan u baahnahay. Sidaan ma lagaaga tegi kari. Inaad bislaad dhaaftaan ka cabsanaa. Cid kale inay iga kaa taabato ma rabi. Intaas ma iska dhihin. Iga dhab waaye, balse iska dhaaf habeen dambaan buunkaaga yeerinaaye."

"Abboowe, ma jecli inaad iga dhoofto. Horta, aad baad masayrrow u tahay. Anigu ma jecli nin sidaas u masayr badan. Marka dambe ina adeerkaa buu ka masayrayaa. Horta, in aadan saddex igu qabin sow lama socotid?"

"Adiga, dabbaal ha iska dhigin. Saddex jacayl baa ah.
Taas meel ku qoro."

"Iska hadlow ina Igarre. Soomaaliya ma aha Ameerika."

"Waa run. Gaalkacyo ma aha New York. Ha halmaamin.
Cid isjecel ma la kala celin karee. Doqon lee masayrin."

Isaga oo taabanayey in beelaysiga iyo xigaaladu isu guursanaysay buu yiri:

Immisaa ilmo adeer carruur iska dhaleen? Ina adeer soo nin ma aha? Yaa yiri yaan laga masayrin? Indhawaale, ilmo adeer badan baaba isguursanayaye. Isagaaba u daran. Ina adeer buu marka hore carrada ku soo gelaa, hadhowna isaga oo duqii reerka la leeyahay baad arkee.

Caasila, ina adeerka ay ka sharqamisay, amaa wax ku jireen? Wallee, Caasila gabar fudud ma ahayn. Caanood, kolba dhoof buu qarka u saarnaaa. Eebbe in talo loo daayo waxay ku dhaantey ma jirin.

"Anba haddii aan awoodo, labo qofaan iska dhigi lahaa. Qalanjadaan maan ka tegi lahaa haddaan labo qof noqon kari? Taas horaa loo waayey. Korkaaga qofkii taabta farahiisaan urinaa. Anigu wax baan .urshaa. Been ma sheegaayi.

"Wax la waayey geellow nin waalan baa u duda. Anba labaan iska dhigi lahaa. Inaad qufushid baad jeclaan lahayd soo ma aha? Wiil saas u masayr badan la ima tuso. Haddeerba ka fiirso qofka aad la socoto inta aadan fogaan."

"Sannad ka badan ma kaa maqnaanaayi, haddii Alla idmo. Aniga in la iga kaa taabtaabto ma doonaayi. Adiga wax baad u gaggabbanee. Maxaa waaye waxaasi? Caanood Shabeel wiil kale ma lagu dhex wadi karo."

"Santuukha warqadaha ee reerka ma taqaan? Hor baan kuugu sheegay. Masayr heerkaas gaara aniga la ima tuso. Hadalka aan ku leeyahay yuusan sibiq kugu dhaafin. Wiilal badan oo qaraabo iyo xigaalo kaleba ah baan leeyahay. Hadhow baad wax kale iska dhaadhicin doontaa. Macaane waan ku jeclahay, balse waa in aad igu kalsoonaata."

"Sug bal adi. Weli dhowr beriyaa ii hartaye intee ii dedejinee dago fiicanba ma lagaa qaadine. Ilmo adeertaanna goormaad keentay? Reer Gaalkacyo, iyaga ilmo adeer ma dhaafaan miyaa? Horta, arrintaas run maahinoo?"

"Caanood, anigu halkaan baan joogaa adaana u joogaa. Waa aad dhoofaysaa. Kalsooni ku dhoof."

"Ani waa ku jeclahay. Marka aan soo shaqaysto, dabshid kaddib waa kuu imaanaa wanaa ku kaxeysanaa. Sidaasi billaan ma tahay? Reer miyi ha iska dhigin."

"Abboowe, *saan tagtay si walba mudan.* Qoraal baan ku wada xiriirnaynnaa. Reer Xamar waa gado badan yihiin. Dheeshan badan ee aan samaynnay haddii wax ka yimaadaan, ogow in uu adiga yahay."

"Taas waa laga dadaalaa. Arrintaas xal baa loo hayaa. Farmashiyaha la tago lee waaye."

"Mar yaa caawa gurigayagii i geeya. Waan laabanaynnaa."

"Abaay abaay! Waxa ciyaa maxaa waayey?"

"Dhurwaa ma maqal miyaa? Caawa qosol haddaan u dhinto ama dartiis aan wax ku noqdo, adaa u qoollan. Sidaad u haysato si ka fudud baa uur ku yimaadaa. Allaa, anaa iska ba'ay. Bal kan maxaa caawa sidan igu soo raacshey. Macaane, waad soo waalan rabtaa baan filayaa?"

Caasila inanka aad bay u jeclayd. Aad buu uga qoslin jirey. Arrimo badan oo ay doonaysay in uu hayeh iska yiraahdo buu ka wareegayey. Gabdhaha ilbaxaa uur ma yeeshaan ilaa ay guursadaan iwm' markii uu yiraahdo xoogaa bay uurka iskala hadli

jirtey. Labo arrimood bay iskula hadli jirtey. "Tolow, Sida aan u jeclaaday ma ii jecel yahay? Aad baan kuu jeclahay waa isaga mar kasta yiraahdee ma ka dhab baa? Haddaan iswada siiyo, amuu inta uur ii yeelo bidhaantiis dambana la waayaa" bay mar kalana is-oran jirtey.

"Abaay-abaay! Kaas ciyaa ma dhurwaa miyaa?"

"Haa, waa dhurwaa. Dadkana waa cunaa. Macaane, marka bes."

"Libaax isna meelaha ma ka dhow yahay?"

"Ma baqday? Dhurwaagu reer Xamarka dadka waa uu ka yaqaan ee la soco. Haddii uu oo yimaado, aduu ku cunayaa. Anigu Sida loola hadlo baan aqaan."

"Nimaan baqini ma baxsado" ma dhahdiinoo? Dad oo dhurwaayada la hadla inay jiraan waa la ii sheegay. Taas horaan u maqlay. Run miyaa? Ma taqaan Sida loola hadlo? Libaaxyadana ma la hadli kartaa?"

"Nimaan baqini ma baxsado" yaa kuu sheegay? Gardaad baa? Weliba intaan la hadlo baan kugu dirayaa."

"Anigu yaanyuurta iyo Doolliga aan kasaa Sida loola hadlo. Yaanyuur ama Doolliyaa ii soo sheegi doona haddaad nin kale la hadasho."

Meesha ay markaas joogeen iyo guryahoodii, xoogaa bay isu jireen. Ugu yaraan 15-20 daqiiqadood oo socod ah dabacsan ah bay isu jireen. Caasila hooyadeed in kasta oo ay seexatay, haddana gabadheedii in aysan weli imaan sidii ay fiidkii u baxday, way la socotey. In kasta oo uu ballan qaaday in uu Farmashiyaha soo mari doono, haddana in ilmomareenkii wax u gudbaan bay ka baqaysay. In ay wada raaxaystaan isaga arrin adag lama ahayn.

Arrintu hadhow si kasta ha isu beddeshee, habeen dambe in ay

isku cidlaysan doonaan, aad bay u sugayeen uguna faraxsanaayeen. "Talo adaa ku noole iyadu kuguma noola iyo Talo isuma kaa sheegto" midna in bilaash loo yiri ilama aha. Caasila gurigoodii baa la gaaray. “Gurigii baan joognaa. Nabad gelyo, abboowe. Bal goortaad na keentay day! Bannaan dambe ma jiro. Intaan bannaanka isku soo yeelan guriga iskuma aannaan yeelneen. Waad iga caqli badisay. Nin baad igu noqotay. Waan ku jeclahay macaane.”

“Wax baad halmaantay ma kasee?”

“Abboowe waxba ma halmaamine i dhaaf, waa goor dambee. Aniga iyo hooyaday waan isku wanaagsannahay.”

“Si fiican adoon mac ii siinaad doonee inaad iska baxdid maahinoo?”

“Dhiblow baad tahay. Indho adkidaa, reero gabadhood aadan qabin baad rabtaa inaad raaxaysiga caadi uga dhigto.”

“Guuraa noo ballana, maahinoo? Maxaan kala dhaqaalaysanee!”

“Taas ujeeddadeedu waan isqabnaa ma aha. Xataa ma isu doonnanin. Mar horaadba i hantiday.”

“Mar dambe bannaan iyo makhaayad midna kuu raaci mayo. Hayeh, Si fiican ma kuu dhunkanoo. Habeen wacan.”

“Kistoo ila joog.”

“Waa goor dambe, macaane. Hurdo wanaagsan macaane. Waan ku jeclahay.”

Caanood si kale markii uu ku sii dayn waayey, bay gurigii orod ku gashay. Kolkaas buu nabadey ka daba yiri. 'Nabadey macaane, kalsooni iyo xasillooni iigu seexo. Waan ku jeclahay. Marna taasi mugdi yeysan kaa gelin. Habeen dambe siddeedda waan ku sugayaa" bay markii ay gurigii gashay inta soo jeensatay intaas tiri. Caanood dhib bay ku ahayd in Caasila ka tagto, balse " ma hilbo talaa la artaa" ahaydaa. Waxa uu islahaa, berri kici meysid oo dugsi dambe aadi meyside hurdada ku daah. In kasta oo sodcaalka waqtigiisii soo dhawaaday, haddana waqti uu

Caasila kula haasaawo baa u harsanaa. Dad badan oo uu magaalada ka bartay bay horey isu nabad gelyeeyeen qaarna maalinta u dambeysa aad nabadey ku tiraahdid buu islahaa. Nin dhoof diyaar u ah baa dadka badanki u arkayeen. Habeen dambe markii uu Caasila si fiican ula dheelo, amuu isbeddelaa oo ma dhoofaayi reerka ku yiraahdaa?

*"Sow taliye baasoo ba'anoo war moog ah warkaygii ma beenayn"* xaaladdii Hadraawi ku yiri ma ahayn! Ballan qalanjo nin aad u sugayey balse laga kala tuuro sow ma ahayn! ahayn? Amaa Caanoodna arrinta laga kala tuuraa? Suuragalku eber ma aha. Caanood markii uu gurigii tegey, xaashi miiska cuntada saaran buu arkay. Intii uusan akhrin, buu aqooday inay fartii aabbihiis tahay. Marmar dhif ah, bay dhici jirtey in duqu fartiin noocaas oo kalaa miiska Baaro. Ammintaas, reerka inaan cid kale ka maqnayn Caanood waa la socday, sidaas awgeed fartiinta in isaga loo reebay waa uu gartay. Cid kastaba ha loola jeedee, Caanood xaashidii buu akhriyey.

Allow maxaa gabar sidaas ku uurowday. Allow ragow maxaad gabdho dhib u geysateen. Naa anigu kuuma yeelin baa u xun. Wax kaleba yeelkadood, balse taasi in ay gabdhaha qabato ilama aha. War hoy, ragow dib isugu laabo. Markii ay run tahay oo aad adigu uurka u yeeshay, baan ka hadlayaa. Shabeél, taliye baas buu noqday. Bal habeenka ku xiga muu yiraahdo? "*Xaajo nimaan ogeyni ama la soconi indhohuu ka ridaa*" sow hor looma oran? Barbaarku toddobada beri buu saluugsanaa. Waqtigii uu masuugsanaa baa looga maarmi waayey. Hawl adduun iska dheh. Duqu waxii uu go'aanshana waa fuliyaa. Inanka hadda ka hor baa lagala quustay in uu dugsiga sare dhammaysto. Reerku hawl uu hor u go'aanshey bay ahayd. Fartiintii inuu akhriyey iyo in kale baa tuhun ka gashay.

Dhowr jeer buu fartiintii qoraalka ahayd dib u akhriyey. Qoraalku intaas buu ahaa saacadduna waxayba sheegaysay

labadii aroornimo. Ugu badnaan, Caanood shan saacadood baa u harsanayd. Si uu yeelo waa uu garan waayey. Dhoofid awalba diyaar buu u ahaa, balse degdeggaan berri ah oo hoosta laga soo geliyey baa arrin cusub ku noqotay. Awal, toddoba beri buu ka qaylinayey. Markaas buuba buro siday. Berri aroortii baan baxaynaa baa fatan ama mashaqo hor leh keentay. Waxa Shabeel beddeley oo degdegga keenay, wax fudud oo uu wax ka qaban karey in aysan ahaynna waa uu dareemay.

Sodcaal gado badanaa. Daniba tiriye, Caanood waa iska seexday. Wax kale oo uu qaban karey baanba jirin. Haddii uu laaban lahaa oo uu Caasila u sheegi lahaa sida wax isu beddeleenna, goor reero albaabkood la garaaco ma ahayn, qolka Caasila seexatana hal dariishad buu lahaa iyaduna reero kale deydkood bay ku aaddanayd. Telefoonku qolka aabbaheed iyo hooyadeed seexdaan buu yaalley. Taas qudheedu mashaqo kale sow ma ahayn?

Caasila, in kasta oo Caanood dhibay aad bay u faraxsanayd. Waqti fiican bay la soo qaadatay inankii ay ka dabo dhacday. Ballantii caawa (Saq-dhexe: maadaama ay toban iyo labadii aroornimo dhaaftay) aad bay u sugaysay, balse ma aysan walwal la'ayn. Uur inuu si fudud ku imaan karo way la socotey. Caanood in ay si wanaagsan ula dheeshana waa doonaysay. Si wanaagsan inay u sagootidana aad bay u rabtey. Masawirro badan oo aysan rabin in Caanood arko bay buuggii masawirrada ka sii saartay. Iyada oo niyo san, faraxsan, deggan, Caanood jecel bay seexatay. Ilaahow i bariidi bay inta tiri, maradii madaxa ka meersatay. Sabab Rabbi uu dadka waxa berri dhici doona ugu sheegi waayey aadanow shaki ha gelin.

## Dhoofkii degdegga ku Yimid

*'Labo kala bariday kala war la'* maasha la yiri. Caanood hurdadii buu ku daahay. Siddeeddii aroornimo baa la toosiyey iyada oo mar hore dharkiisii boorsadii lagu guray intii uu labbisan lahaa iyo intii uu ku hurdey mooyaane. Quraacdii diyaar bay ahayd Shabeelna gaarigii ay la tegi lahaayeen buu shidaal ku soo shubayey. Walaashiis oo kaftan dagaal hoose ah ka dhexeeyeyna heestii Hadraawi "Beledweyne" ayey saartay, haddana way ilmeynaysay. Walaalkeed ka weyn oo ka dhoofaya buu ahaa. Carruurtii kale oohin bay bilaabeen. Walaalkood oo tegaya bay u ooyayeen. Hooyo beer jilicsanaa, ruuxeeda ilmaa soo dhaaftay. Caanood qudhiisa, sodcaalkii dhab buu ku noqday. Caawa in uusan soo seexanayn waa uu garwaaqsaday.

Caasila inay is-arki doonaan iyo in kale baaba hadal ku jirtey. Qalbigiisu hal meel buu la jirey. Caasila in uu ka tegayo hadal waa dhaaftay. Malaha, muxuu maqlay "wada joog looma ballan(dardaaran) la'aado. Wallee, talo cidna isu sheegi weyday.

Shabeel dhoqso badanaa! Sow tii uu gaariga shidaal ku soo shubayey! "Caanood, aan soconno bixiddeennaan degdegga ahi sidii ay ku timid jidkaan kaaga sii warrami doonaaye," baa Shabeel yiri. Reerkii Caanood buu si gaar ah u nabad gelyeeyey maadaama isagu Sucuudiga u socday. Malaha, in gaarigu jabo aad buu u jeclaan lahaa. Ballantii habeen dambe, iyadu qorshihii Caanood waa ka baxday. Inta aysan magaalada ka amba bixin, in uu Caasila arki doono iyo in kale baa hadal ku jirtey. "Ma hilbo talaa la artaa" ahaydaa. Goortii ay gurigii ka dhaqaaqeen baa Caanood yiri, "aabbo, Cumar Samatar na sii mari."

"Aabbo waqti ma haysanno ee maad naga deysid. Maxaa kaa yaal Cumar Samatar?" Shabeel.

"Aabbo, waxba qumman ma joogaynnee na sii mari. Geeddiga adaa hoosta iga soo geshaye in yar ii qallee."

"Soo dhoqso. Habeen dambe waa in aan Berbera joognaaye. Markabkii aad raaci lahayd baa soo Xirtay. Berbera baa la igala soo hadlay. Soo tii maaro laguu waayey. Maxaa hadda soo kordhay?"

Dugsigii bay sii istaageen. Caanood halhaleel buu inta gaarigii uga degtay, fasalkii isaga iyo Caasilaba ka mid ahaayeen ku orday. Barihii in Caanood soo daahay buuba u qaatay. Kolkaas buu yiri, "fariiso, wax qumman kuma dhaafine." Caanood cashar in uu qaato diyaar uma ahayn. Caasila inuu arko wax aan ahayni uma muuqan.

"Bare, fariisan mayo. Caasila baan raadinayey."

"Saaka ma aysan imaan. Laga yaabaa inay xanuunsan tahay. Ma aysan maqnaan jirin aalaaba."

"Bare, mahadsanid" buu inta yiri horay ka orday. Isaga oo wejigiisa walaac ka muuqdo buu aabbihiis oo isna isaga raagsaday u tegey."

"Xaggee baad aadday? In door ah baan ku sugayey. Maxaa soo kordhay oo hadda Cumar Samatar kaaga xiran?"

"Waxii aan rabey waan soo waayey. Raalli ahow aabbo ee magaalada nagu celi."

"Caanood, waxaasi suurogal ma aha. Waqti ma haysanno ee naga daa magaalada ku-laabadkeeda."

"Aabbo, raalli ahow. Aragtideeda lataanteed abaar waaye bixidduna ma ii baxayso."

"La'aanteed! yaadan araggeeda la'aanteed aan bixiddu kuu cuntamayn? Qurux-u-boy miyaad Cumar Samatar ku yeelatay?

"Jacaylaa soo kordhay. Aabbo, gabaraan jeclahay waaye. Hawl dhallinyaro waaye. Wax yar ii dulqaado anaa kaaga warrami doonee. Caasila Sarmaan baa la dhahaa. Qurux-u-boy ani waa kasaa. Caasila noocaas iyo wax u dhow midna ma lagu tilmaami kari. Caasila meel ha uga dhicin. Hadhow in lagaa ag kaxeyn waayaan ka yaabaa. Caasila qalanjo waaye."

"Maandhow, hawlo badnidaa! Gabadha gurigooda ma taqaan? Nin walba mid baa qalanjo la ah. Bal aan arko taad leedahay waa qalanjo."
"Haa aabbo, gurigooda waan aqaan. Markaan dhoofo ii ilaali, yaah. Wax yaraa hadda gurigoodii noo jiraa, Gaariga cayri, nooh."
"Amaad hadhow tiraahdaa meel kale baan aadi doonnaa ama cid kale baa iyana jirta? Magaalada dhexdeeda intaan ka badan gaariga laguma eryi karo. "Maandhow, intaad nooshahay baad gaariwade tahay" islaan reer mudug baa tiri."

"Aabbo, meel kale aadi mayno. Caasila gurigooda bes leen tegeynaa. Aabbo aadaad u mahadsan tahay. Jacaylkii inaan arko waaye. "Maandhow, intaad nooshahay baad gaariwade tahay" islaanta reer Mudug maxay uga jeedday?"
"Haddii aad dhimatid gaari dambe wadi meysid."
"Runteed waaye." Shabeel gaarigii buu xoogaa karaar siiyey waxayna horta ka istaageen gurigii Caasila. Isaga oo dhididaya buu gurigii garaacay. "Eeddo Caasila ma joogtaa?"

"Eeddo xalay bay qandho la soo seexatay. Inan ay ilmo adeer yihiin baa bukaan-eegta ku kaxeeyey." Caasila hooyadeed, galabtii in ay baxdo bay u xirxirnayn. Caanood isaga oo madaxa gacanta ku haya buu gaarigii lku laabtay. Duqii waa gartay in aan Caanood isku san bannaanayn. "Caasila guriga ma joogto miyaa"" Shabeel. "Maya aabbo. Bukaan-eegta bay jirtaa ee na sii mari," Caanood.

Xalay bay qandho la seexatay tolow ma run bay ahayd, mise iyada ayaa waxii i weyddiiyaba sidaas ku dheh tiri. Gabar iyo hooyadeed waa isla haween. Haddii ay saaxiib yihiinna kaba sii daran. Tolow Islaantu ma la socotey in Caanood ahaa ninkii xalay goorta dambe keenay. Aad bay ugu dhowdahay in ay la socotey, waayo dhowr jeer bay aragtay isaga oo gabadheeda guriga ugu imaanayey. "Inan ay ilmo adeer yihiin" amay afgarad Caasila iyo hooyadeed ahaa? Aad oo weyn uga baq. Odayga gabadha dhalay

baanba habartu wax qumman la socodsiin jirin. Aalaaba, hooyooyinku aad bay ceebta gabdhohooda u qariyaan, oo haddana aabbohood uga qariyaan. Waa hawl haween bay ku mootin jirtey.

"Waqti baan nagu socda Caanood. Arrin aadan hor iila socod siin u hawl la'aan maÿnnee la soco," Shabeel.

"Aabbo kistoo ii qallee. Bukaan-eegta oo marinkeenna ah bes leen sii maraynnaa," Caanood. Bukaan-eegta xaggeedii baa Shabeel gaarigii u karaarshay wax yar kaddibna waa hor istaageen. Bukaan-eegtii la yimide ina Sarmaan qaybtee ka joogtay! Mashaqo kale sow ma ahayn. Shabeel isna dulqaadkiisii waa soo yaraanayey. Qaybtii bukaanka degdegga ah buu ku rooray. Caasila uma muuqan. Hoodo wanaag, dadkii saaka Isbitaalka yimid buu magaceedii ka helay iyada oo qaybta haweenka uurka leh loo gudbiyey. Caanood walwal kale baa ku soo kordhay. In qaybta haweenka uurka leh loo gudbiyey Caanood walaac bay ku abuurtay.

Caasila waxba ma qabin. Caanood baa xalay goor dambe keenay. Hurdadii bay ka kici kari weyday. Sidaas awgeed, bay hooyadeed xanuunka ugu sheegatay. Caasila uur bay isaga baqday. Inta aan Caanood tegin bay rabtey in ay is-hubiso. Arrinta ay bukaan-eegta u tagtayna taas bay ahayd.

Caanood arrimihiisa maxaa kor u wada laalay. Malaha, eed uu hor u geystay baa laga jarayey. Isaga cid aan ahayn ma ogeyn. Kolba, maalintaasi mid fiican uma ahayn. Meel walba orod buu ku gelayey. Waa uu sii dhididay dhowr qof oo garanayeyna "war Caanood sidee tahay" bay ku yiraahdeen. Qaar buusan u helin kasho uu warcelin ku siiyo. Isaga oo la mooday in la cayrsanayey buu qaybtii haweenka uurka leh u rooray. Isla hadal kale baa haddana sii galay. "Halahaas uur ma ku yeelan kartey. Hubaal miyaa inaan ani uurka leeyahay. Ka ina adeerka lagu sheegayna maxaa waaye? Caasila amuu isagu la wareegaa? Ina

adeer isagaaba ugu daran, maahinoo? Intee ka yimid? Magaalada miyuu isna deggen yahay? Amaa la maaweelis la igu wadey! Maxaa ii geeyey dhib la'aan aan hadda iska bixi lahaaye! Tiro waa dhaafeen waxii Caanood iskula hadlayey.

Haddii saaxiibkiis arki lahaa, waxa uu ku oran lahaa:

Saaxiib isdeji weligaa haween ka dhammaan meyside
Saaxiib isdeji haween waa belo aan laga maarmine.
Saaxiib isdeji haween dano badane.
Saaxiib isdeji haween barasho kale baa kuugu dhimmane.
Saaxiib isdeji rag wax uusan kula wadaaginba waa yar yihiine..
Saaxiib isdeji Caasila inta aadan meersan waa malab.
Saaxiib isdeji Caasila ha iswada siine.
Saaxiib isdeji wiil yar baad tahaye.
Saaxiib isdeji wax la hubsan doonee.
Saaxiib ha welwelin Eebbe ayaa saamaha watee.

Hadal kuma jirto in talada Rabbi wato. Iyada oo markaas soo baxday oo dhakhtarkii soo eegay wiilna la socdo bay ka hor timid. "Allaa, adna ma xanuunsatay? Waa maxay dhididka kaa baxayaa?" bay ku tiri. Intaas loogama harine, dhididkii baa dhididkii baa garbasaartii looga tirtiray. Waa la dhunkaday. In la jecel yahay baa la tusay. Caanood durba yare waa soo degay. Isaga oo neefta tuuray buu ku yiri, "meel aanan kaa dayin ma laha. Waan ladnahay. Eebbaa i kaa tusay. Haddii aan halkaan kaa waayi lahaa, waan dhaqaaqi lahayn."

"Caanood, wiilkaan waa ina adeerkay. Kaahiye baa la yiraahdaa. Sucuudiga buu ka yimid. Isagaa waxii aad war u baahan tahay kaaga sheegi doona dalka carbeed ee maarada lagaaga la'yahay. Xaggee u dhaqaaqi lahaydeen?"

"Caasila, aabbo oo gaari wata Bukaan-eegta horteeda igu sugaya. Gurigiinnii baan hadda ka nimid. Berbera baan hadda u baxaynaa."

"Bal noo gee aabbo. Maxaa iga dambeeyey?"

"Ballantii sodcaalkaa isbeddeshey. Aabbo baa hawl dheeraad ahi ku soo baxday. Xalay markii aan kaa soo tegey, baan xaashi miiska cuntada saaran u tegey. "Berri siddeedda aroornimo baan baxaynaa ee isdiyaari" baa ku tiil. Cumar Samatar waan tagnay gurigiina haddaan ka nimid. Ilaahaa i kaa tusay."

Labadii wiil iyo gabadhii, Shabeel oo gaarigii ku jira Caanoodna aad u raagsaday bay u tageen. Caanood meel uu Caasila ku weyddiiyo sababtii ay Bukaan-eegta u timid, ma uusan hayn. Haddii xataa uu weyddiin lahaana, dood sii furfuranta oo uusan u fadhin in ay bilaabanto ma uusan rabin. Hadal iyo dan, Caanood isaga oo aan walwal la[f]ayn sidii horese dhaama buu aabbihi ku yiri, "Aabbo, gabadhaan Caasila baa la yiraahdaa inankaanna Kaahiye".

"Sidee tahay adeer."

"Adeer nabad iyo barwaaqo. Caanood baa ii sheegay dhibtaan saaka idiin geystay. Waan ka xumahay inaad i weydeen."

"Adeer adigu waxba ma aadan dhimin ee annagaa degdegsanayn haddana waan dhaqaaqaynnaa ee gaariga soo fuula aan guriga idinku sii tuurnee."

"Adeer aad baad u mahadsan tihiin. Farmashiyaha baan daawo ka sii gadanayaa. Saan tagtay si walba mudane Eebbe ha idiin fududeeyo sodcaalka."

"Waa tahay adeer. Anigu waan soo laabanayaa. Haddii Alla idmo markii aan soo laabto baana is-arki doonnaa."

Caanood in uu dhoofayey dheel iyo kaftan waa dhaaftay. Caasila ilmaa soo dhaaftay. Caanood bay ku boodday. Kaahiye iyo Shabeel hortooda bay Caanood ku dhunkatay. Weliba mid aan

cidna loogu aabboyeelin bay ahayd. Cabbaar baa xabadka lagu hayey dhegtana wax loogu sheegayey. "Macaane, adaan u joogaa adna anaad ii maqan tahay, waa ballan. Abboowe, adduunyaa sidaas iska ah. Macaane, haddeer baan rabey inaad suuqa aado oo aan cunto oo soo gado. Malaha, cunto in aan caawa wada cunno baynaan calaf ku lahayn. Gacaliye, kalsooni iyo xasillooni iigu sodcaal. In aan ku jeclahay, weligaa mugdi ha iska gelin." Intaas iyo weero kale oo ka sii macaan baa Caanood lagu yiri. Kaahiye il lagama faashan. Hawl adduun iska dheh. Caanood nin baad tahaye adkayso buu isla lahaa, balse dareenkiisii baa ka xoog batay.

Ina Shabeel sidii Caasila, ayaa isna ilmo soo dhaaftay. Way isla ilmeeyeen. Iyagu inay isu ilmaynayeen, warba uma aysan hayn. Bixiddu, Caasila filanwaa bay ku noqotay. Way kala fuqi waayeen Shabeelna in ay dhoqso u dhaqaaqaan buu rabey. Dhowr jeer buu uurka ka damcay in uu Caanood na keen yiraahdo. Dad badan oo jidka marayey baa arkayey in ay isku ilmeynayeen. Kaahiye iyo Shabeel, iyagu waaba la joogeen oo in Caanood iyo Caasila isu ilmeynayeen way u jeedeen. Shabeel gabadha buu ka xishoonayey oo wiilka marna na keen ma oran Kaahiye isna ciil bay uga caddayd.

Kaahiye ina adeerkii lagu sheegay ma ahayn. Xiriir buu Caasila la lahaa. Reerkoodu Beledweyne buu degganaa. Caasila darteed buu Gaalkacyo u yimid. Kolba, Caasila in ay inanka dhoofayey u ilmaynaysay aragey. Dhidid yaryar baa Kaahiye ku soo joogsaday. Allow, maxaa rag ciil isbaday. Tolow, Kaahiye haddii uu talo cid weyddiisto, maxaa lagula talin lahaa? Waxaa lagu oran lahaa:

Ka fiirso Caasila qofka aad moodday ma ahine.
Ka fiirso Caasila waa gabar sir taqaan, sir haweenna lama sal gaaree.
Ka Fiirso Caasila hadda uma sarreyside.
Ka Fiirso Caasila falaadyo badane.

Ka fiirso Caasila keligaa xaashiyo uma soo qori jirine.
Ka Fiirso Caasila adigu hadda calanka uma siddide.
Ka fiirso Caasila Caanood bay jeceshahaye.
Ka fiirso Caasila waxaad ku tagto ku tustaye.
Ka fiirso Caasila tumasho ha badan kuuma oggolee.
Ka Fiirso war jiraaba Cakaara ayuu imane.
Ko sodcaal Eebbaa tumasho wax ka badan haddii aad ka rabtay.

Caanood isaga oo jeclaan lahaa in gaarigu jabo, si uu u hubiyo bal in Kaahiye ina adeernimo wax ka badan wato iyo in kale, buu gaarigii galay albaabkiina xirtay. Caasila in door ah bay meeshii taagnayd. Tan iyo intii gaariga bidhaantiisu u sii muuqatay meeshii kama aysan dhaqaaqin. Weli way ilmeynaysay. Haddii ay ogaan lahayd in arrini sidaan u dhici doonto, mar hore bay Caanood si wanaagsan u sogootin lahayd. Malaha, ceeriinka ha igu cunin kuma celceliseen..

Talo Eebbe ayaa loo daayey. Caanood iyo Caasila, iyana inay dib dambe isu arki doonaan iyo in kale, arrin Weyne loo daayey bay ahayd. Inuu Caasila ka dhoofayo, kaftan iyo cayaar waa dhaaftay. Ina Shabeel, waxa uu dhoof u xirxirnaadaba, isaga oo raba inuu Berbera markab ka raaco baa isaga iyo aabbihiis Gaalkacyo ka bixitimeen. Aragtidii hore, Shabeel, Caasila aad buu ula dhacay.

Maadaama Shabeel uu nin meel dhexaad ahaa, meelo aan Caanood haweenka ka eegi karin buu Caasila ka eegay. Waxa uu u arkay, inay ahayd gabar isku kalsoon isla markaasna Eebbe qurux uu dhiibay. Waxaa kale oo ay ula muuqatay gabar Caanood jecel, kolka Caanood uu isna wiilkiisa buu ahaa oo wax wanaagsan cid uu kala jeclaan lahaa ma aysan jirin. Hablo in ay gado badan yihiin, Shabeel marna ma moogayn.

Caanood hooyadi sidii ay aabbihiis Shabeel u dhibi jirtey, qumman kalama socon. Inta badan, raggu in ay guursadaan mooyaane wax qumman kalama socdaan sida

hooyooyinkood aabbayaashood u dhibaan. Sidaas oo kale, gabdhuhu ilaa ay guursadaan, sida aabbayaashood hooyooyinkood u dhibaan waxba qumman kalama socdaan, balse inta wiilashu og yihiin baa ka yar inta gabdhuhu og yihiin.

Nin yari mar kasta talo u baahane, Caanood aabbihiis buu hawl haween iyo waayo-aragnimo waxii lagu dhaamay kala sheekaystay. "Aabbo, Caasila sidee kula ahayd?" buu ku yiri.

"Haween waa dad, dadna wax walba ka filo, balse Rabbi qurux buu u dhiibay. Ma ilaalo xumid."

"Siday ii jeceshahay adi ma qiyaasi kartid. Dheeldheel ma ku imaan.

Ina Shabeel maahiyoo?"

"Jacaylku waa isbeddelaa ee la soco. In ay inankii ay ina adeerka kuugu sheegtay isna sheeko la waddey waa suurogal, balse sidii ay kuu dhunkatay kuuguna ilmeynaysay in uu jeclaystay fili mayo. Haddii Shabeel ku dhalay, ma gabar walba isku waab baa lagu yin?"

"Jacaylku waa isbeddelaa aabbo maxaad uga jeeddaa?"

"Aabbo qalanjo ma ahaynoo? Taas maa muran ku jirta! Bal "waab "na maxaa waaye? Buul maad u jeeddaa?"

"Jacaylka beer baa lagu tilmaamaa. Beer maalin walba waa in la limaa haddii kale way kaa gubanaysaa. Bilic loogu xisho waa leedahay Caasila. isku waab — caasha saar, maag, daandaanso."

"Sheekadaas mar kalaan u soo jeensanaaye qaranku sidee kula ahayd? Aabbo see waaye adiga? "Caasha" ani ma kasaayi."

"Sidaad u heshay baanba isweyddiinayaa. In ay qurux badan tahay hor baan kuugu sheegay. Horta, gabadhii Bilic leh aad aragto ma saloolataa?
"

"Adigu sidaan u helay iska dhaafoo anaa kaaga warrami doonee, siday kuula muuqatay ii sheeg nooh. Aabbahay iyo saaxiibkayba waad tahay. Runta ii sheeg. Sidee kula ahayd? Cawrala waa aragtay duqda inay u sheegtayna hubaal waaye, Hooyo ma kuu sheegin miyaa? Saloolo daango dubo miyaa?"

"Kolba, raadintii saaka way u qalantey. Maxaad iigu sheegi weyday hadda ka hor? Isku waab = isku rar, daandaanso ama maag."

"Ma ii guurin lahayd haddaan adiga iyo hooyo idiin sheegi lahaa? Naga daa aabbo, duqdu kuu sheegtaye.

"Kolba, anigu gacan baan kugu siin lahaa. Hooyadaa weli sidaas wax iiguma sheegin."

"Ma halmaantay? Hadda ka hor sow taad tiri, "markaad nin noqotid guurso". Maxaa kugu dhacay? Amaad adi isu rabtaa? Waad ku weyn tahay, nooh." .

"Aabbo, Caasila haddii aan hadda ka hor arki lahaa, in aan isbeddeli lahaa bay u badan tahay. Yaa ku yiri way igu weyn tahay? Inaan dhexda uga baxo miyaad rabtaa? Gabar aniga i arkee maxay adiga kugu falee?"

"Rag badan baa yiraahda 'haween waa belo aan laga maarmin.' Haddii aadan ka maarmi karin, mid qurux badan guurso, talo xun ma aha." Shabeel oo qudhiisu tookhayey baa haddana yiri:

Qurux wax loo xisho waa tahay. Bilic hablood waa wax muuqda waana wax loo xilan karo. Horta, 'ninkii ku dhali kara baa ku dhaqi kara'[1] ma maqashay? "

"Qaamuuskaan iigu kaadi. Edebteedana ka warran?"

"Markii ay ku rabaan, aad bay u edeb badan yihiin. Maxaan ka garan karaa dhowr daqiiqo bay gabadhaba ii ahayde. Ma ilaalo xumid. Bilic loo xisho way lahayd. Maandhow, maxaad ku dhurtay? Maanta oo dhan ma Caasila baan sheekadeeda ku jireynnaa?"

"Caasila in ay hadda dhinaceeda fiican keliya i tusayso ma u malaynaayi. Aabbo, ila wad jacayl iyo dhoofaa isugu kay darsamaye. 'Geel labo jir soo wada mar" run maahinoo? Haddeertaanba, hooyadeeyaad ka cabsanee ma ahine, labaatan jiraad aroosi lahayd maahinoo? Ani taas waa la socdaa Caanood waxba ma la socdi baad isleedahay, maahinoo?"

"Bal aniga cagta ii dhig. Sidee baad isleedahay, Caasila hablo waa uga duwan tahay? Kula yaabi mayo saad labaatan jir gabar bilicsan jeclaaday baad tahaye." Caanood labaatan jir gabar qurux badan jecel ogna in ay jeceshahay buu ahaa. Caasila baa wax walba u ahayd, Gabdhihii Gaalkacyo joogey oo dhan in uu u dhex maray ayna ugu wacan tahay buu u haystay.

Sida ay isaga ula fiicnayd buu u qabey in ay qof kasta ula billayd. Caasila in kasta oo ay bilicsanayd, aragtidii hore; Shabeel waa la dhacay haddana Shabeel waayo-arag buu ahaa. In aan qurux keli ah hablo loogu xilan, haween gado badan yahay, marka hore oo ay ku doonayaan ay malab iska dhigaanna wiilkiisa buu dareensiinayey.

"Caasila gabdho oo dhan aa loo dhex maray. In ay markaan guursado isbeddesho oo ay dhaqan hor leh la soo baxdo, maad u maleynee? Caasila hablihii hore ma la mid aha."

"In aysan la soo bixin, ha u fadhiyin. Kuwaan dambe baaba daran. Hawl aan kuwii hore aqoon bayba kuwaan cusubi wataan. Gabar aan dhib la imaani ma jirto ama aad bay u yar tahay."

"Aabbo, Caasila gabdhaha kale waa ka caqli badan tahay. Dabbaal ma aha. Indheergarad waaye."

"Nin wax jecel oo dhan baa marka hore sidaada oo kale u hadla. Indheergaradnimo ku gubta reerkana kaa dumisa bal ka warran?"

"Sidee loo hubiyaana inaysan hadhow weji kale kuula soo bixin? Aniga taas ma kasin. Si fiican inaan u gartana waan doonaa. Ha i mootin, yaah. Sidee indheergaradnimo wax u halleysaa?"

Shabeel waxa uu goostay bal in uu inanka wax yar u sheego, waxa uuna yiri:

Ha ku daalin inaad taas xal u hesho Caanood. Xaaska ninka la muranta, ku qaylisa, goorta xun cida, la dagaasha, in ay ilaaliso isku dayda, dhegaha adag, maandhow laga wada dayri. Dabbaal danteeda taqaan baa goor-xun-ciya dhaanta. Nin walba Xaaskii uu rabo haddii uu awoodo inuu tunto(samaysto) waa uu tuman lahaa hor baa loo yiri. Wax aan dad samayn karin ka soo qaad.

"Aabbo, ani ma hoodo badnaan kariyoo? Taas talada ma ku dartay? Caasila xul waaye. Taas anaa hadda kuu sheegooya. Aabbo haddii ay danteeda taqaan, sidee iyada dabbaal ku noqotay?"
Haddana bog kale buu haween uga taleexiyey. Waxa uu yiri:

Hoodo waa gaarkeed. Caanood, aabbo, hal hab oo hablo lagu qiimeeyo haddii uu jiri lahaa, intooda xun oo meel gaar ah dhooban oo war ka cararaay la leeyahay, baad arki lahayd. Gabadhaadu waa qurux badan tahay. Taas xagga iska dhig, kuguma diiddani, balse hablo waa hablo. Xaawo maalin walba gad hor leh inay la soo baxdo waa wax mar kasta rag u fadhiyo. Maandhow, taas maanta iga qor. Maalin kale baan ka wada hadli doonnaa. Wallee, nin fudud ma tihid. Runtaa weeye. Danteeda-taqaan dabbaal ma aha Haweenka kale baan raalliyonimada u quurin oo iyada dabbaal ku sheega.

"Hooyaday markaad guursanaysay sidaan oo kalaad u kakanayd maahinoo?"
"Ma anigii baad hadda gadaal iigu soo laabatay. Waa nin xaaskiise iska dhaaf. Hablo iyo gadahooda inaad wax ka ogaatid soo ma rabtid?"

"Talo oday se waaye ma dhahdiinoo?

"Haa. *Talo oday waa sed* waa murti. Maandhow, . Sida hadda Caasila malab laguugu mariyey, baa anigana malab la iigu mariyey hooyadaa. In aan maanta labo isle'eg innaga oo ah aan Berbera u soconno baa meesha ka soo socotey. wallee, *rag waa naaska hooyadi u .dhig.*"

"Isku mid lee waaye aabbo. Malabkii weli ma marsanoo?"

"Hadda anigii baad i gureysaa soo ma aha? Maanta adaa talo doon ah. Hooyadaa waa qof aad u wanaagsan." Caasila aad bay kuugu ilmeynaysay. Tolow, siday kuugu ilmeynaysay ma kuu jeceshahay?"

"Way ii dhimanee? Aaday ii jeceshahay. Hooyaday . xaas aad u fiican inay tahay waan ogahay."

"Shiddadaan xaggee baad ka keentay? Adiga haddii ay kuu ilmeysay, khasab ma aha inaysan nin kale kaa raaci karin. Kaahiye qudhiisu waa u jeeday inay kuu ilmeynaysay. Foolkiisa bay ka muuqatay in uusan jecleysan sidii ay xabadka kuugu haysay, kuugu ilmeynaysay iyo sidii ay kuu dhunkatayba."

Caanood ma ahayn inan waxii loo sheego iska qaata. Haddana, isaga oo aabbohi sida labo nin bay u sheekaysanayeen. Isaga oo dabo socdey halka uu shiddada aabbohi ku sheegay buu yiri, "Shiddada, yaan kale oo ka keenay? Kolba, ugu .yaraan midkiinaan ka keenay. Caanood Shabeel maahiyoo?"

"Hooyadaa waa qof aad u wanaagsan, haddana weligaa hablo ninka ay la nool yihiin baa wax laga weyddiiyaa. Hooyadaa maxaad u weyddiin weyday meeshaad Shiddadaan ka keentay? Kolba "nin iyo xaaski col ma aha nabadna ma aha" hor baa loogu maahmaahay inay tahayna u badi."

Si uu waayo-aragnimo u uruursado, waxa uu yiri, "Aabbo, haweenka kuwee la iska jiraa? Aabbo wax lee isu kay dhex gelinee. Hooyaday keliya maa sheegi karta meeshaan shiddada ka keenay? Adi ma kaa shiddo badni.""

Aniga aragtidayda, wax ma dhaqato muran badan baalina ah, bilic loogu xishó aan lahayn kuuna daran, Eebbe ka magan gal. Hooyadaa baa ku dhaaran karta inaan ku dhalay soo lama oran?"

"Aabbo, baalinimada intay ka keenaan? Hooyaday baddeeda ma geli kartid. Markii aad guursan rabtey inaad dhareerka qubeysay waan maqlay? Wallaahi, nin waa kaas, maantana Caasila inaad isha la sii raacaysey waan u jeeday." .

"Maandhow, been ma sheegi karo, balse gabari waa hooyadeed baa la yiraahdaa. Intii aadan gabadha eegin, habarteed eeg baa la yiraahdaa. Hooyadaaba soo dhareerka ma qubayn?"

"Aabbo, saas yaa dhahay? Anaad hadda igu soo leexisay miyaa? Meel lagaaga fakado ma leh."

Caanood mar kasta oo hablo in ay sir, gado, Is-gedgeddis, suuro, masayr iyo hinnaaso badan yihiin aabbihi soo qaado, in Caasila loo jeedo buu niyada uga qaadanayey. Cilladaha Caasila isaga uma muuqan. Qalanjo, Boqorad, gacalo iyo macaan bay u ahayd. Shabeel oo wiilkiisa tusayey in uusan u qaadan in uu malaa'ig helay baa yiri, "Odayaashu boorka-ma-kaca, goor-xun-ciya iyo waxii la hal maala weligood way ka dayrin jireen. Duq ha igu sheegin. Ma duq baan kuula ekahay?"

"Aabbo, anigu waan yaabbanahay. Day! day! Anaad hadda ila tartamee, maahinoo! Wallaahi, yaab waaye. Inaad aniga i dhashay ma is-ogidoo? Wallaahi, duqda i dhashay wax ma la socoto."

"Maxaad la yaabban tahay? Wiilyahow, war intaad moodday waa ka dheereeyaaye, tartiibso. Maandhow, carrada ha igu gubin.

"Wax kastoo wanaagsan, ninaa dhahayaa lagu hayaaye haweenka murtidoodii aaway? Erayga rag in . qof loo adeegsadana waan la

socdaa. Waa laguu qalleynaa marka. Adiga warkaaga yaa sheegi kara balse, Caasila agteeda ma mari kartid."

"Maandhow, labo arrimood midna ha halmaamin."

"Labadee waaye aabbo?"

"In weli adduunka nin u taliyo, ha halmaamin." Haween inay sidii wax feer qalloocan laga abuuray ay u dhaqmaanna, ha halmaamin."

"Horta, aabbo, haween feer qalloocan in laga abuuray ma run miyaa?"

"Way u dhaqmaan sidii feer qalloocan . laga abuuray. Haa, feertii Nebi Aadan baa laga abuuray. Sooyaalka baa sidaas yiraahda."

"Horta, feertii Nebi Aadan oo Xaawo laga abuuray ma qalloocnaynoo?"

"Haddii Xaawo feertii Nebi Aadan laga abuuray, feerina inay qalloocan tahay la isla oggol yahay, marka haweenka in feer qalloocan laga abuuray run u daa."

"Haddaba, haweenka haddii in feer nin laga abuuray ay run tahay feerna inay qalloocan tahay la isla oggol yahay, marka qallooca haweenka lagu sheego inuu rag ka soo bilowday dhab maahinoo?" Horta, taas waad iga heshay. Waa suurogal, balse hortii sow in raggu qalloocnaado ma ahaateen?"

"Aabbo, hal midaa kaa maqan ama aad moog tahay mar kalena waan ku heli doonaa.

"Halkaasi waa kuma? Ma hubtaa in aad mar kalena i heli doontid?

"Haween weli ragaa qalloocanay bay lee yihiin."

"Ma ogeyn inaad haweenka sidaas ula sheekaysato."

"Ma nimaan hooyadi, walaashi ama xaaskiisa la sheekaysan baa jira?"

"Adigu kolba xaas ma lihid, walaashaana fili mayo inaad wax badan wada sheekaysteen sidaas yaa kuugu warramay? Xaaskayga baa sidaas wax kuugu sheegtay sow ma aha?"
"Mayee, hooyadayba inta badan qaamuus ii ah."
"Anigu weli xaas kale ma yeelan."
"Runtaa waaye. Hooyaday inay xaaskaaga tahay waan illowsanaa."
"Haddana waxyaalo badan oo haween ku saabsan baa weli kaa maqan. Dhowr bilood ka hor sidaan ma aadan ahayne doodda yaa ku baray?"
"Caasila lafteeda qaamuus waaye.".

"Gabar isgaarsiisan bay iila muuqatay. Markii aad go'aan gaartaan ii soo sheeg anaa reerkooda u tegayee.".
"Aabbo, goormaad iiga warramee sidaad hooyo isku guursateen. Arrintaas si baad hadba uga warwareege maxaa waaye?"
"Waan ka sheekaynayaa ma oran. Aabbo waayeelka hawlihiisa lama galo."
"Eeeh! Waad iska kay aammusinee maahinoo? Aniga maanta in wax i dhaafaan ma rabi. Anba hadda waayeelaan kula ahay.".
"Waxba kuma jabna, balse anigu markaan guursaday, aad baan adiga kaaga yaraa, sida odayaashana waan u fekeri jirey."

"Markii facayga la yasi jirey waaye. Facaaga waa laga ilbaxsan yahay wax badanna ma loo oggola."
"Gaajo soo kuma hayso?"
"Aaday ii haysaaye magaalo maa dhow?"

In kasta dhaqanka Soomaalida, labaatan jir uu nin weyn yahay, Caanood wiil jacayl hayo buu ahaa dhal Xamar na waa ahaa. In uu cirka iyo dhulka kala celin karo buu u haystay. Keligaa ma aha ee wiil labaatan jir ah oo wax jecel baa sidaas u hadla. Haween-u-doodka xaggee buu ka keenay? Yaa yaqaan. Lagu arki doonee haddii la isu noolaado. In uu raggii hore ka garasho dheer yahay buu isu haystay. Allow maxaa wiil sidaas oo kale isu qaatay

dhowr sano kaddibna la arkay isaga oo haween baqo jaanta ka dhigay.

War hoy aayarso iskana eeg baa lagu oran lahaa haddii isaga oo haween si aysan gar u lahayn ugu doodaya la maqli lahaa. Weliba waxay ugu dari lahaayeen:

War hoy aayarso iskana eeg haween wax qumman kama taqaannide.
War hoy aayarso iskana eeg haween waa gado badan yahaye.
War hoy aayarso iskana eeg haween kii kaa dhalay baa kaa badshee.
War hoy aayarso iskana eeg haween meel go'an oo loogu soo hagaago inaysan lahayn baa rag badanki qabaaye.
War hoy aayarso iskana eeg haween waa isrogrog badan yahaye
War hoy aayarso iskana eeg haween waa sir badan yahaye.
War hoy aayarso iskana eeg haween sida Caasila kuula macaan tahay bay badankood marka hore u wada macaan yihiine.
War hoy aayarso iskana eeg haween markii ay ku rabaan malab bay isu kaa marshaane.

War hoy aayarso iskana eeg haween sidii sida feer qalloocan laga abuuray bay inta badan u dhaqmaane.
War hoy aayarso iskana eeg haween in loo samro iyo in laga samro waxba uma dhexeeyaane. .
War hoy aayarso ishana eeg haween markaad xariir u gogosho xanan bay kuu goglan markaad xanan u gogoshana xariir bay kuu goglaan waa maahmaahe.
War hoy aayarso ishana eeg rag uma fiicnide.

Ma haween baa rag inay u doodaan uga baahan iyagaaba hadda meel walba dood la taagane? Haween markii ay rag la tartan gasho waa mashaqo aalaabana reer dumis baa ka soo baxa. Mar kasta nin baa ku duudsiya ee la dood, xal fiican inay tahay fili mayo. War haweenow, adduun nin wax duudsiya kuma koobna. Iyaga wax walba in nin qasay bay la tahay.

Caanood haddii uu dhego u furi lahaa, tartiibsana waa loogu dari lahaa. waxaa lagu oran lahaa:
War hoy tartiibso jid lama aadan marin, jabad lama aadan lama aadan cunine.

War hoy tartiibso Caasila haween wax bay dheer tahay ha nagu waalin adiga oo aan jid lama marin, jabad lama aadan xaaran jidna lama marine.
War hoy tartiibso sidaad isu haysato ma ahide sida laguu haysto baad tahaye.
War hoy tartiibso cir iyo dhul toona ma kala hayside.
War hoy tartiibso kolba nin baad tahayoo haddii jac kugu dhacdo waad sheegi doontaaye.
War hoy tartiibso wiil yari inta uu geed ha boodo buu talo ka boodaa waa maahmaahe.

War hoy tartiibso wiil yari xaajo uusan ogeyn in uu indhaha ka tuuro bay u dhowdahaye.
War hoy tartiibso wiil labaatan jirey inuu rag u wacan yahay buu ismoodaaye.
War hoy tartiibso waayo-aragnimo haween oo badan baa kuu laabane.
War hoy tartiibso haddii aad sii noolaato adiga oo haween khaati ka taagan in lagu arko baa laga yaabaaye.
War hoy cagaha dhig, haween....
Allow maxaa Caanood talooyin door u ah la siin lahaa haddii dhego uu ku maqlo u dalooli lahaayeen. Haddii la isu noolaado, dib baa la isu warsan doonaa ee hadda iska tartiibso iskana cuntee tuulaa dhawe.

Shabeel awalba isaga ayaa hadalka watey ee "War hoy" baa dhexda soo dhexgashay, haddana isagii bay ku laabatay..
“Burtinle baa shan kiiloomitir ka yar noo jira.”
Shabeel iyo wiilkiisii tuuladii bay ka cunteeyeen wax yarna ku nasteen. Qiyaastii saacad barkeed bay Burtinle joogeen. Tuuladii markii ay xoogaa ka anbabaxeen, bay arkeen ugaar noocya badan oo jidka geesihiisa iska daaqaysay. Caanood, dhulkeenna waxa

Eebbe nebco noogu beeray oo haddana laga wada cararayo ma u jeeddaa?" baa Shabeel yiri. ."Aabbo, ugaartaas oo dhan magacyadooda ma wada kasee? Dabotaag, deero, caw], sagaaro, Biciid, goodir, iyo gorayo haldhaa ku jiro bay intaasi isugu jiraan.

"Aabbow, midba kan kale waa ka sii qurux badan yahay."

"Maandhow, haddii aad sidaas u arki lahayd wax dhan bay ahaan lahayd."

"Aabbo sidaas waan u arkaa."

"Kama aadan cararteen ee waad joogi lahayd."

"Dadkaas dibedda u cararaayaan ka mid ahay.

Garan mayo goor dhulkaan dadkiisu u soo jeensan doono."

"Aabbo, Berbera Goormaan tegeynaa?"

"Burco baan caawa seexanaynnaa. Berri aroortii haddii aan Burco ka baxno, galabnimadii baan Berbera ku aaddan nahay haddii Alla idmo.

"Berbera aaday u kulushahay maahinoo?"

"Aad uma kulula ee aad iyo aad bay u kulushahay."

"Immisa beri baan joogaynnaa?"

"Sidii la iigu soo sheegay, haddii ay noqoto, ugu badnaan shan beri baan joogaynnaa, aniguse markii aad baxdo dhowr beri inaan sii joogo baa laga yaabaa. Caasila Berbera haddii ay imaan lahayd way murxi lahayd kulayl awgi."

"Taada maad keentid ha ku muruxdee? Caasila maxaad kulaylka kala doonee? Burco magaalo isku dhacaysa miyaa?"

Taydu soo hooyadaa ma ahayn? Hooyadaa iyo Caasila tee baad hor marin lahayd? Waxba isku dhici mayaan. Waa magaalo fiican, balse kolba anigu . Gaalkacyo baan ka jeclahay. Haddee weli xaas ma lihide la soco. Aniga ilama tartami kartid? Dhowr sano kolkii aad xaas lahaatid baan iswarsan doonnaa.

Caanood oo arrin walba gaar u eega baa u soo jeestay Burco iyo bulshadeeda. Isaga oo haddana dabo erayo kakan oo aabbohi adeegsaday buu yiri:

Isku dhacaysa micnaheedu fiican waaye. Day! day! Aabbo baxaraad i gelisaye. Hooyaday iyo xaaskaagaad labo qof iiga kale dhigtay maahinoo? Hooyaday shan haddii ay kuu dhashay sideedii hore ma aha miyaa? Aabbo, intaan ka guursanaayo mid kale ha nagu aroosin. Aabbo, carrada ha igu gubin. Koo reer Buro haddii la weyddiiyo waxa uu oran lahaa ma kasee? Aabbo, haween oo dhan wax dhib badan baad iiga dhigtaye maxaa waaye? Haween haddii ay saas u dhib badan yihiin, adiga oo qaylinaa ma lagu maqleenoo? Hooyaday ma ila dhib badna. Adiga, Eebbe xaaskaaga waa kuu fiicneeyey.

"Bal adigu hadhow, carruurta hortooda, xaaska ha ku canaanan. Waxa ay u badan tahay in uu yiraahdo Burco baa fiican. Haween wax aysan ahayn kaagama sheegin. Eebbe ha isu keen waarsho nimaan aan weli xaas yeelan haween loogama sheekayn karee. Horta, duqa duqa waa adiga igu hayee inaan lix iyo toban sano keli ah kaa weynahay ma og tahay?"

"Wax aan u maleynaa, hooyo iyo Cawrala waqtigaan inay niman ka hadlooyaan. Aniga iyo adiguna haween leen ka hadlaynnaa. Aniga Caasila waa guursanaa. Afartan ma gaarin maad hadda igu oranee?"

Caanood, aabbohiis buu wiil haweenka aad ugu xeeldheer isaga dhigayey. Hor buu Gardaad ugu soo yiri, "haween sariir keli ah baan ku qancinaa been dheh." Labaatan jir gabar bilicsan jeclayd waayo-aragnimana u laabnayd ka soo qaad."

"Qof walba qummanihiisaa qoorta ugu jira" soo ma aadan maqlin? Haween waxay ka hadlaan rag inuu ugu horreeyo bay u badan tahay. Waa markii labaatan jir inuu rag wax dheer yahay ismoodi jirey. Soddon iyo lix, dhowr bilood baa ii dheer. Labo nin oo isle'eg baan nahay, adeer. Taas ha ku gasho."

"Adeer maad ii tahay? Dhaqankii hore hadda ma socdo. Ma iska dhahaayi. Adiga waxaaga bikh waaye. Booto lee haysaa. Aniga ma i gaartid. Yaanan iska dhumine, Xamar xaqdarraa lagu dhisay intee laga keenay?"

"Aniga iyo adigu maba tartami karno. Aniga miyaad wax aan ahay war u haysaa? Horta, Waayo-aragnimo waa lagu dheer yahay. Xoog iyo xeelna lagaa badan. Maxaad kale oo isku halleynaysaa? Malaha, haasaawaha run baad u wada qaadatay. Caasila miyaa ku tiri cidna kulama tartami karo? Yaa ku yiri Xamar xaqdarraa lagu dhisay."

"Aabbo, khatar inaad tahay ani waan ogahay. Anba waayo-aragnimo waan leeyahay. Hadda waa la isbeddeley. Waagii adiga iyo hooyo aad dhareerka isu qubayseen, heerkii la maraayey in weli la joogo maad . u maleynee? Caasilaa ii sheegtay arrinta Xamar, nooh." "Hadda in si ba'an loo wada seexdo waan la socdaa, balse jacayl samayntu ugu dambeynta, hal meel bay isugu tegeysaa 'Biyo meel godan bay isugu tagaan" waa maahmaahe la soco. Waxa aan ka yaabayaa wiil kaa xoodaamin iyo farokacayaar .wanaagsan inay Caasila kaa raacdo.

"Wiil iswaalaba waabiyaa hela" waa rune la soco. Caasila waa caqliley. Runteed weeye. Xamar in xaqdarro lagu dhiso iyadu ma aysan dooran, balse xaqdarro way ku dhisantay."

"Sidee bay xaqdarro ugu dhisantay? Haddii ay dhisantayse, yaa duminaaya waaye? Aabbo, meesha oo biyuhu isugu tegaayaan ma kasee? Aniga iyo facayga waaye. Idinku inta annaga naga soo harta iyo garoobyaalka faciinnaa la sheekaysta. Taas inaad . garatayaan u maleynaa."

Shabeel isaga oo yare u bogey garaadkii Caasila laga sheegay buu yiri:

Safaarad xataa wakiil, gobol kale ku leh ma jirto. Wasaarad aan xarunteedu Xamar ku ool ma jirto. Jaamacadda hal qayb oo ka mid ahi meel aan Xamar ahayn ku taal, ma jirto, qof kastana inuu Xamar

ka shaqeeyo buu rabaa. Qofkii la arko inuu aqoon fiican leeyahay, Xamar baa lagu soo ceshaa. Xataa shatiga gaari wadidda, Gaalkacyo lagama bixin karo. Xamar ama Hargeysa waa in mid loo aado. Wakaalad xarunteedu gobol ku taal ma jirto. Hal qoraal baa ka soo baxa dalka, isna Xamar buu ka soo baxaa. Maandhow, Xamar inay xaqdarro ku dhisantay waa hubaal, balse inta ay dhisnaan doonto baanan garanayn. Kolba, fili mayo inay sii dhisnaanayso. 'Xaqii afka laga daboolaa feeraha ayuu ka dillaacaa," hor baa loo yiri talose Eebbaa ku filan. Suuqii baan idinku ciriirinnay soo ma aha? Wallee, rag wax isuma oggola.

"Hadda, reerku mar dambe, Xamar ma u guuraayi miyaa? Wallaahi, Gaalkacyo magaalo waaye. Caasila meel kale maan ka heli lahaa? Aabbo magaalada jiraa ka buuxee ma la socotaa? Adiga wax ma kaa qarsoona. Ani waa ku kasaa.."
"Kolba, Xamar hadda waa rimman tahay, balse waxa ay dhasho ha la arko."
"Waa rim-man tahay maxaa waaye? Hortii in la guursado maahinoo? Haddii ay rimman tahayse, yaa rinshay waaye?".

"Lama guursane waa la kufsaday. Sidii gabar la xoogay baa taliska dalkana loo xoogay. Maxamed Siyaad Barre baa 1969 taliska dalka marooqsaday. Musuqmaasuqii taliskiisa baana Xamar rinshay. Wiil yari inta uu geed ka boodo buu talo ka boodaaye" amaad dhib geysatay?".
"Waxay rimman tahay ma la yaqaanoo? Hadalkaas, ma kasaayi. Haddiise aad saas u jeeddid, ani Caasila ma faraxumeynin. Uur saas muu u fudud yahay?"

"Kolba, Xamar wax san inaysan sidin baan u maleynayaa."
"Ciddoo ummulisa ma la kasaa?"
"In ay isku dhimato bay halis u tahay. Adiga yaa kuu sheegay waxaas oo dhan? Aabbo, waxii xunba ma xaawaa leh miyaa?"

"Waa saadaashayda. Caanood sidaas ma Caasila baa kuu tababartay? Caasila inay reer Gaalkacyo kaa . dhigto Waxyar baa uga harsanaa."
"Aabbo, gaariga qabooji lo' badanaa jidka dhoobane. Maxaan ka kasaa? "waxii xunba Xaawaa leh. Haweenku geela haddii ay waayaan nabastooda bay ka dayaan."

"Waa runtaa. Labo boqol inay gaarto baan filayaa. Maandhow, waxaas see u uruurisay? Haween ninkii sidaas ugu dooda, uga dambeynta inay isaga cadaadiska ka bilaabaan bay u badan tahay. . Maandhow, haween in aad u dooddo iyagaanba kaa oggolayn."

Caanood waayo-aragnimo haween oo uusan dugsi ka barteen baa wax laga tusaaleeyey. Isagu dhanka haweenka buu isxijinayey. Lama yaqaan meel uu haween-u-doodnimada ka keenay. Shabeel si caadi ah buu haween inay dad gado badan yihiin wiilkiisa uga sheekaynayey. Waxyaalo badan oo aan Caanood haween ka garan karin ilaa uu muddo dheer xaas lahaado baa loo sheegay. Waa nolosha guud sida ay tahay, oo *waayo-aragnimo iskuul lagama dhigo* la iskama oran.

Si kasta oo wax loogu sheegay, marna haween dhankooda lagama mari karin, weliba sida Caasila iyo hooyadi ula wacnaayeen buu malaha haween oo dhan inay u wanaagsan yihiin u qabey. Haloosinkii jidka lagu marayey oo aan waxba la isula harin ma joogsan. Lo'dii gaariga laga hakiyey, oo Shabeel tiradeeda 200 kor u dhaafsiiyey baa Caanood isna hilaad ka baxshay. Waxa uu ka yiri, "Aniga wayba igala badan tahay. Haween ma ka maarantid mana ammaanayside see waaye aabbo?"

"Ninka labo boqol oo 10' ah lihi waa hantiile. "haween nin aysan ilmo ka dhammayn ilma kama dhalo ma kaa dhuntay?".

"Gaalkacyo ninka ugu saboolsan buu u dhigmaa maahinoo?"
"Labo boqol oo lo' ah oo maanta joogtaa waa hanti weyn, Eebbese tusi mayo oo isaga oo wiil askari ah u soo sodcaalay baad marar badan arkaysaa.
"Aabbo, meelaad uga dhacee reer miyiga."

"Uga dhici mayo ee waa wax jira. Immisa jeer baa dad miyiga nooga yimaadeen oo nala joogi jireen?"
"Wax badan."
"Adigu ma garowsanide, qaarkood labo boqol oo geel ah bay lahaayeen." .
"Haddaas xoolaha maxay u dhaqdaanna?"
"Garan mayo. Qaar ka cagocad baad mararka qaarkood arkaysaa. Haddee bahalna waa la leeyahaye la soco."

Waxa uu inankiisa uga warramay. Dawladda Soomaaliya qudheedu, kuwii hore iyo kuwaanba aysan culays badan saarin nolosha reer guuraaga. Aqoondarro bulshada haysata baa waxaas oo dhan kow ka ah. Haddana, hubaashii, xooldhaqato waa la iska dhahaa ee Soomaalidu waa xooloraacto. Shabeel oo weli hadalkii wada baa Caanood yiri, "Sug bal aabbo. Bahalku dadka xoolahooda muu iska cunaa?"

"Maandhow, koonkan, sida uu ku jiri waa mucjiso. Waa la iswada cunayaa. Inta lo og yahay, nooleyaasha dadka baa ugu garaad badan, isagana aboor iyo dirxiri baa sugaya."
"Ha i mootin xoolodhaqato iyo xooloraacato waxa ay kala yihiin."
Shabeel waxaa u muuqatay in uu Caanood maankiisa sii ballaarsho. Waxa uu faahfaahin ka siiyey sida Soomaalidu hodon u tahay iyo sida
ay uga baahan tahay. Dibdhacaas oo Aqoondarro uu sal uga dhigay buu yiri:

Marka la soo koobo, Soomaalidu waa hodon dadkeeduna waa hayaan. Waxa ay u muuqdaan dad dhulka kiro ku deggan oo kolkii qandaraasku ka dhammaado ka guuri doona. Reer guuraaga Soomaalida aan

dhaqankooda in yar kaaga taabto. Xooloraacato waa bulshada hadba meel u guurta oo ku khasban in ay xoolaha la eexshaan baad iyo biyo. Waa xooloraacato maadaama ay xoolaha u raacayaan hadba meesha baadka iyo biyaha leh. Xoolodhaqato waa bulshada xoolaha hal meel ku haysa. Aalaaba, waxaa loogu yeeraa xoolobeerato. Xooloraacatadu geeddi kama baxaan. Hadba abaar baa u timaadda oo xoolaha bar ka disha—halka xoolodhaqato aysan xoolo aad u badan isu keenin, balse inta ay haystaan ay si wanaagsan u maareeyaan. Duqda, madhashada iyo waxa la mid ah marka jiilaalku bilaabanayo bay iibshaan. Hadba in ay xannaanadooda maarayn karaan bay la soo haraan. Waxa ay ka ag dhow yihiin magaalo oo ilmahoodu wax bay baraan. Geela dunida lagu dhaqdo—oo aalaaba kala ah Kurusle iyo labo Kurusle, 18 malyan baa lagu sheegaa. In ka badan 7 malyan Soomaalida baa raacata. Haddana, reerka boqolka halaad leh waa baahan yahay. Inta baylahdaa noqota oo habar dugaag ka noolaato tiro ma leh.

Caanood, in kasta oo cashar wanaagsan laga siiyey Soomaalida iyo sida dalkeedu hodon u yahay, haddana dalka waa ka dhoofayey. Inta hayaanka ah buu ku jirey. Dib in uu laabto qorshaha kuma jirin. Balse, arrimo uusan wax badan kala socon baa hadba Shabeel u tilmaamayey. Isla sidaas, weyddiimo badan buu ka keenayey arrimaha ku cusub—iyo kuwo uu la socdey si kalese uu u haystay. Erayga uu dareemo in uu ujeed weyn uga fadhiyo ma fududaysaneyn ee waxa uu oranayey "Ma kasin kaas, maxaa loola jeedaana, ha i mootin eraygaas, ii sii jilci iyo weero kale. Sidaas awgeed, waxa uu yiri, "Ii jilci aabbo, nooh. Wax leed intaas ii hoos gelinee aabbo maxaa waaye? Baylah maxaa waaye?" In kasta oo Shabeel casharro u dhigayey Caanood, haddana, marka hore waa dhibayey, oo durba uma fududaynnay jawaabaha.

Haddaba, waxa uu yiri, "In Caasila dugsi kuu dhigto qaamuusna ay kuu tahay bay ila ahayde."

"Adaa kala jebshay, nooh. Laftigeedu qaamuus waaye. Barbaarinaa ii socotey. Adaa iga kala tuurtay, nooh."

"Haddaas ma anaa Suudaanta keenay iyo Cabdimalow ma maqashay?"
"Maya."
"Haddaas ma anaa "waa in aan dhoofaa" keenay?"
"Baylah waa baadi ee ma kumbis baan kaa kala tuuray? Inaadan meel fog tegin baad ii sheegtay."
"Aabbo ina adeer inuusan ahaynaa u maleynaa inankii Caasila la socdey."
"Caasila nin kale dhugan mayso soo ima aadan oran? Ma baqday? Caasila si dhab ah bay kuugu ilmeynaysay isaguna kaa martay hortayada. Mid iyada ka sii sheydaansan haddii uusan ahayn hadahaa ka dhaqaaq xataa haddii uusan ina adeerkeed ahayn."

"Haa. Kumbis baad iga kala tuurtay. Ayaamo in ay iska baashaalo baan jeclaa ee dhoofku baaqasho ma ku jirin. Taas haalkaas ku xir. Balse, koo kale hadduu u sheekeeyo ma isbeddeli kartoo?"
"Lajooge iyo loojaaji labaduba waa la wareegi karaan?"
"Eeeh. Lajooge iyo loojaaji ma i moodaayaan."
"Habluhu wiilka aalaaba la jooga iyo wiilka faankiisa laga badiyo waa ka helaan."
"Lajooge waan ahaa, balse in cid badan wax fiican iiga sheegtay ma hubi."

"Ha i mootine, kumbis maxaa weeye? Caasila waa i jeceshahay, balse koo kale hadduu u sheekeeyo ma isbeddeli kartoo?
"Dhegeyso aabbo. Kumbiska iyo oodkaca hooyo kuu samayso wax yar lee naga soo gaara."
"Caasila marna kuma siin kumbis iyo oodkac!"
"Oodkac haa, kumbis isaga na hubi. Caanood: Aabbo, tuuladaas aan wax ka cabno. Magaceed?
"Laascaano inay tahay baan filayaa.
"Makhaayaddaas na gee, aabbo."

"Anaa mid wanaagsan aqaan, Qaranbila baa la yiraahdaa. Dhanka shishe bay ku taal."

Makhaayad fadhi wacan gurina salka dambe uga dheggan yahay bay fariisteen. Gabar qiyaastii labaatan jir ah aadna u bilicsanayd baa makhaayadda haysay. Biyo qabow bay Shabeel iyo inankiisii siisay una kaadisay wax yar, si ay xoogaa u nastaan. Fursad bay u siisay in mid walba ka fekero cunto .nooca u rabey in uu dalbado. "Aabbo, gabadha mar hore baad . isha ku xadday maahinoo?" baa Caanood hoos Shabeel ugu yiri.

"Aabbo ha i oran sow kuma oran? Ma halmaantay? Dhab bay iga ahayd. Halkaan ilaa Berbera, ilaa Boorama, dhowr

Shabeel iyo Cawaale way is-nabad gelyeeyeen. Nin sodcaal ku jiraa kasho daranaa. Shabeel iyo wiilkiisii horay bay ka dhaqaaqeen. Kuma aysan talo jirin Burco meel aan ahayn in ay dib dambe u istaagaan. Caanood arag in aabbihiis hablo doon ahaa. Kaftan iyo dhabba tii ay rabta ha ka ahaatee, dhowr jeerna aabbo inta aan guursanaayo mid kale ha nagu keenin yiri. Caasila in ay gabar bilicsan ahayd la isku raac. Caanood dhunkashadii aan cidna loogu aabboyeelin iyo erayadii macaanaa ee markii uu soo baxayey lagu yiri, saad bay u noqdeen. Hadba dib bay ugu soo dhacayeen.

Shabeel in uu Caanood dhalay looma maleyn karin. In kasta oo ay wiil iyo aabbohiis ahaayeen, haddana sidii labo nin oo .isle'eg bay u wada kaftamayeen. Caanood haween kulaylki wax qumman kama arag. Caasilaa wax walba la ahayd. Dhowr jeer baa loo sheegay in haween gado badan yahay. Shabeel soddon iyo lix jir aan dacdarro arkin badan arkin hoos ahaanse ciil soo daashaday buu ahaa, balse Soddon jir buu u muuqday. Mararka qaarkood, in Caanood aabbo yiraahdo, ma uusan jeclayn. Sidaas oo ay ahayd, Caanood hooyadi islaan kulul bay ahayd. Shabeel aad bay u soo dhibtay. Gabadheeda kan guursan doonaa soo kama sii

darnayn doono? Bilye gabadhu hooyadeed ka fiicnaatay? "Gabari waa hooyadeed tolow dhaxalgal ma tahay? Bal adba.

Kolba, Shabeel waa soo jeestay. Si fiican buu u gadoodsanaa. Haween goor xeero iyo fandhaal kala dhaceen bay wax haabhaabtaan. Shabeel markaas qabasho ma lahayn. Allow maxay Caanood hooyadi meeshii ay Shabeel u qaboojin lahayd macaan kale ka sii raadi istiri. Allow yaa haween u sheega sida aan nin ku gadoodin? Wallee way yaqaanniin ee way fududeystaan ama wax dhalanteed ah bay iska dhaadhiciyaan. Kolba:

Laga dayri goor xun-ciya.
Laga dayri gaddac-u-taal.
Laga dayri gunuunuc-badan.
Laga dayri Wax-ma-dhaqato.
Laga dayri Boor-kama-kaca.
Laga dayri Guri-xun.
Laga dayri Gar walba-u-joog.
Laga dayri Muran badan.
Laga dayri Haween-u-dood.
Laga dayri Dayacan.
Laga dayri Dayro-badan
Laga dayri hadal-hadal-ka-celi.

Caanood hooyadi haddii Lala talin lahaa, waxaa lagu oran lahaa:

Naa hoy Shabeel u qabooji jidkaad ku wadaa ma fiicna jacaylkii horena dhammaaye.
Naa hoy Shabeel u qabooji sidaad u ilaaliso say laguma hayee.
Naa hoy Shabeel u qabooji si fudud wax kuma halmaamee.
Naa hoy Shabeel u qabooji saddex kalaa u bannaane.
Naa hoy Shabeel u qabooji guur kale buu qarka u saaran yahaye.
Naa hoy Shabeel u qabooji goor xun-ciya ayaad tahay baalinimona waa kuu wehelisaaye.
Naa hoy Shabeel u qabooji "gar walba-u-joog" baa guryo badan looga tegaye.

Naa hoy Shabeel u qabooji ninkaagu kiisii hore ma ahee.
Naa hoy Shabeel u qabooji hantaaturro dambe uma harine.
Naa hoy Shabeel u qabooji heerkaas kulaylkaaga ayaa geeyaye.
Naa hoy Shabeel u qabooji wacwac dambe qaadan maayee.
Naa hoy Shabeel u qabooji aammuskiisa badan ha arkine.
Naa hoy Shabeel u qabooji adaa hor u ciilay hargo waraabana u tuuraye.
Naa hoy Shabeel u qabooji ishaafalatuu ku jiraaye.
Naa hoy Shabeel u qabooji isku da´ baad tihiin labaatan jirna waa kuu joogaaye.
Naa hoy Shabeel u qabooji carruurtiisu waa koree welina waa dhallinyaree.

Weliba Shabeel calooshiisa qof ku jiraa haddii uu Caanood hooyadi la talin lahaa, waxa uu ku oran lahaa:
Garwaaqso Shabeel goortaad ku ciyi jirtay.
Gaabso Shabeel kaad hu ogeyd maahee.
Gaabso Shabeel galbaye.
Gaabso Shabeel gad kaluu wataaye.
Gaabso Shabeel guulguul hadda wax kuu tari maysee.
Guulguulka yaree waa intaasuu gaabsadaaye.
Garwaaqso Shabeel waxaad hadba gad hor leh ula imaan jirtey.
Gaabso wax badan buu hula taliyay dhegna adaan jalaq u siine.
Garwaaqso Shabeel waxaad hadba macaan hor leh ka sii raadin jirtey.
Gaabso Shabeel hadda si fiican buu u gadoodsan yahaye.
Garwaaqso Shabeel adaa hor u soo gubaye.
Gaabso adaa iska gaagaxshaye.

Allow rag muxuu haween talo u fiican u sheegi lahaa haddii ay maqli lahaayeen. Nin walba ta uu rabo buu tuman lahaa haddii uu awoodo sow ma aha? Caanood in haween looga sheekeeyo wax aan ahayni maalintaas uma cuntameyn. "Aabbo, adaa saaxiibkaa ka dhallinyar kolba muuqaalka" baa Caanood yiri.

“Haddii ay u badato, afar sano buu iga weyn yahay.”
“Aad buu haweenka ugu xeel dheer yahay.”

"Gabadhiisu Caasila camalay ahayd."

"Marka aad soo laabato, Laascaano ha joogsan.

"Qiyaastii isku da' baad tihiin. Horta, Caasila gabdho la bilic ahi in ay buuxaan ma aragtay? Buro iyana waa kuu dhimman tahay.

"Waan arkaayey in aad si fiican gabadha isha ula raacaysay. Aabbo, wallee nin fudud ma tihid. Bal duqda cabbaar u kaadi, nooh."

"Maandhow, fiirada iyo kaftanka waa loo wada baahan yahay. Hawshaas aad iga dabo waddo, hadda uma jeedo ee bal carrada ha igu gubin."

"Ma laguu maleyn kari inaad i dhashay, balse in kasta oo aad duq khatara tahay, too garoob ah midaan ahayn ma ku yeeli doonto."

"Hooyadaa, intaas haddii ay maqasho, habeenkaas hurdo ma jirto, ee wiilyahow warka yaree. Haween sida ay u fekeraan iyo sidaad u haysato waa kala durugsan yihiin."

"Hooyaday laftigeedu weli bocor waaye."

Fekerkaad sheegee maxaa waaye? Gabar labaatan jir arkee afartan jir maxay ku falee?"

Shabeel waxa uu mar kale Caanood tusaaleeyey in sida reer loo dhaqo ay xirfad sare tahay. Isaga oo sheekadaas wadey buu yiri, "Aabbo, labaatan jir weli sida reer loo dhaqo wax qumman kama yaqaan ama maba baran haweenna taas ma mooga. Aad uga baq gabar labaatan jirtaa in ay labaatan jir maya tiraahdo afartan jirna ay guursato."

"Taas ma kasine ii jilci nooh. Aabbo, maxaa raggu intaas haweenka uga qayliyaa?"

"Labaatan jir haween iyo labaatan jir rag aalaaba isku si uma fekeraan. Iyadu guur markii ay gasho in ay ku waarto bay u geleysaa isaguna mar kasta "haddii" buu ku jiraa. Maandhow, haween waa belo loo baahan yahay. 'Haween ka danayso ama dul u yeelo" baa rag sheeko haween loogu soo koobay."

"Aabbo "haddii" iigu celi. Aniga wax aan rag qasin inay qasmaan ma ila aha. Wax kasta ragaa qasay."
"Maandhow, hadal dhihid ku fududaa!"

Aalaaba, gabari haddii ay maanta ku jeclaato, 80% ama ka badan bay ku jeclaanaysaa Dhinaca kale, nin weligiis xataa 80% ma gaaro baa la yiraahdaa. Taas anigu ma orane la soco. Weligaa ma maqashay Gorayadii cayaarta halka lug gashatay? Horta, adigu rag ma iska saartay? Bal horta adigu qaska hadda daah."
"Aniga, raggu inuu haween ka dhib badan yahay baan u maleynaa. Gorayo maxay dhahdayna? Waxaas iga aammus lee waaye. See u aammusaa adi ma i dhalinoo?"

Kolba sodcaal ahaayeen ayna ahayd in jidka haloosin lagu maro, Shabeel waxa uu yiri:

Allow, maxaan arkay nin haween u dooda oo intay kabihiisii cirka u laaleen hadhow cararay muddana haween dambe foodda siin waayey. Eebbe ha isu keen waarsho. La iswarsan doonee haddase Gorayo aan kaaga sheekeeyo.
Gorayo ayaa cayaar inta timid hal lug gashatay."Lugta kalena soo gasho" baa lagu yiri. "Maya, taas baa intii cabbaar ah iigu jireysa" bay ku warcelisay. "Maxaa dhacay" baa lagu yiri. "Cayaartu haddii ay fiicnaato, lugta kale baan soo gashanayaa, haddii ay xu.maatana, lugta iigu jirta baan kala baxayaa" bay haddana ku warcelisay. Haddaba, nin gorayo ka soo qaad.

Caanood in kasta oo maanta oo dhan waayo-aragnimo haween iyo waxii soo raca loo sheekaynayey isna sidii arday wanaagsan uu aabbihiis dhegaha ugu raaricinayey (duwayey), haddana inankii saaka Caasila la socdey, Kaahiye oo ay ina-adeerka ugu sheegtay buu ka masayrsanaa welina niyadiisa ku jirey. "Kaahiye intee saaka ka yimid?" buu hal mar la soo booday. Marar buu maahsanaa oo uusan waayo-aragnimadii haween oo looga sheekaynayey uusan dhugmo u lahayn. Waxa uu hal mar haddana la soo booday, "Anigu wax aan qabaa wax aan rag qasin

inaysan qasmin. Bal Kaahiye intee ka yimid saaka? Yaa dhahay Caasila la soco oo magaalada la dhex soco? Ilma adeertu ma isguursadaanoo? Haddii ay rabaanna ma gaabsan karaanoo?

"Aragtidayda, adiga inay kaa sii masayrsiiso si ay nin ula Xafiiftan kuu geliso oo guur degdeg ku gasho, bay isaga u soo wadatay wax uu ku tagose way tustayoo inuu mar hore carooday bay u badan tahay. Adigana inay isku kalsoon tahay ayna ku jeceshahay ku tustay. Uga baq inay arrintaas sidaas ugu talo gashay. War hoy, haween gado badane u garowga badan daa. War hoy, haween haa sir badane u garowga badan daa. War hoy, haween badanaaba degdeg kuma garqaataane u-garowga badan tartiibi.

"Aabbo, haweenku goormay u caro badan yihiin?"

"Qaarkood, caadadu marka ay soo hayso ama ay ku dhacdo, aad bay u dudmo badan yihiin weliba haweenka Soomaaliyeed inta aysan curan, caadadu aad bay u dhibtaa maadaama lagu sameeyo gudniin."

"Aabbo uurka iyo fooshuba aaday u dhib badan yihiin maahinoo?"

"Maandhow, si kasta oo aan haween wax uga sheegno, dhibka ay uurka iyo foosha ka maraan waa mid aan nin marna sida ay yihiin u tilmaami karin. Markii ay foolanayaan, waxay rabaan inaad la foolatid."

"Taasi gar maahinoo?"

"Si kasta oo aad dareen ahaan ula foolatid, wax uma aha gar bayna leeyihiin."

"Ilmaha in uurka lagula qaado may rabaan?"

"Waad haleeshay. Inaad adna uur yeelato welibana aad uurka ku xaraarto bay aad u jecelaan lahaayeen."

"Eeeh! taasi suurogal ma ahee. Eebbe may la doodaan? Isagu haween ma ka dhiginoo?"

"Taasi amayba joogto tahay? Doodda haween iyo Eebbe dhextaal abuuristii inay ka sod bilaabatay baan sheeko ku maqlay."

"Sidee abuuristii uga soo bilaabatay? Haween maxaad nooga dhigtay may dhaheen?

"Sheekada aan maqlay sidan bay u taal."

Markii dadka la abuuray oo wiil iyo gabar laga kala dhigay, bay gabadhii sidan soo socota Eebbe ula oodday. Qofka intiisa kale baa la hortii la uumay. Wiilkii iyo gabadhii midkoodna lama socon waxii kan kale gaar loo siiyey ilaa ay labadoodii iswarsadeen. Ninkii baa la hor abuuray. Goortii ninkii intiisii kale la sameeyey, baa kolkaas gus iyo qooro la siiyay. Ninkii xubnihii la siiyay dood kama keenin Eebbana waa uga mahadceliyey.

Gabadhii baa goortii sidii oo kale, inteedii kale la sameeyey. Kolkaas baa naaso kuwa ragga ka waaweyn iyo Cambar (Siil) la siiyay. In ay xubnihii Eebbe siiyay ku qanacdo Rabbina ay uga mahad naqdo baa laga filayay, balse yaaba mahadnaq gaaray!

Dood bay bilowday. Eebbe bay la doodday kuna tiri, "Eebbe maxaad aniga xubnahaan ii siisay?" Ogow hadda, ninka waxii la siiyey weli war uma aysan hayne. "waa xubno aad u wanaagsan. Anaa kuu gartay. Xubnaha aan ninka siiyay bay u dhigmaan. Rag kama maarmi doono anaana rag kuu khasbi doonee .qarso oo marna si fudud ha isaga tusin wiil ama nin.

Wiilkii iyo gabadhii baa isu yimid. "maxaa lagu siiyey" bay ninkii ku tiri. "Gus iyo qooro baa la i siiyey" buu ugu warceliyey. "I tus ama duuh "bay ku tiri. Waa uu tusay. Markaas bay aragtay in labadooda wax kala duwan la kala siiyey. "Adiga maxaa lagu siiyey" buu ku yiri. 'Naaso, timo badan iyo siil" bay ku warcelisay. "I tus

ama duuh, buu ku yiri. "I-iihoo, xubnahayga ku tusi maayo," bay ku tiri.

Haddaba, maantadaan la joogo, qarsadii Eebbe ku yiri baa xaawo ku jirtaa. Nin weli cambarkii buu baadi goobayaa. Rag "I tus ama duuh" buu weli ku jiraa, balse ha halmaamin, gabadhii Eebbe nebcadii (xubnihii uu gaarka u siiyey) aysan weli mahad uga naqin.

Wiil iyo gabar mar kasta waa isu baahan yihiin, balse gabadhu, Eebbe barwaaqadii uu siiyey haddii ay uga mahadcelin weyday, nin in uu Xaawo qanciyo xaggee joogtaa? Haween mar kasta in ay sad buraa (dheeraad) ciil u qabaan rag badan baa qaba?

Marka, Caanood, aabbo, doodda haween iyo Eebbe dhexdooda taal in ay halkaas ka soo bilaabatay baan sheeko ku maqlay. Cid kastaba ha tiraahdo, sheekadaan yari, qur'aanka kuma salaysna, balse dad badan in ay go'aammo badan oo Eebbe leeyahay ay ka doodaan, waa wax jira. Haddii dad sidaas qabaa aysan jiri lahayn, gafafka qaarkood miyaa dad samayn lahaa?

Aabbo, waan toosay. Caqliyaa ii siyaaday. Agtaada qori ma laga jabsan karo. Abwaanaa tahay, balse Eebbe markii uu warramaayey, waxaas oo dhanna laga soo weriyey, rag keli ah muu u warrami jirey? Aabbo, Eebbe inay la doodaan marna ma ka daallaanoo? Horta, Eebbe ma eexan karoo?"

Shabeel waxaa lagu shareeray derbi. Caanood weyddiimo kulul buu soo gadmayey. Shabeel waxa uu haddana tilmaamay sida ay isaga wax la ahaayeen. Sidan buu arrin isaga moosay. Waxa uu yiri:

Maandhow dad baaba isweyddiiya Eebbe lab iyo dheddig ka uu yahay. Horumarka koonka haddii dadaal lagu saleeyo, anigu ma garan karo sababta labo qof mid lixaadka loogu dhammeeyey midna laga gaasiray. Eebbe ayaa eexda, kolba aniga afkaygu ma karo, balse markii haweennimada dani ugu jirto, way yare qanacsan yihiin markii kalena way dudsan yihiin.

Haddaba, aniga waxa ay ila tahay in aan dadba aalaaba qancin ilaa uu dhinto. Horta, maandhow, labaatan jir dood kaa badan, haween-u-dood ah, downa (garna) qaadan, ma daalaa, dadna aad isu xigtaan, sidee loola doodaa?

Caanood kistoo buu hammiyey. Si aan sheekadu u xirmin, meel kale buu ka bus kariyey. Waxa uu yiri, "Haddii aabbihiis saas oo kale ahaa markii uu labaatan jirey, ha u adkaysto kolba hadda Jacaylaa dhibaaya, hadda dhoof buu socdaa maantana arday waayee. Aabbo, dad in Eebbe eexdo qabaa ma jiri karaanoo? Ha i mootine haween iyo sheekadood igu celi nooh."

"Malaha, waa jiraan. Waayo-aragnimo haween aan kugu celiyee, masayr maxaad kala socotaa?"

"Anigu maanta ardayaan ahay."

"Horta, duul aan la aqoon inay u sheekayso baan u maleynayaa. Malaha, xanta kama daalaan.".

"See belaayo wax ugu sheegtaana?"

"Uduggii (barafuun) ay galabta kugu buufisay, haddii hadhow markii aad guriga ku laabato ay ku tiraahdo, yaa kugu soo buufiyey bal ka warran?"

"Su'aashaas jawaabteedu sahal waaye."

"Waa kii aad igu buufisay miyaad oranaysaa?"

"Haa, warcelintaas keli ah lee waaye."

"Maya, ma aha ee meeshii lagaaga soo buufiyey sheeg haddii lagu yiraahdo maxaad ku warcelinaysaa?"

"Rabsho doon lee maahinoo?"

"Afkaaga caano lagu qabey! Waad haleeshay meeshii bugtay."

"Haddii cid kale wax carfoon kugu soo buufisay, iyada ka warran?"

"Weligaa ma maqashay "hal nin gurrani dheelmay dhinacna uma fayooba?"

"Aabbo, ii jilci leen intaas kugu hayaa adna waad sii kakinee maxaa waaye? Ii tartiibi, maanta in wax i dhaafaan ma rabiye."

"Maandhow, kii ay kugu buufisay haddii uu yahay iyo haddii uusan ahayn toona, dulucdu waa mid keli ah."
"Ii sheeg dulucda, nooh."

"Dhammaan, koonkaba, waad mid ay ka siman yihiin inay mar kasta Xaawo kale kugu eedeeyaan."
"Wax may ka helayaan taas?"
"Usha xaska ku dhufo waxii ku jiraa iyaga baa ka goo bixi doonee" baa dulucda murtidu tahay. Waa baadigoob joogto ah, aysan ka daalin malahana ku dhashaan."
"Aan waqti lahayn kuna dhashaan maxay!"
"Horta, masayrka in ay ku dhashaan baa dad qabaa. Eedaynta aan waqtiga lahaynna waxaa ka mid ah: Xaggee ku soo daahday? Udgoonkii hore mid ka duwan baa kaa soo uraya. Hebla waxay kugu aragtay ma aqaane intaas way ku ammaantaa. Hebla nimanka oo dhan bay caasha saartaa. Hebla inay nimanka xaasaska leh baacsato waa lagu yaqaan. Hebla waa Xaawo falaadyo badan. Hebel waa nin qooqane maad ka hartid? Xaggee baan kaa soo wacaa? Walaashaa si bay ayaamahaan kuula jiibinayay ma inay Xaawo ku barto bay rabtaa?

Qudheedu falaadyo badan. Walaalkaa ma inuu adna ku duufsado buu rabaa? Sidaadii hore ma ahide maxaa jira? Yaa ku soo maalay? Iskuma sanbannaanid ama sidaadii hore ma ahid' iyo waxii la mid ahiba waa baadigoob haween ka siman yahay.

Mararka qaarkood, afarta aroornimo bay inta ku toosiso ku oranaysaa, meeshan yaa kaa xagtay?
"Meeshaan yaa kaa xagtay weli ma kasin?"
"Waxyaalo badan oo aan hadda ka hadlayo haweenna ku saabsan, baadan kasi si fiican u karin ilaa aad xaas yeelato. Maandhow, Eebbe ha isu keen waarsho."
"Xagashada ha i mootin bal."

"Meel ay iyadu hadda ka hor kaa xagatay, oo aad iska halmaantay waxna aadan ka soo qaadin, kas iyo maagna ay u og tahay
bay ku weyddiinaysaa ciddii kaa xagatay."

"Adaa iga xagtay, ma la dhahoo?"

"Horta, ammintu waa goorma? Xagashadaba haddaad u xog la' dahay ama laba socon bal iyadana ka warran?"

"Horta, haddii meel i xaganba aysan jirin iyada ka warran? Taas adi talada ma ku dartay?"

"*Adaaba qoysanayee yaa kuu xiiraya*?" Aabbo. Caanood, "baroortu orgiga ka weyn. Iyagu marna wax dareenkaaga lagu dhaqaajiyo ma waayaan. Meel ku xaganba inaysan jirin bay u badan tahay. Duulku (haweenku) marka ay dan leeyihiin nin kasta ka garasho dheer."

"Qaamuuskii maahmaahyada baad igu noqotaye, aabbo baaddiye maad xoolo ku raaci jirtey?"

Shabeel xagxagashada iyo saq-dhexe kicinta haween sameeyo oo uu inankiisa uga sheekaynayey, waa dhacdo cad oo laga yaabo in ay habeen walba ay guryo Soomaaliyeed ha dhacdo. Xagxagashadu, gunuunucu, guraabbaaska, masayrka, kicinta Saqdhexe iyo carruurtu markii ay seexdaan in sariirta lagu murmo, nolol maalmeedka qoyska inay ka mid tahay waa hubaal. Guurku amuu dhib iyo dheef isla socda yahay? "Wax aan dhib loo marin dheef ma leh" wax baa ka jira.

Sheekooyinka yaryaraa ee waddada lagu marayey waa lagu liibaanay.

Goor gaaban bay noqotay. Sidii ay gaariga karaarka Shabeel u siinayey baa Caanood yiri, "Aabbo, magaalo weynaan soo galnay maahinoo?. Magaceeda ma kasee?".

Shabeel oo dalka si wanaagsan, gaar ahaan gobollada dhexe, bari iyo waqooyi baa yiri, "Waa Burco. Iyada baan caawa seexanaynnaa.

Berri aroortii baan bixi doonnaa Eebbe talodi." Caanood Xamar buu ku koray dhegta buuna ka maqli qaldaamiin iyo Soomaalileyn (Soomaalilaandi). Isaga oo bulshadaas oo meel deegaan soocan oo ay ku dhaqan yihiin aan marna ku noolaan baa la soo booday, "Kuwa faraha taagtaaga oo hadalka badan magaaladoodii maahinoo?"

"Maxay yiraahdaan?"

Caanood weeraha, oraahyada iyo erayada soo socda buu oodda

ka qaaday. Waxa uu ku bilaabay:

Waar yee hee, geedkaagan, nasakh yahow. Waar muxuu ahaa? Waar xaggee lagaa keenay? Sandaqad yahay xumi! Waxba yahay! Waar kadh baan kaaga sin. Waar yaa meeshii laga keenay garanaya! Waar yaa soo hindhisay? Waar kanna ma Eebbaa uumay? Waaryaa ku abuuray? Waar iga walloo weynaan isku Eebbaba ahayn. Waar bal siduu u egyahay day! Hayaa! Soo dhacyeey! Labaa hartaye laboy kala qaado. Alla huunno, dee inanka daa waa reer hebele. Dee inanka sidaa ha ula hadlin. Gaw! Waaryaa af garta! Waar xaggee laga soo tuuray? Waar gaarigii ku keenay meeyey? Now! Waar maxaa Eebbe dad uumay" iyo waxyaalo kale oo aanan hadda garanayn bay yiraahdaan.

Shabeel oo qosol beerkii la caddaaday baa yiri, "Adaanba kaa yaabbanahay. Sidee baad waxaas oo dhan ku uruurisay?"

"Ina Qawdhan baan ka bartay."

"Iyagu Xamar maba maqli karaan. Necayb Xamar intay ka qabaan, Gaalkacyo i qarso bay noqonaysaa. Reer Burco sidaas aad sheegtay bay u hadlaan ee in la dagaalay ha moodin. Qayladooda dan ha u gelin. Afka Xamarigana ha badsan."

Hoteel Togdheer bay ku degeen. Qorshahoodu in ay habeenkaas Burco seexdaan aroortiina ay Berbera u bixitimaan buu ahaa. Shabeel waa iska nastay. Caanood, isagu na magaaladii

buu ku dhaqaajiyey. Waa iska wareegayey magaaladana ma kala aqoon. Qofna kulay ku tahay. Wax uu garto waa arki waayey. Tobankii fiidnimo bay gaartay. Isaga oo raba in uu iska jiif tago baa qof garabka ka taabtay kuna yiri, "gaw! waryaa Caanood, waar maxaad Burco ka qabanaysaa?"

"Waryaa, Xayraan Qawdhan, nabad ma sheegtay? Aniga waan dhoofaa, Duqiiyaa ila socda. Berbera .baan rabaa inaan markab ka fuulo. Adiga Xamar baan kugu ogaaye inta maxaad ka samaynee?"

"Dee waa taan dugsigii isaga tegey! Gaw, dee anba waan dhoofayaa. Markab saddex casho kaddib Berbera ka baxaya baan raacin. Dee waaba isku markab baan u maleynaa. Dee waynnu israacin."

"Meel fiicanaad iiga soo baxday. Duqii Huteelka Togdheer buu Jiifaa. Berri aroortiiyaan baxaynaa, na raac, nooh.".

"Dee waa arrin wanaagsan oo waynnu israacin."

"Inaan iska jiif tagaan rabey. Hadda meelaan aadno ma kasee?"

"Burco waa magaaladaydii dee. Meel aan ka aado miyaan garan waayey? Waar na keen waynnu hablo doonane."

"Meel Shingaanniyoo kalaa ma jirtoo?"

"Waar too yaroo Rabbi bahasha ag dhigay oo aan rabo waagii aan nin noqdo inaan guursado baa magaalada ii joogta, balse nabad gelyo qur ah baan soo oranayaa. Kaddibna, dee waynnu hablo doonan."

"Bahashu maxaa waaye?".

"Waar yaa Caanood. Dee weli afkii Xamar baad wadataaye. Waar tuur kaas. Waar bilicda ayaan u jeedaa."

"Caasila ma ka qurux badan tahay?"

"Gaw! Waar geedkaan yar day! Waar Caasila iyo hooyadeedba way ka qurux badan tahay. Waar ina adeer raalli iga ahow, waan yare gafaye, balse waa too yaroo loo dhiibay. Dee Caasila waayo?"

"Xayraan Qawdhan, wax badanaan ku aqiin oo saas ma kaaga xanaaqaayi, balse horta, Caasila masawirkeeda fiiri bal."
"Gaw! Waar xaggee baad ka heshay? Dee iga wallaan loo kala reebin. Waar na keen aan taydana soo aragnee."
"Duqa laftigiisu waa aragyey qaran inay tahayna wuu qiryey."

"Caanood, dhowr bilood oo aan Burco joogay ayaan af reer Xamarkii iska ilaashay. Adiga weli wax baa kugu haray, inantuna waa reer Burco, Burco na af reer Xamarka lagama jecla ee af reer Gaalkacyood ku hadal intaan inanta la joogno. Dee saaxiib meesha iga tiiri."
"Igu hallee taas. Ma laga qoslin karoo? Gabadha magaceed maxaa waaye?"
"Gurigii waa kan. Waar af reer Xamar yaan lagaa maqal."
"Gabadhu magaceed, nooh?"

Caanood oo aan weli magacii gabadha loo sheegin bay gurigii galeen. Wiilashii waa la fariisiyey, in yar kaddibna inantii (Shuun), oo Xayraan maanka ku hayey inay xaaskiisa noqon doonto oo cabbitaan wadda baa u timid. "Dee ina abti, arrin baa soo korortay Inankan Caanood baa la yiraahdaa. Markabka baan isla sii raaci doonnaa berri aroortiina waan baxaynaa" baa Xayraan yiri.
"Dee walaallo, iska warran. Shuun ayaa la i yiraahdaa."
"Barasho wanaagsan, abbaayo. Xayraan magaalada ma ku ogeyn. Waxyar ka horaan arkay isaga oo garabka i haysta."
"Dalkiinna maad iska iimaansataan. Dal carbeed maxaad uga cararaysaan?".

"*Wan weyn indhihiisu cirka ma arkaan ilaa oo la gawraco.*" Inaan soo quusanno maahine ma filaayi in maaro naloo helaayo. Adigu qurbe ma u socotid miyaa?".
"Walaallo, Xayraan un baa laga celin la' yahay. Dee maxaan doonin!"

"Dee ina abti, inaan ku nabad gelyeeyo baan goortaan kuugu soo laabtay. Nabad gelyo iyo nooli kulanti."
Caanood inantii buu inta nabad gelyo ku yiri sii baxay, si uu yare ugu faq daayo labadooda. Bannaanka hore buu sii istaagay, muddo yar dabadeedna Xayraan baa ka dabo yimid. "Horta, runtaa waaye oo aaday u qurux badnayd" baa Caanood yiri.
"Waar iga walloo ugama masuugin. Dee waa saan kuugu sheegay. Dee miyeysan ahayn?

"Way qurux badan tahay. Waa la qoray. Yaan uga masuugin?"
"Gaw! Waar bal waxa uu isdhaadhaamo day! Dee Eebbe quruxda ugama masuugin ayaan ku iri! Dee intaas miyaad garan weyday!"
"Haddaan gartay, balse magacaa ku dhacay."
"Waar bal nasakhaan yar day! waar shuunku kii reer Xamar ma aha. Waar maxaad weli la qosleysaa? Iga walloo haddii aadan Caanood ahaan lahayn kumaba tuseen. Waar markaan guriga ku sii soconnay haddii aan gabadha magaceeda kuu sheegi lahaa, dee iga walloo adiga oo qoslaya ayaan guriga geli lahayn, balse nasakh yar inaad tahay ayaan ogaa, saad Caanood Shabeel ayaad tahaye."

"Ilmo abtina waa tihiin maahinoo? Quruxley bay ahayd, dhererna way ku darsatay. Gabaraa kugu dhacday. Shuun aa la dhahaa wayna dheer tahay maahinoo? Dagada ma ka sii qabatay?"
"Waar intaa ku daa. Habla doonid kama gaarno ee sodcaal ayaa naga dambeeyee aan hurdo tagno. Waar nasakh yar baad tahay. Waar bal shuunka iyo dhererka maxaad iskala doontay?"

In ay hurdo tagaan bay go'aansadeen. Sidaas bay ku kala seexdeen subuxiina Huteelkii bay ka wada bixitimeen. Shabeel ina Qawdhan waa yaqiin oo inankiisa Caanood bay guriga isla imaan jireen markii ay Xamar degganaayeen, balse

Burco kuma uusan filayn. Waayo-aragnimo haween intii hore ayaa looga haray.

Labadii inan iyo Shabeel Berbera ayey barqo dheer tageen.

"Nimaan dhul marin dhaayo ma leh." Berbera kululayl badnaydaa. Markii ay magaaladii galeen, baa kulayl leefay, Xayraan iyo Shabeel labaduba dhowr jeer bay hadda ka hor Berbera tageen. In ay sidaas u kulushahay waa la socdeen. Sidaas oo ay tahay, dad badan baa deggan oo aan meel kale ku doorsadeen. Biyuhu inta badan ku soli ama durba dhidid bay u baxayaan. Dhinacaad u seexato ma ahane, kan kale baa ku holcaya. Geedaha oo ruxmaya mar dhif ah baad arkaysaa. Eebbow markabka la sheegayo caawa noo keen baa wiilashii ku waasheen.

Shabeel in kasta oo uu Berbera saaxiibbo ku lahaa, haddana wiilashii meelna kama aadin. Kulaylku wax loo adkaysan karey ma ahayn. Aroortii baa xoogaa dabayl ahi timid. Hurdo ay indhaha isu geeyaan, markaas baa ugu horreysay. Nasiib wanaag, markabkii la sugayey dhowr habeen ka hor buu soo xirtay bixiddiisiina maalin baa ka harsanayd. Arrinba arrin bay dhaantaye, . biyaa la cabbayey meel ay ka baxeenna lama garaneyn. *Nimaan dhul marin dhaayo ma leh* la iskama oran. Meesha ay u socdeenna Sucuudi Carabiya bay ahayd. Iyaga sow soo jooga lagama waayin!

*Ragga socodku waa u doo haddii mowdku daayee* ahaydaa. Goortii markabka bixi lahaa baa la gaaray. Hooyo iyo aabbow dambe ma leh. Caanood iyo Shabeel wax yar baa isugu harsanaa. Xayraan isna aabbohiis, Shuun iyo walaashiis oo in ay sagootiyaan Burco uga yimid waa isnabad gelyeeyeen. Qurbe la idinka celin waaye, qof walow adiga dadnimadaada, iyo sidii laguu ss barbaarshay baa arrini taagnayd.

Badanaaba, qof walba habar iyo oday baa soo korshay. Goorma ayey kala hor mareen! Markabkii baa la koray. Maxaa inan reerkoodii joog ka waayey markabka saarnaa. *Nin walbow naftaa Nebiyow ummaddaa* waxba kama duwanayn. Markabkii buunkii buu yeershay. Habari korisay oo dhan ilmo buu ka wareegay. Waalidkiis iyo gabar uu jeclaa buu u ilmeynayey. Dadkii sagootinayey bay dib u wada jalleecayeen. Adaa maaro laguu waayey ee adkayso oo aan erayo la maqlayey ahayn in lagu yiri bay u wada qaateen.

Kolb, haddii aysan garowsho kale haysan, warcelin aan taas ahayni kuma habboonayn. Dusha markii laga eego, baddu cidla' weyneydaa. Allow aan markabku nala degin baa badankood uurka iska lahaayeen. Qaarkood, kolkii markabkii dhaqaaqay bay hunqaaco ama matag ka wareegeen. Caanood sidii uu dhal Xamar u ahaa ciyaal maammo uma ahayn. Isaga iyo Xayraan midna kuma jirin Inammadii kolkii markabku dhaqaaqay matagga ka wareegay.

Kasho ay jacaylkoodii uga sheekaystaan bay heleen. "Labadeennaba gabdhaa nagu dhacay, "Caanood. Xayraan baa isna yiri, "Iga walloo looma kala reebin. Waar anigu taada ma arag in kasta oo aad sawirkeeda i tustay."

"Warka ii dhiib hee. Si fiican ma laguu soo sagootiyey? Habeenkii dhawaa dhoqso baad iiga dabo timide. Ma anaa eedda lahaa? Si fiican ma laguu shumminoo."

Xayraan isaga oo xusuusnaa sidii aan Xamar cidiba war isugu hayn buu yiri, "Waa la i soo sagootiyey, balse sidii aan Xamar wax yeeli jirney maya.

"Adiga ina abtidaa maxaad ka doontay?" Aniga duqa hortiisaa xabadka la igu soo qabtay dhunkasho kaalay arag ahna waa la i soo siiyey. Way ii ilmeynaysay. M laga sheekayn kari."

"Caanood, ina abti baa ugu wanaagsan. Dee Gaalkacyo Xamar bay naga sii xigtaa. Waar naga daa duqa hortiisa ma lugugu dhunkane."

"Haddaas sida saaxiibtaa maad ula dhaqantid! Duqa in aad weyddiiso ama hortiisa aan ka sheego bay ku fiicnaan lahayd."

"Dee waan yare baqay. War dee gabar yare ilbax ah baad heshay sow ma aha?"

Caanood oo isna ka walaacsanaa wiilkii Caasila la socdey iyo sidii xusuusta mudnayd oo loo soo sagootiyey baa kolkaas yiri, "Wiilaan naxaynaa kuu tabo bari doona. Waa laguu ilbixin doonaa. Hadhow cid kale ha eersan haddii ay kugu dhacdo."

"Dee miyuu iga wada dhammaysan? Waar ma doonayo in la ii ilbixiyo. Saaxiib ha iga waalin."

"Haddii uu si fiican u tabo baro oo ay ka hesho, jidka labo ka dhig in ay kugu tiraahdo suure waaye. Kaasi ma kaala tashanaayi."

"Gabdhaha reer Burco kuwa kale waa ka fiican yihiin. Yaan igala tashanayn."

"Cid kale u sheeg ina Qawdhan. Anigii saaxiibkaa ahaa baad igu oranee gabdhaha reer Burco Soomaalida kale bay ka fiican yihiin. Saaxiib isku geeday ka soo wada jeedaan. Wiil kaaga fiican sida gabdhaha looga qosliyo.

"Saaxiib, Burco markii aan ku soo laabtay, isbeddel baa igu dhacay. Burco dadka in badan baa isgaranaysa. Sidii baana weli u xishood badnahay. Saaxiib, Eebbe nasakha aad sheegayso igama tuso."

"Xamar markii aan joognay, gabdhaha sheekadooda kama aadan baqi jirine maxaa isbeddelay?"

"Saaxiib belo sheeg ma ahaanaayi, balse wiil sheydaan ah meel walba waa joogaa. Amba waa ka hammiyaa nasakhaas oo kale.'

Dhallintii waxa ay u jeesteen dhanka biyaha Ceegaaga ee markabku sii jibaaxayey. Xayraan baa kolkaas yiri, "Waar Caanood, baddu cidla' weynaa. Dee nin meel uu joogaba nin kale baa ciila sow ma aha?"

"Korka waaye ee hoos waa laga buuxaa. Mabda 'ba ka daa. Yaa kale oo aan rag ahayn oo is-ciila?."

"Libaax-badeedka aad ayaan uga baqaa Ilaahow aan markabku nala degin. Dee Shuun waa ina abtiday oo kaas iga wada raaci mayso."

"Ma u maleynaayi Libaax-badeedku inuu dad ahaan noo jecel yahay, balse inuu cunto ahaan noo jecel yahay hubaal waaye. Inaysan kaa wada raacin iska filo. Waad nasiib wacnaan kartaa."

"Raashin in uu naga dhigto baad soo qaadday. Dee ma u jeeddaa isaga oo tiro badan?"

"Muxuu maanta farax ku jiri lahaa haddii markabku nala quusi lahaa. Wallaahi, libaax-badeedkuba nafley waaye. Hadduu calaf nagu leeyahay, markabka baa u degi doonaa."

"Waar ha nagu sheeg-sheegin. Waar mar horaad i bajisay. Waar horta, yaa keenay in hilib la cuno?"

"Bal adba Saaxiib! Dad badanaa qaba inay kaa xeel iyo xoogba rooni tahay. Kaa xoog rooni isaga daa." Maalmo badan bay biyahaas jiibaxayeen. Magac ahaan moojiye, iyaga ma garan karin halkii u socdeen.

## Caanood iyo Sucuudiga

Iyaga oo iska jeclaystay in mar sodcaalku soo kufo baa Xayraan yiri, "Gaw! War dekad weyn baa Markabku ku xirtay. Dee amaan Jeddah joognaa?."

Eebbe sodcaalkii dheeraa waa ku nabad yeelay. Dekedda Jeddah baa markabkii ku xirtay. Qaarkood aad bay u

xanuunsanaayeen. Markabkii waa laga wada degey. Inammo Soomaaliyeed oo markabka saarnaa baan cidna Sacuudiga uga horreyn. Reer hebel yaa wax ka arkay? xaggee bay deggan yihiin? Hebel ma taqaan oo reer hebel baan ahay la mid ahayd iwm, baa lagu waashay, Baafinta iyo hayb sheegadku si kastaba ha u dheceene, qofna dekeddii loogama tegin. Kaasi waa sed dheeraad ah oo Ilaahay Soomaali siiyey. War hoy sedkaas uu idin siiyey, Eebbe uga mahad naqa wargaradku kama daalo. Dad badan baanse sidaas weli u arkin.

"Ina adeerkiis buu nimankii dekedda ugu yimid ka helay."
Muuqaalka sare, daaruhu qurux badnaayeenaa.
Nin baa yiri "Wax hubso hal baan siistay". Waa nin gurigi waxa quruxda badani. Allow maxay aragtida hore dad qaladday.
Caanood, Caasila baa ku soo dhacday. "Alla, Gaalkacyo haddii ay sidaan
oo kale u dhisnaan lahayd wax bay ahaan lahayd" buu uurka iska yiri. "Maad dhistid maxaad uga soo tagtay? Yaad ku halleynaysaa? bay Caasila
ku oran lahayd haddii ay hadalkaas ka maqli lahayd.

Guryo kabaweynayaal la yiraahdo inay jireen hor bay u maqleen, balse sheeko waa tii hore, markaase indhahaaga wax ku arag bay ahayd. Kolba, haddii ay meeshii laga celin waayey joogeen, ma aysan niyo xumayn. Kabaweyne baa la geeyey. Qol loogu talogalay in ugu badnaan ay saddex qof seexato baa labaatan jiifsan jirtey. Dhowrkii habeenkii oo hore waa la marti sooray oo Xayraan iyo Caanood ba, meel ay seexdaan baa la siiyey. Habeenkaas, labo barkin iskuma qabsan oo saq dhexe dagaal ma dhicin. Malaha, labada wiil baa laga wada xishoonayey.

Rabbi waa bariidiyey intii habeenkaas kabaweyne u hoyatey.
Aroor hore baa Caanood la toosiyey. Nin adeerkiis yiqiin baa kaxeeyey. Jidka xornimo laguma mari karin. Askari marka la arko

cagaha wax ka day bay ahayd. Xataa haddii aad sharci leedahay, askarigu waa laga baqi jirey. Laga yaabaa in askari inta iska kaa xiro, haddana uu maalinta xigta iska dhaqaaqo oo uu shaqodaba ka tago. Mararka qaarkood, adoon waxba dhimin inuu dhabannaano kaaga soo qaado, wax aad loola yaabo ma ahayn. Haddiiba aad madoowdahay, Sucuudi in uu addoon kuugu yeero iyana wax aad lala yaabo ma ahayn.

Fal xun oo aan horay u geysannay in la naga jarayey ma ogeyn? Soomaali walbow, dib isugu laabo. Bal garawsho waxii aan laandheere iyo laangaab kala sheegan jirney. Addoon waaba la wada yahay, balse addoon Eebbe baan isu haysannay ee dad, dad kale leeyahay miyaan Soomaaliya ku niqiin? Haddana hoos baan loo sii eegi jirine, dad badan baa awood loo sheegan jirey, oo si xun loola dhaqmi jirey. Caanood wax la wadoba, adeerkiis baa loo geeyey. Adeerkiis shaqo ayuu markaas ku jirey. Waxay noqotay in Caanood maalintaas oo dhan, makhaayad iska fadhiyo tan iyo intii adeerkiis shaqodu u dhammaanaysay. In uusan Carabta haweenkooda eegin baa adeerki kula dardaarmay.

Meel aad ku cusub tahay, ku indho taag-taag badnidaa. Adiga oo aan
uba jeedin oo meel kale eegaya, baad mararka qaarkood maqlaysay Carab ku leh "indhuhu kaa dhacee xaaskayga maxaad ka eegaysaa?" Doodi kuuma furna. Waddankaagii ma joogtid iyaguna sidaas bay u dhaqmaan. Ha moogaan adaa dalkoodii ugu yimide. Bal kaayagii maxaa naga soo eryey? Qaar Maxamed Siyaad Barre eedaynayeen qaarna tii ka sii horreysay. Kolba, dal kale ma lihid ee isaga u dhimo. Caanood xalay ma seexan welibana meeshii uu jiifsaday tiilka waa lagu marti sooray. Waddankiisii intii uu joogay, in yar baa hurdo xumo ku dhacday. Caasila markii ugu dambeysay, Bukaan-eegta Bardacad horteeda buu dad horti ku dhunkaday xabadkana in door ah lagu hayey, haddana xataa
iyaga oo Qafilan (shuko qaba), ha eegin baa adeerkiis kula dardaarmay.

Goormaad wax garataa? Weli Caanood wax baa u dhimmanaa. Intii uu Caasila warqad u qori lahaa waa uu sugi waayey. Kulayl darti, Berbera baa i qarso ahayd. Weliba, Berbera meeshii uu rabo buu mari karey. Caanood xoogaa markii uu fadhiyaba, cabbitaan uusan u baahnayn buu u yeeranayey. In kasta oo af carabiga laga soo bilaabo dugsigii hoose ilaa haddeer, markii uu soo baxayey oo uu fasalka saddexaad ee dugsiga sare dhiganayey, loo dhigi jirey, haddana kii la soo baray mid ka dhawaaq duwan buu la noqday.

Mararka qaarkood, wax cab ama meesha ka kac baa la oranayey. Waayo-aragnimo bay u noqotay. Wallee, waayo-aragnimo lama gadan karo.. Eebbow makhaayaddaan iga kaxee isaga oo isleh bay shantii galabnimo gaartay. Caanood iyo adeerkiis waa israaceen. Samaale, Caanood adeerki, labo sano buu Caanood ka soo horreeyey. "Adeer, Carab u shaqee habaar ma dhaafo. Shaqo wacan baan Soomaaliya ku haystay oo waad la socotey. Sheydaan baa hargo waraabe ii soo lulay. Lacag waan qaataa oo lacag yaraan ka caban mayo, balse in adiga oo meel kale eegaya, feker awgi, oo naftaada ku maqan, haddii Carab ku yiraahdo "indhuhu kaa dhacee maxaad xaaskayga ka eegaysaa? “berri ma dhooftaa baa kugu soo dhacaysa[a]" intaas baa Samaale isdabo dhigay. Caanood isagu ma warrami karin.

Weli sodcaalkii baa ku maqnaa. Fadhigii makhaayadduna waa uga sii daray. Nin markaas sheekayn karey ma ahayn. Allow mar meel aan ku nasto i gaarsii buu taagnaa. Samaale qudhiisu waa daallanaa. Iyaga oo meelna ku leexan, bay toos gurigii u tageen. Caanood inta mayrtay buu halhaleel ku jiifsaday Samaale isna markii uu yara nastay, buu makhaayad u dhow aaday. Waqtigii uu jiifsan lahaa inta uu ka gaarayo, buu

makhaayaddaas ku soo caweysimi ama maaweeli jirey. Allow qof aan wax ogeyn ha cadaabin. Caanood goortii uu labo saacadood hurday, buu kulayl dareemay. Sidii qof caadi ahi yeeli lahaa, buu yeelay oo dariishaddii buu furay. Samaale isma oran, Caanood baa caawa inta kaca dariishad furi doonaa.

"War helaa talo hela, bal maxaa isku beegay?

Guri ku dheggan dariishaddiis gabar ka soo eegaysa buu indhihii ku dhuftay. Ninkii la yiri Carabta haweenkooda ha nagu eegin meeyey? Gabadhii buu xoogaa ku dhaygagay iyadiina fiiradii waa ay joojin weyday. Gabadha reerkooda qofna uma jeedin inay nin dariishad ka eegaysay. Kolkii ay aragtay inaan cid kale u jeedin, bay Caanood u baaqday. Caanood inaan Sucuudiga haweenkooda wax lagu darsan waxuun buu kala socdey, balse markaas way ka maqnayd. Baaqii gabadha, baaq kale buu ugu warceliyey. Far godan bay kor u taagtay taas oo ahayd weyddiin. Far keliya baa Caanood taagay taas oo ahayd keligay baa jooga.

Tobanka farood bay isku qabatay, korna u taagtay taas oo ahayd toban daqiiqo baan kuugu imaanayaa. Intaas ugama aysan harine, xabadkeeda hortiisa bay inta labada calaacalood isku qabatay, haddana kala jiidday taas oo ahayd albaabka hore sii fur. Madaxii buu u ruxay. "Bal caawa iyo shaboshabo" islaan baa hor u tiri. Bal Jeddah Carab gabadhi ha ku soo doonato baa Caanood uurka iska yiri. Gabadhii intaas kuma harine labadii calaacalood bay inta kor u taagtay iyaga oo kala durugsan, isu keentay taas oo ahayd, dariishadda xir. Horay buu ka gartay in ay dariishadda Xir tiri, sidii buuna yeelay.

Albaabkii buu qataarkii ka sii saaray halhaleelna mayrasho u bilaabay. Ninka gabadha dhalay Samaale isna guriga ka kireeyey,

Luheybi baa la oran jirey. Dheeraysaa ina Luheybi, isaga oo weli mayrasho ku jira bay soo gashay. Intaasna kuma aysan hakane,

isaga oo qoyan bay soo saartay. "dhoqso" bay hadal ka bilowday. Dareen iyo hadal labadaba, intaas si wanaagsan buu u gartay.

In kasta oo uu aad u daallanaa, haddana "bal caawa iyo juq dheh"
bay u ahayd. Boobsiis badanaa, Caanood si fiican baa looga faro qabsaday. Ugu badnaan 20 daqiiqo bay wada joogeen. Wax aan Samaale Caanood weli u sheegin bay u sheegtay taas oo ahayd inaan dariishaddan la furin haddii uu rabo in uu Sucuudiga nabad ku joogo. Ina Luheybi iyo Caanood afgarasho u gaar ah bay samaysteen. "Ninka guriga deggan waxba ha u sheegin" bay ku tiri horeyna way ka baxday. Caanood isaga oo niyada isaga haysta inuu Soomaaliya joogo buu hurdadii ku laabtay.

Samaale dhowr saacadood kaddib buu yimid. Dariishaddii baa caawa la furay oo gabar baa Caanood u timid, xataa haddii loo sheegi lahaa, run uma qaateen. Caanood dalkii hooyo iyo dadkii buu Samaale uga warramay, isna waxii sheekadii Sucuudigu ahayd baa loo dhiibay. Inaan qofna shaqo haweysan karin isaga oon sharci lahayn, Caanood waa gashay. Baasabbboor Yemeni ah baa markaas ugu dhib yaraa wax Soomaalidu Sucuudiga uga shaqo kartay, balse taas qudheeda baa lacag iyo waqti u baahnayd.

Samaale labodaasuba kuma adkayn, balse inta baasabbboorka laga helayo, Caanood waa in uusan guriga dhaafin. Raalli iyo bar buu arrintaas ku ahaa inta ina Luheybi guriga ugu imaanaysay.

Ina Luheybi Nacnac tiro badan bay soo gadatay. Goortii ay rabto inay Caanood u baaqdo, Nacnac bay dariishadda la dhici jirtey. Afgarasho u gaar ah bay samaysteen. Caanood Mararka qaarkood, isaga oo aan rabin baa loo imaan jirey. Wax aan siday rabtey ahayni uma furnayn.

Labo bilood baa ka soo wareegtay iyada oon Caanood weli sharci loo helin. Caasila toddobaad

kaddib baa xaashi faahfaahsan loo qoray, balse weli sidii uu jeclaan lahaa uguma warramin. Kulankii ina Luheybi iyo Caanood isna waa sii kordhay. Samaale laftiisu Wanow igu joogso ma aqoon, balse xaalkiisu Laxdaanba u xog la'ahay" buu ahaa. Samaale markii guriga laga kireynayey, baa digniin buuxda la siiyey loona sheegay inuusan marna dariishadda furin. Hortiis, nin kale baa guriga laga saaray, la xiray, ugu dambeyntiina dalka laga dhoofiyey. Samaale shilkaas qolo kale baa hor ugu sheegtay, sidaas awgeed weligiis kuma uusan hambaasin ama haweysan in uu dariishadda furo si kastaba ha u kululaatee.

Saddex bilood baa ka soo wareegtay markii Caanood in uu shaqo raadsho bilaabay. Waqtigii Caanood iyo gabadhii Carabku dhalay isu heli jireen waa yaraaday. Caanood shaqo doon, kow bay u ahayd. Afku kii loo soo dhigay ka dhawaaq duwanaa. Afka Ingiriiska qudhiisa si sidii loo soo baray ka duwan baa isna loogu dhawaaqayey. Qolo walba si gaar ah bay ugu dhawaaqaysay. Kee dhawaaqii habboonaa ahaa? Isaga in la afkiisa la garto baa dani ugu jiri lahayd. Qolo walbana iyada ayaa isla dhawaaq wacnayd. Bal yaa mar aniga iyo dadka iskaaya af garadsiiya buu taagnaa? Taas qudheeda in ay shaqo u baahnayd kama maqnayn. Hawl isaga u taal bay ahayd. Caanood shaqo ha doonto xirfadse soo looma baahnayn?

Maxaad taqaan markii lagu yiraahdo, waxii lagu warcelin lahaa mashaqo kale bay ahayd. Soomaalidu shaqooyinka hoose iyo dhexe bay u badnayd sida: Turjubaan, waardiye, gaariwade, waqtiqore, bakhaarhaye, telefooniste, cuntokariye, baabuur-sameeye, dhardhaqe,

caawiye, lacaghaye, xooghayn yeysan badnaanbee iyo waxii kale oo soo raaca.

Shaqooyinka sare ee aqoonsiga in aad wadato loo baahnaa, Soomaalidu kuma badnayn. Caanood kooxda koowaad buu ku jirey. Dugsi sare isaga oo aan dhammaysan buu soo tegey. Shaqo doon markii aad tahay, qofka kaa soo hor bixi doona ma taqaannid. Yemeni baad wadataa, carrabkii kaa soo hor baxana "yaa waryaa (Soomaa1i) istaag buu ku leeyahay.

In uu Soomaali yahay way muuqatay haddana baasaboor Yemeni ah buu watey. Sidii Yemeni lagu yiqiin af Carabiga ugu dhawaaqi meyn. "Nacalad baa kugu taal" in Carabta badankeedu kugu tiraahdo xataa adiga oo aan waxba u dhimin, wax aad loola yaabo ma ahayn.

Mararka qaarkood, meel bannaan ah adiga oo gaarigu kuu yaal, haddii Carab meel gaariga uu dhigto waayo, eegi mayo xuquuq qofku leeyahay ee dhacdo joogta ah bay ahayd in uu kugu yiraahdo "yaa waryaa, meesha ii bannee anaa gaariga dhiganayee. Bal kaas shaqo weyddiiso

ka warran? Jidka adiga oo goynaya markii uu ku arko, buu durba gaariga soo karaar .qaadayey.

Shaqo doon markii aad tahay, weliba marka kuugu horreysa, shaqo kasta in aad yeesho u badnayd. Yaa kaagii kaa soo cayrshey?

Marka, waxa ay ahayd u dulqaado hoogga iyo ba'a uu Carab kugu sameynayo adaa dalkiisii ugu yimide. Daniba soo .ma oran? Sucuudi Carabiya ha la joogo, balse xaafiis walba Sucuudi ma fadhin.

Hindi oo ummad badani xaasidnimo ku xamato, baa meelaha qaarkood uga soo baxayey. Shirkadaha qaarkood "shaqo ma leh" baa ku hor dhegganeyd taas oo aalaaba ahayd, haba soo gelin. Markaad muddo joogto, taas waa la iska indho tiri jirey.

Fursadba ha dhumin bay ahayd. Baasabboorka Caanood watay Cabdalla Muxsin Alcusubi buu ahaa. Soomaaliya magacaas oo kale waa lagu diimi jirey. Ugu yaraan labo toddobaad baa Caanood galab walba soo dheelmanayey isaga oo aan waxba helin. Mararka qaarkood, isaga oo kax ah oo aad u daallan buu guriga imaan jirey ina Luheybi iyana horay uga imaan jirtey. Dusha bay ka eegan jirtey markii uu soo galo. Way baratay waqtigii Samaale guriga imaan jirey. Sidii ay rabto in loo yeelo, inta badan nabad-ku-doon bay ahayd.

Dhankaas, Caanood nin la yeeshay buu noqday waana dareemay. Ilaa aad hesho, inaad subax walba shaqo doonato, caadi bay ahayd. Adeerkiis bay aalaaba isku mar bixi jireen.

Deeqda Eebbaa baxsha. Caanood shaqo ayuu soo helay. Shirkad sibir sameysa baa waqtiqore looga qoray. "Cabdalla, sabtida bilow" baa la yiri. Galabtii isaga oo niyad san buu soo dheelmaday. Ina Luheybi oo eeganaysay baa durba aqalkii ka soo dabo gashay. Wejigiisii bay ka garatay inuu shaqo soo helay. Kuma aysan farxin, balse dalkaan iyadu ma aysan keenin intaanna awalba ma aysan haysan. Jimcihii, si wanaagsan baa adeerkiis ugu hambalyeeyey. shaqadii uu soo helay awgeed. Waxii waayo-aragnimo lagu dhaamey lagama hagran. Isaga oo faraxsan buu subixii sabtida shaqo tegey.

"Timirba laf kama filan" nin baa laga sheegay. Yemeni Xamar ku dhashay, ku koray oo Baasabboor sax ah oo Yemeni ah haystay baa markii uu shaqadii in uu bilaabo damcay u yimid. "Adiga shaqada maantadan bilaabee, maahinoo?" baa Yemeni-Soomaali ku yiri. Caanood: Haa, haddii Alla idmo. yemeni-soomaali: Baasabboor Yemeni ah baa ugu wanaagsan wax lagu shaqo tago. Kaas ma haysatidoo?

"Haa, kaasaan wataa."

"Adiga Xamar maad ku dhalatay?"

"Anigu Gaalkacyo baan ku dhashay. Baasabboorkaan adeerkay baa ii gaday."
"Shaqadaan isaga tag. Askaraa maanta imaanee. Way imaanee. Hubaal waaye. Inaadan Yemeni ahayn way ku kasayaan."
"Adigu maxaad haysataana?"
"Kaaga oo kalaan wataa, nooh, balse anigu Yemeni dhalad ah baan ahay. Xamar weynaan ku dhashay. Shirkaddaan Soomaali ma
looga baahna. Dadkiinaan oo dadka baasabboorradooda tuugada isaga shaqaysanaa maxaa waaye. Baasabboorkiinna haddii uusan idin anfacayn, keenna maad isku dhedhejinaysiin?"

Caanood warkaasi waa u dhedhemi waayey ismana oran, nin Soomaali ah baa sidaas kuu geli doona adiga oo dal shisheeye jooga. Caanood nin yar buu ahaa oo weli waayo-aragnimo u dhimmanayd. "Adduunyada nin noolow maxaa aragti kuu laaban" run u daa. Shaqadii buu horay ka bilaabay. In wax si yihiin dareen. Dalka waa uu ku cusbaa oo waxii ka wada jirey looma wada sheegin. Ogoow, hadda mid la af ahaa una eg Xamarna ku dhashay baa sidaas yeelayaye. Caanood ninkii baa jaajuusay. Mar haddii baasabboorka aad wadataa uusan mid saxa ahayn ee uu yahay mid la tirtiray, masawirkii horana inta laga fujiyey kaaga la gaaray, waad og tahay in aadan ku doodi karin in uu kaagii yahay.

Hadal maxaad ugu daalaysaa? Caanood Askar baa la tagtay. Askartii waxa ay arkeen inuuba dalka ku cusbaa. Dad meel uu joogaba kala duwan. Saldhiggii Askarta markii la geeyey, baa taliyihii Saldhiggu ku yiri, "yaa waryaa oo ahayd yaa Soomaali, adigu dabbaal miyaad tahay? Jeddah magaalo weyn oo dadka qalaad ku badan yahay weeye. Afka Carabiga intaad ka baranayso, tuulooyinka iyo shirkadaha meelaha cidlada deggan baa shaqo loo doontaa."Askarigii intaas ugama harine, nin walaalkiis ah oo

bakhaarro waaweyn lahaa uuna ogaa in uu shaqaale u baahnaa, buu telefoon kula hadlay.

Caanood, isla maalintiiba carabkaas bakhaarrada lahaa, buu u shaqo bilaabay. Wallee, sedkii Eebbe kuu siinayo cid kale kuuma diidi karto. "In deeqda Rabbi baxsho, malaha Yemeni-Soomaali waa uu halmaansanaa. Caanood marna ma filan Soomaali kale baa askari kuugu yeeri doona, waayo adigu Yemeni ma ahid ee anaa ah. Adduunyow xaalkaa be'. Caanood dersigaas meel buu ku qortay. Galabtii isaga oo meeshii uu saaka u shaqo tegey meel ka duwan ka soo shaqeeyey, buu soo dheelmaday. Habeenkaas ina Luheybi in ay is-arkaan ma uusan rabin diyaarna uma ahayn. In uusan gurigiiba tegin inta ay adeer iska arkayaan, buu goostay.

Si aysan arrintaasi u dhicin, adeerkiis buu makhaayaddii bunka ee guriga u dhaweyd ku sugey, si ay guriga u wada yimaadaan ina Luheybi iyana u aragto inuusan keligiis ahayn Habeenkaasna iyada iyo Caanood kulankoodu u dhiciyo. Ina Luheybi iyadaanba habeenkaas imaan karin sababtana gadaal baan ka ogaan doonnaa Gurigii bay wada yimaadeen markii ay xoogaa nasteenna, Qaxwihii bay aadeen.

Inta badan, gabadhu, markii ay ogaato in Caanood keligiis yahay bay u imaan jirtey. Diidmo uma bannaanayn sidii ay ula dhaqmaysay buuna ka gartay, balse Caanood arrintii maalintii dhacday, cashar bay u noqotay. In uu Adeerkiis wax walba la socod siiyo buu goostay. Intaas waxaa weheshay oo uu ogaaday, haddii isagu fal xun sameeyo oo uu fakado, in adeerkiis la qabsan doono lagana yaabo in la iska haysto ilaa isaga la helo. Markii hore, dheesha isaga iyo ina Luheybi waa macaanayd, balse arrin gadaal bay ka soo kharaaraatay.

Caanood in la leeyahay oo ina Luheybi markii ay u timaaddo uusan maya oran karin buu dareemay sidii askartii loogu yeerayna, waayo-aragnimo ayaa u kororotay. Maasha la yiri "dab aan kulaylkiisa la arag dambaskiisa lagama leexdo". Sheekooyinkii in uusan kala reebin buu jeclaystay. Dawaco markii ay tiri, "dhabannaanadii dhaman Dhurwaa ku dhacday baa Sida Libaax cad loogu gooyo i bartay" bilaash kuma bixin. Dhurwaa baa bahallo Libaax ku jiro hilbo u qaybi la yiri. Dhurwaagii si aan Libaax jeclaysan buu hilbihii u qaybshay. Libaax, Dhurwaa buu dhabannaano uga soo qaaday.

Dawaco baa kolkaas loo xil saaray in ay hilbihii qaybiso. Haddaba, Dawaco si aan dhabannanadii dhaman Dhurwaa ku dhacday oo kale aysan ugu dhicin, hilbihii oo dhan Libaax bay wada siisay. "Naa Dawo ama Dawaco yaa qaybta ku baray?" baa Libaax yiri. "Dhabannaanadii dhaman Dhurwaa ku dhacday" baa Dawaco ku warcelisay. Haddaba, sidaas oo kale, Caanood maalintaas cashar cusub oo uu ku waano qaato baa loo soo dhigay. Wallee, noloshu waa wada tababar joogtaa. "Nin noolow maxaa aragti kuu laaban' wallee bilaash looma oran. Caanood sac baa qoob ku hayey. Adeer inuu u warramo ayuu u haarayey.

Caanood isaga oo weli yaab iyo filanwaa ku maqan, buu sheekadii maanta dhacday oo kooban Adeerkii u sheegay. Ma wax aan lala yaabin oo lala irkigin bay ahayd? Samaale, lama yaabin in wiil Xamar Weyne ku dhashay sidaas yeelo, waayo markaas Sucuudiga waa ka jirtey in dad Soomaaliya ku dhashay, ku soo koray, Soomaali in ay yihiinna loo yiqiin oo baasaboorro Yemeni ah oo sax ah haystay ay dhibaatadaas geystaan, haddana askarigii laguu geeyey inuu dalka kaa dhoofiyo shaqo ha kuu diro, baa la yaab kale noqotay.

Awal baa hor loo yiri "dad iyo duurba wax walba ka filo." Caanood laftiisu adeerkiis buu yaabka uga horreeyey oo qofkii sheekadu ku dhacday buu ahaa mooyaane, sheekadu cid walba way ka yaabin lahayd. "Adeer, horta, nabsigu sidee u egyahay, mase jiraa?" buu adeerki ku yiri.

Samaale baa inta qoslay yiri, "Sida uu u egyahay ma aqaan, balse inuu jiro baan filayaa, waase isweyddiine goorma ayuu yimaadaa?

"Goor aadan adi la socon in uu yimaadaan u malaynayaa. Adiga oo Soomaaliya jooga in Carab shaqo ha kuu soo doonto maad jeclaan lahayd?"

"Ayaankaas in aan leeyahay fili mayo."

"Dulqaad iyo dadaal lee kaa xiga."

"Dulqaadku amuu caalwaa yahay? Amaa nin tabar waayey
dulqaad ku ag wareegaa?" "Ma ka marna, balse waxii aad aragto in aadan waxba ka qaban karin, intii aad ku sii wada dhumi lahayd, in aad u samirto ma fiicnoo? In lagaa adkaaday in aad oggolaato mararka qaarkood dadnimo iyo doornimo waaye."

"Wallee sida lagu moodayo ma tihid."

"Adeer?"

"Hee, adeer."

"Weyddiin?"

"Aqoontay ama aragtiday."

"Harraad maxaa lagu ba'shaa?"

"Harraadkee?"

"Adiga oo aan waddadaba aqoon
Haddii weyli ku eryooto
Cidna aysan ku oran
Haysku marin aagga,
weesada inaadan qubteen
yaa ka warrami doona?"

"Wax badan baan is-iri
weeso yey qubane,
waxaraha nin baa dartood lala masaafuriyey,
War hoy yaa kuu warrama
wari i soo gaarye,
ha ka waalin maandhow
wiil yar baad tahaye,
waddadaas ha marin intaan
la ina weerarin.

Erayadaas goortii Samaale isku aaddiyey baa Caanood yiri:
Haddii aynaan reerka wadin waalli way imane
wabax baan ahaa tan iyo waagiiye,
nin waalan walaalkiis
baa u qaba miyirka oo keena,
adeer na wadi weeso yey qubane.

Caanood casharkii maanta wax weyn buu u kordhiyey. Inta goori goor tahay in uu adeerkiis talo la wadaago door buu biday. Haddii uusan sidaas yeelin, waxa uu ka baqay in goor aysan waxba qaban karin Luheybi sandareertada ogaado.
Dad ninkii fakada mar baa dabin ku rooraaye,
Bal dayoy ninkaan digtoonaan
Mar baa taladu deysaaye,
war ragow meel daydayo
intaan dalow lagaa tuurin.

Fadhi inooma yaal. Luheybi hadda in uu maqan yahay baan filayaa, waayo bishii dhammaatay kiradii guriga ma soo doonan" samaalaa yiri. "Xaaska ma ugu dhiibtidoo?"
"Dalku kii aad ka timid oo kale ma aha. Ilaa uu yimaado lacagta waa inaan hayaa. Cid kale oo uu kala ballamay ma jirto, waddankaanna adiga iyo haween maba is-arki kartaan. Haddaba, hadda laga bilaabo, sidaas ula soco.

Luheybi maqnaanta baa looga cayntay, gabadhiisuna halkaas bay fursadda ka heshay. Markii uu yimaado inuu sheekada Caanood iyo gabadhiisa ka war heli doono, Samaale waa dareensanaa. Dad badan oo dalal Carbeed ku noolaan jirey dhaqankoodana aad u yaqaan, baa qaba in Sucuudigu dadka kale haweenkooda aysan deyn kuwoodana xataa in loo dhawaado aysan oggolayn. Caanood haddii la qabto, xarig iyo dhoofitaan in la isugu dari doono, tan ugu fudud oo lagu samayn karey bay ahayd. Inaan fadhi ool, Samaale way u muuqatay.

Niyada buu iska tusay inta goori goor tahay, inay guri raadsadaan. Caanood waa dareensanaa haddii sheekada isaga iyo gabadhu baxdo, inuu halis ku jirey. Haddana sidii askarta loogu dhiibeyba, garaad baa u kordhay, balse weli wax aan isaga iyo adeerki toona la socon baa jirey. "Wari kaad hayso keliya ma aha."

Luheybi xalay buu yimid maantana dano kale buu ku mashquulsanaa. Bal adba sheeg sidii uu ku ogaaday? In nin cusub oo Samaale la deggan ay gabadhiisu 1a jacayl cayaarto waa ogaaday. Gabadhiisu marna eed ma lahayn.

Addoon cusub oo Soomaali ah doolna ku yimid baa duud la rarto lahaa. Bal Caanoodow yaa ku cayrsan jirey markii aad dalkaagii hooyo joogtay oo reero gabadhood aad jidka ku dhunkan jirtey, filim u kaxayn jirtey, wax la akhrisan jirtey, amaba mararka qaarkoodna laga yaabo inaad la seexan jirtey? Dhanka kale, waxaa la oran lahaa, Carab markii uu Soomaaliya tago, waxay nagu sameeyaan kuma samaynno. Soomaaliya yaa iska leh? Ma kuwa u dhashay, aabbayaashood iyo hooyooyinkoodna u dhinteen baa iska leh? Mise dadka kale oo doolka ku taga baa leh? Weli ma kala cadda.

Kolba, dadka sodcaalka ku taga ee aan u dhalan, aad baa loo dhawraa, dhowris aysan kuwa u dhashay helin. Shisheeyow

maxaad sidaas ku mutaysatay ma la yiraahdoo? Haa, oo xurmo waa mudan yihiin, balse dadkaagu lahaa xaggee ku ogeyd! Idinka ayaan il dabacsan idinka helnay amuu ku warcelin lahaa. Horta, yaa keenay dhaqankaas? Xaggee nooga yimid? Dadka sharciga dhowraa, ma waysan kala aqoon dadka dalka u dhashay iyo kuwa sodcaalka ku yimaada? Xaggee wax ka qaldan yihiin waaba qaldan yihiine? Waxaad rabto war ku celi, Caanood arrintan soo socota baa hor tiil.

Sucuudiga adaa soo aaday ee dadkiisu kuuma yeeran. Waxa uu rabo ha ahaado kaagiise ma aha. Waa nin kale dalki. *'Meel laga il 1a' yahay haddii aad tagto il baa la istiraa'* ma kaa dhuntay? Sucuudi Carabiya dhaqankeeda inaad ku khasban tahay ma halmaantay?

Ina-Luheybi dadka aan waddanka u dhalan oo sidaas loola dhaqmayo bay aragtay.

Caanood dadkaas uu ka mid ahaa iyana sidii qof ay leedahay bay ula jacayl-cayaari jirtey. "*Agoon iyo isma oga ninkii aabbaheed dilaye. Ismiir iyo isma oga ninkii ayro soofsadaye*" waa tix ujeeddo dheer. Caanood iyo Samaale war uma hayn in Luheybi yimid arrintana uu durba ogaaday, balse qudhoodu geeddi bay go'aansadeen. "War haddii hal qof og yahay jinni baa sheega, haddii labo og tahayna midkood baa sheega" la iskama oran.

Hadda ka hor baa la yiri "intaad qalaysay anna waan qaybinayey' Luheybi ma rabin inuu Samaale istuso, si aan ninka cusub oo gabadhiisa la jacayl cayaaraa, uusan u fakan. Caanood iyo Samaale weli makhaayaddii Qaxwaha bay fadhiyeen. Maalintii xigtay inay shaqo tagaan bay ahayd. Inaan caawa gurigii lagu laaban, Caanood yare way u cuntami weyday, balse Samaale lama huraan bay la ahayd. Samaale labo sano buu Jeddah joogey. Sheekada Caanood iyo ina Luheybi saddex bilood bay socotey. Nasiib bay lahaayeen haddaan mar hore sheekadu bixin Caanoodna aan la

qaban. Talo ma dhimmanayn ee fal baa loo baahna. "war Caanood,"' baa Samaale yiri.
"Hee, adeer."
"Hawsha adiga iyo ina Luheybi tan iyo intaad timid ma socotey?"
"Haa, adeer."
"caawa gurigii u hurdo tegi mayno ee dharka sidee uga soo qaadannaa? Ilaahow, tan nagu nabad yeel. Maxaa nin aan war hayni talo qurmiyey. Jid kale hadda nooma furna. Cagtayey i bixi wax ay ku dhaanto ma leh.
"Naftaadu orod bay kugu aammintaa miyey arrini taagan tahay? Adeer, anaa dharkii inoo doonaa."
"Adiguba caqlaad leedahee carar maxaa dhaama" Sayidkii iskama oran. Carar wax u dhaama baan markaas jirin. Maya, waa halis innaga oo dhar keliya u laabannay in nala qabto. Waan isaga . tegeynaa ee na keen.

Haddana waa hammiyeen. Wax lagu ku soo aqoonsado in ay jeebabka uga tagaan bay ka cabsadeen. Rarid aan ka fiirsi lahayn baa la go'aanshay. Wax-ka-iraah, Caanood loogama baahnayn. Sidii rag badan oo Sucuudiga joogay, baqtina faganayaa ay yeeli lahaayeen, buu yeelay. Sidaas dad badan baan oranayn ee meesha baan xuquuqiba ka jirin. Kuwa u dhashay baan xuquuq iska noolow ka badan ku lahayn.

Si kastaba ha ahaatee, Caanood iyo adeerki inta goori goor tahay, inay cagaha wax ka dayaan bay markaas taagnayd. In dharkii la doonto caawana aan gurigii loo hoyan bay talo isugu dhuratay. Caanood dharkii buu soo guray Samaale isna waardiye ayuu galay. Kufidda iyo alaabta daadanaysay caadi bay ahaayeen. Nin baqayaa miyir daranaa! Nin baqaya oo aan nin kale ka baqayn baanba waayey. Haweenka maxaa loola yaabayaa, adduunka nin baa maammulee? Amaa talooyinka xun habari habeenkii soo dhistaa? Uga baq.

*'Wax rag isku og yahay ceeb ma keenaan haddii ay keenaanna canaan ma keenaan'* hor baa loogu maahmaahay. Horta, ma run baa? Ma aqaan, balse kolba aad baa loo adeegsadaa runna u qaab eg. Caanood iyo adeerki talo ma seegin. Qabiil walba ugu yaraan hal kabaweyne buu lahaa. Ammintaas meel ay tegi kareen, Kabaweyne baa jirey. In kasta oo ay weli cabsi ku jirtey, Samaale naacaw buu dareemay. Dhowr jeer buu Caanood jalleecay. Mar dambe arrintaas oo kale ha nagu sameyn baa jalleecadu ahayd.

Luheybi xaggee isagu ku dambeeyey? Kiradii bishii hore Qaxwihii BunleyiyoBunley baa loogu dhiibay. Ciilka hayey, nin kiro rabey ma uusan ahayn. Luheybi shantii aroornimo buu kacay. Waqtigaas cidina inta badan ma kacdee aad guriga ku wada qabatid buu islahaa Labo nin deriskiis ahaa baa la socdey. Yaan midna kaa fakane keligaa ha ku aadin, bay taladiisu ahayd. Aad buu u caraysnaa, balse labada kale baaba isaga ka sii darnaa. Ma Carab baa haween loo dabo maraa? Caanood waa la soo doontay. Waa la i soo doontay Sucuudi Carabiya lagama yaqaan. Maxaad isla khaafinaysaa ama isu maahinaysaa? Meeshaad joogto miyaadan aqoon? Weyddiimahaas oo badan baa Caanood oodda looga qaadi lahaa “iyadaa i soo doonatay haddii laga maqli lahaa.” Sucuudi haween loo dabo maray, tolow muxuu oran doonaa? Bal aan aragno.

"Nacalad baa Soomaali ku taal. Indhaha Allaha idinka tuuro. Amay Waryaa (Soomaali) mukulaal u eg nagu dhashaa? Labadaba aan dilno. Meydkooda aan buurahaas ku soo xabaalno. Xaasaskeennaa ku xiga. Mey iyagu isfuulaan?" intaas baa mid isdabo dhigay. ‘Aniga hadal iima eka ilaa aan geeri ku hubsado ka cusub kan kalena aan jeedal kala daalo dalkana aan ka dhoofiyo’ Luheybi isna intaas buu raacshey. Labo seefood iyo faas bay kala wateen. Wallee Samaale talo ma seegin. Gurigu hal albaab buu lahaa. Awalba qol dukaan ahaan jirey oo in yar musqul iyo jiko loo

gooyey buu ahaa. Qolkaas Samaale dariishaddiisu guriga reer Luheybi bay ku sii jeedday oo meel loo cararo ma lahayn haddii albaabka laga soo istaagi lahaa. Samaale markii uu go'aanshay inaysan habeenkaas guriga u hoyan, talo ma seegin.

'Ninba dhan u badi" Ciise Cagoole sidii uu ku yiri oo kale ahaydaa. Saddexdii Carab iyaga oo dheg la qabto lahayn, bay albaabkii garaaceen. Bulaanka isugu jirey cayda, habaarka, yabaqa iyo qaylada kaleba oo nimanka ka dhacayey awgood, dad kale baa salaaddii subax u toosay. Guri aan la joogin, garaac muxuu ka tarayaa? Daniba tiri, albaabkii oo Soomaalidii sii xireen markii ay ka tageen, bay gudihii isu dhigeen. lyagii baaba seefihii isku dhufan gaarey. Shulugyada ay ku dhex jireen, niman dagaal u socda umaba ekayn. lyaga oon qolkii weli gelin, bay fagaaggii cabbaar ka caytameen. Haddii gurigu meel kale oo laga bixi karo lahaan lahaa, intay caytamayeen fursad wacan bay u ahaan lahayd qofkii taladaasi qabsato. Ugu dambeyntii, iyaga oo sidii wax indho la' seefaha iska hor marinaya, bay qolkii galeen.

Xalayba lama seexan. Labo caddiir oo joodariyadii laga qaatay baa yiil. Malaha, maxaa Carabta ciil hayey? Tolow, Soomaaligii markaas ka soo hor baxa maxay ku samayn lahaayeen? Intaad tashanayeen iyana way tashanayeen bay isugu ururtay. "Ninba dhan u badi" ahaydaa. Caydii iyo qayladii bay sii badiyeen. "Soomaali dambe gurigayga ka kireyn mayo. Boqorku muu Soomaalida oo dhan naga saaro? Waa isu wada eg yihiin.

Nacalad baa ku taal Soomaali oo dhan. Sidii gaalo bay u dhaqmaan. Way garasho dheer yihiin, wasakhdu. Yaa dalka nooga wada? Shirkadda uu u shaqeeyo ma aqaan, Magaciisii warqad xun baan ku qoray waana tuuray." intaas iyo wax wehesha bay isugeyn yiraahdeen. Weligaaba caytan. Dhanka kaleba, "dad maxaa dalkooda na keenay. Intaad qalayseen annana waan qaybinaynnay. Talo nama seegin. Kiradii Qaxwaha ka qaado.

weyshu iyada ayaa na soo doonatay wiilkuna wanow igu joogso ma yaqaan " baa dhanka laga lahaa. Toddoba-ku-dhillaygu waa ayaan badan yahay baa la yiraahdaaye, Caanood isna toddoba-ku-dhaley buu ahaa?

Caanoodow ayaan(hoodo) badnidaa. Gaalkacyo buu beddel ku tegey Caasila buuna ka jeclaaday iyana gacan bay ku siisay. Maalintii la soo baxayey, intii la ogaa buu ka maray raadinteedii. Ugu dambeyntii, waa tuu helay oo xabadka lagu qabtay, loo ilmeynayay, dhunkashada wacan oo aan cidna loogu aabbeyeelin, aabbihi horti lagu sagootiyey. Saaxiibkiis Burco buu ugu yimid isaga oo aan ku ogeyn, ilaa Jeeddaana waa tey isla yimaadeen. Kulaylkii Berbera labo habeen keliya buu u hoyday. Jidkiina Ilaahay waxba kuma soo yeelin..

Askarigii in uu isaga dhoofiyo loogu geeyayna waa tuu shaqada geeyey. Isaga iyo ina Luheybi sheekadoodii saddexda bilood socoteyna waa uu ku badbaaday oo adeerkiis Samaale baa taladii wanaagsanayd haleelay. Ii kaadi, Caanood waxii hadhow Rabbi u raacan doono waa hawl kalee, balse dhibaatadii Carabku u geysan lahaa sidii uu uga badbaaday baan ka hadlayaa. Waa hubaal inaan Caanood cidna Ilaahi uga turjumi karin.

Caanood iyo adeerki guri kale bay degeen. Shaqadii Caanood askarigu geeyey, Eebbe waa u barakeeyey. Sharci Soomaali ah oo magaciisii ah baa loo sameeyey. Waqti uu Caasila si wanaagsan ugu qoro buu helay. Tolow sheekadii isaga iyo ina-Luheybi, Caasila ma u sheegay? Looba joogee. Magaaladii si wanaagsan buu u kala bartay. Isaga iyo Luheybi weligood isma arag. Haddii ay iska soo hor bixi lahaayeenna, isma garteen. Ninka la garan lahaa Samaale ayuu ahaa. Yaa waryaa markii loogu yeero kama nixin jirin, waayo sharci Soomaali ah buu yeeshay. U-yeerasho iyo baaq naag guri carbeed looga baaqo daayee, inta badan dariishadaha in uusan eegin buu isku dayi jirey.

Af carabigii uu sidii loogu dhawaaqayey la yaabayey markii uu dalkaan yimid, waa u bartay sidii Sucuudiga looga hadli jirey. Gaari yar oo uu ku shaqo tago buu gatay.

In kasta oo waxyaalo badan u hagaageen, haddana dal shisheeye in uu joogay marna kama maqnayn. Caasila, gabadhii qurbaha nebcayd maaraa loo waayey. Toddobaad walba warqad bay soo qoreysay. Warqaduhu kuwii uu jecelaan lahaa ma ahayn. Catow iyo canaan bay u badnaayeen. waqtigii ay Caanood sugaysay waa la dheeraaday. Qurbe la ima maqashiin karo, mar dambe lagama maqal. Haween inuu isku mid yahay, hadalkii aabbihiis baa hadba ku soo dhici jirey. Weliba meher ma dhicin, Bal sug markii ay xaaskaagii noqoto. Ha sugi waayin. Caanood qudhiisu in uu dalkii hooyo aado Caasila iyana uu soo guursado aad buu u jeclaa.

Fasaxiisii waa soo dhawaaday. Alaabo badan in uu gado buu bilaabay. Immisa qof buu hadiyad u geeyaa? Caasila waxyaalo badan bay soo codsatay. Dad uusan weligiis maqal baa alaab u soo gad la yiri. Bal mashaqadaas day! Isagu lacag badnaayaa. Haween waxaas ma eegaan? Wax gadid haween u fududaa. Waaba u dawo mararka qaarkood ma istiraahdaa? Amay waxay rabaanba ay dawo u yihiin? Caanood dalku-gal uma baahnayn. Dalkisii hooyo buu u socdey. Garoon Soomaaliyeed marka ugu horreysa oo uu ka dego in uu ciidda dhunkado buu u dhaarsanaa.

In kasta oo duni badan aysan falkaas waxba u aragteen, oo labo qof oo qaangaarro ah isla jacayl ciyaareen, isla markaasna meesha aad nolol iyo nabad ka hesho ay deegaan kuu tahay, haddana, sida badan, dalkaaga hooya meel kuula dhigantaa ma jirto, la iskama oran. Maasha la yiri '*Nimaan dhul marin dhaayo ma leh*". Maahmaahdaas dadku iskuma wada raacsana. Dad aan weligood dalka dibedda uga bixin baan qurbe u ciil qabin waddaninnimana ku dheehan tahay. waxaa laga yaabaa wax

badan oo xataa kan joogaa uusan kala socon, inay dibedda kala socdaan.

Tusaale haddii aan u soo qaato, waxgarad Awarsame Cabdirisaaq nin la baa soddomeeye sano ku dhawaad ka hor igu yiri, "Guud ahaan, da'dii lagu gaboobi jirey, waa isbeddeshay. Cudurro badan oo awal aad halis u ahaan jirey, baa daawo loo helay. Lixdan jir, hadda dhallinyaro baa loo arkaa. Adduunyada saddexaadna aad bay u carruuro dhashaa. Labadaasiba, waxay aad u kordhiyeen tiradii dadka adduunka ku nool. Taasi waxay keentay in cuntadii dadkii wada deeqi weydo. Mar haddii ay taasi dhacdana, waxaa imaanaysa in "anaa noolaanaya iyo anaa noolaanaya" lagu dagaalo. Sababta ugu weyn oo lagu dagaalana waa taas."

Meeshaad nolosheeda ku qanacsan tahay in ay hoy kuu tahayna dad baa qaba. Cabdirasaaq dhegta buu aqoon yahan ka ahaa. Dhegomaal iyo maan maalba waa ahaa.

Kolba, ninjeclaysi in dunidu ku dagaasha waa wax aan mugdi ku jirin dulucda Cabdirasaaq meeshaas bay ku biyo shubanaysay. Si kastaba ha loo kala garasho ama aqoon badnaadee, aan wax wada cunno waxay ku dhaanto garan mayo. Horta waa isweyddiine, waddanigu midab ma leeyahay? Ma aniga iyo adiga buusan ahayn? Yaad ka sugaysaa inay dalkaaga kuu hagaajiyaan? Amaa qof walba rabaa in uu isagu hadhow taariikhda qoro ee hadda uusan diyaar u ahayn inuu dalkiisa u dhinto.

Hadal haamo lagama buuxsheen, Caanood goortii uu bixi lahaa waa soo dhawaatay. Aad buu u faraxsanaa. Ma wax aan lagu farxin bay ahayd adiga oo dalkii hooyo u socda, jacayl kaa horreeyo, reerkiinnu ku sugayo! Caanood diyaaraddii buu fuulay. Soomaaliya ayuu u socdey. Intii diyaaraddu ay kacaysay waa uu sugi kari waayey. Dadkii Soomaaliya u socdey oo diyaaradda la saarnaa ayuu intii ishu qaban kartey tartiib ula raacay. Nabsi cafis ma yaqaan?

Ninkii Caanood askarta ugu yeeray oo Xamar ku dhashay, Yemeni inuu yahayna sheeganayey baa isna Soomaaliya u socdey Caanood isna indhihii ku dhuftay. Yemeni-Soomaali reerkoodu Xamar buu degganaa suu isba Xamar buu ku dhashaye. Muxuu Yamen u aadi waayey waa tuu Yemeni baan ahay lahaaye? Weliba Xamar markii uu ku noolaa, lacagi korkiisa kuma socon. Soomalida Yementa Waqooyi tagta, maalintii korkooda labaatan Riyaal baa ku socon jirtey. War orod oo Yamen aad baa qof kale ku oran lahaa, balse Caanood inan aad u xishood badan buu ahaa.

'Haddii aan la kala roonaan roob ma da'o" wax badan baa Caanood aabbihi ugu maahmaahay.

Ninkii Yemeni baan ahay lahaa iyo Caanood isku diyaarad bay raaceen. Caanood waxba ma oran. Yemeni-Soomaali isagaaba ciqaabtaa mar haddii uu dalkiisii hooyo dalku-gal u qaatay haddana waa uu walwalsanaa. Caanood inuu dembi ka galay waa uu garwaaqsanaa. Ilaa gegidii diyaaradaha Xamar ay ka degeen oo ninba meel u dhaqaaqay, Yemeni-Soomaali waa walaacsanaa. Malaha, ciqaab intaas baa ugu filnayd.

Baasabboor Yemeni ah qofkii haystay Soomaalidana rabey inuu aado, dalku-gal inuu safaaradda Soomaalida ka qaato soo kuma khasbnayn? Dalkaagii hooyo dalku-gal u qaado soo habaar ma ahayn?

Caanood Xamar waa jeclaa, balse Caasila kuma noolayn mana aysan jeclayn, sidaas darteed, Caanood markii uu garoonka Xamar ka degey, horey buu Gaalkacyo ka aaday. Diyaaraddu, Gaalkacyo toddobaadkiiba hal mar bay tegi jirtey. Taas koryeeriga baaba ka dheereeyey. Koryeeriga, aroortii, markii uu Xamar ka baxo, fiidkii buu Gaalkacyo tegi jirey lacagtiisu na ma badnayn.

Caasila weli xaas uma noqon, balse labada reeba waa isku ogaayeen. Dalku-galkii Caasila Sucuudiga lagu geyn lahaa

Caanood horey buu u sii qaaday. Inay ka harto ma uusan rabin. Qudheedu wax badan bay Caanood towday. Inay kala maqnaadaan midkoodna ma jeclayn. Caanood sidii Boqor baa loo sao dhaweeyey. Yaa yiri Caanood Boqor ma ahayn? Caasila Boqor buu u ahaa, reerkoodana Boqor buu u ahaa. Intaas baa bar ka soo harayey. Halkaas ha marin iyo dariishaddaas ha eegin cidina ma lahayn. Bil fasax ah buu lahaa. Goor uu aad ugu baahnaa buu fasaxiisii soo qaatay. Markaas sidii hore waa uu ka duwanaa.

Caasila baa loo doonay laguna mehershay. Wanaagsanaa, adiga oo qurbe ka yimid, gabar aad jeceshahay guurso horeyna u sii wado. Eebbaa taas oo kale mahad looga celiyaa. Alla, muxuu wanaag noo galay oo haddana aynaan mahad uga celin. Eebbow noo jeer dhaaf nana daryeel. Caanood iyo Caasila aroos bay galeen. Dhowr qof baa arooskii ka saartay. Intaas Jeddah kama uusan heli karin. Caasila muran, gunuunuc, guraabbaas iyo xagxagasho bay horay ka bilowday. Bilaabi ogaa! Ma habarteed bay isugu dhuratay? Bilba lama qabin. Ma wax Caasila u gaar ah bay ahayd mise waa haween oo dhan? Haween wax uu ka siman yahay waa jiraan, balse Caasila, kolba habar shiddo baa dhashay.

Waqtigii Caanood laaban lahaa Caasilana uu horey u sii wadan lahaa waa soo dhawaaday. Caasila uur bay horey ka qaadday. Uurkii way ku xaraartay. Ninow, maalintii aad reero gabadhood guursato, ballan inaad qaadday la soco. Ballanta tee moodday? Ballantu waa: Kolba, haddii aad haween ka maarmi weyday, adaa shanta la galaye u samir tan iyo intii aad awooddo.

Koryeerigii ay Xamar u raaceen, Caasila ugu yaraan afar jeer, bay ku sii mantagtay. Waa marka haweenku jeclaystaan in ragguna uur yeesho aadna uu ugu xaraaro. Rag taas wax kama qaban karo. Eebbe inuu qof lab ka dhigo midna dheddig cidna kalama tashan cid aan isaga ahayn oo wax ka qaban kartaana ma jirto. War hoy, haweenow, haweennimadu waa sad Eebbe idiin

qarshey ee uga mahad celiya. Wallee waano abuuris baa ka horreysay. Gunuunuco, guraabaaska, weeraha ay og yihiin in raggu neceb yahay iwm tolow haweenka ma dugsi baa looga dhigaa. "Caanood gurigaas ha tegin. Sidaas ha u labbisan. Anigu shaarkaas kama helo. Hebla sidaas ha ula hadlin. Saaxiibtay maad qaddarisid? Hooyaday maad wacdid? Hebel gurigayga ma imaan karo.

Waqtiyada aan la i taaban, maad baratid? Wax aan u jeeday maad aragtid? Qandhar baad tahay. Ha soo daahin. Waad qallafsan tahaye horta xaggee lagaa keenay? Meel aanan ogeyn ma aadi kartid. Yaa iiga kaa dambeeyey? 'Caanood kii aan aqiin ma ahide goormaad isbeddeshay? Ima kooshatid. Hebel maxaad isu sheegtaan? Maxaad kaas faraqa ugu xiratay? Waa nin xune ha la saaxiibin. Horta, gacan adkidaa! Dhaqankii reerkiinna la iiga 8heegay waad leedahay. Haweenka in aad si xun ula dhaqantaan waa la ii sheegay ee anaa maahsanaa. Ma aqaan si aan ahaa. Waad isbeddeshay. Hebel baa kaa fiican. Hebla sida ninkeedu u jecel yahay ma aragtay? Cagahuu dhulka uga qaadaa. Aniga ima jeclid dan iyo heello toonana igama lihid. Wax aan qabo anaa og. Rabbi baa xaalkayga loo bandhigay. Wax badan baa la i yiri, ninkaas ha guursan ee anaa dad oo dhan kaaga hagoogtay. Abaal ma gudi taqaannid.

Farakacayaarka waa lagaa badshaa. Ilama hadashid imana faansatid. Habaryartay maad tixgelisid? Ina-abtigay, maalintii dhaweyd maxaad ugu sarojoosan weyday? iwm" bay marar badan oo kala duwan tiri. Qoraa ahaan, in badan weeraha kore ka mid ah cid kale ma weyddiinayo. Mar baan soo maray jidkaas. Eebbe waa iga saaray. In aan muddo ku jirey iskuma eedeeyo, ee in aan mar go'aansaday in aanan ku sii jirin baan mahadiyaa.

Waa adduun iyo xaalkiise, Habar belo, aalaaba gabar belo bay dhashaa. Yaa soo koobi kara dhibtii ay Caasila la soo baxday? Caasila xataa iyada oon curan bay

hinnaaso, xagxagasho, qaylo, buuq, canaan, gunuunuc, guraabbaas, iyo rabshooyin kaleba bilowday.

Intii aysan ismehersan, Caanood marna sidaas iyo si u dhow toona ulama aysan hadlin. Horta maxaa loo guursadaa? In lagu nasto ma aha miyaa? Dadka aan guursani amaysan guur wax qumman kala socon? Haddii dheeftiisu badan tahay inaan dhibtiisuna yarayn run u daa "Indhihii dhiman waayaa geel dhalaayana waa ku tusaan" reer Xamar bilaash uma oran. Wallee, waayo-aragnimo wax la gadan karo ma aha. Dad horaa gadan lahaa.

Sheekadii aabbihiis ee haweenka ku saabsanayd si wanaagsan bay goor kasta ugu soo dhici jirtey. Wallee, haween waa isku mid meel ay joogaanba. Caanood taas waa garwaaqsaday. Isagu Caasila inay haweenka kale ka dhib badan tahay buu u haystay. Yaa isaga ka ogaa? Isagay xaaskiisii ahayd. Gaalkacyo markii uu joogay oo jacaylku waalayey, haddii lagu oran lahaa, Caasila waa ay dhib badnaan doontaa, horey buu ka caroon lahaa.

Caasila haweenka kale la mid ma aha, buu horey kala soo boodi lahaa sidii uu aabbihiis Shabeel hor ugu yiriba. "*Nin yari intuu geed ka boodo buu talo ka boodaa.*" Maahmaahdaasi ma run baa? Waa hubaal in aan la isku wada raacayn, balse nin yar wax walba la fudud weliba marka uu wax jecel yahay. Talada Caanood ka booday, ha guursan ma ahayn ee ha ka badbadin bay ahayd. Mar baad dareentaa in gabadhu aysan ahayn ta aad jeclaan lahayd in ay tahay. Haddana, dusha baad saarataa, adiga oo ku hamminaya wax ka beddel, ama waa isbeddeli doontaa. Qof xun waa qof—halka qof fiican uusan lahayn dal, diin iyo midab toona. Wanaag waa wanaag. In mabda' ahaan loo qaato baan ku talinayaa.

Meeshu waa Sucuudi Carabiya. Caasila bannaanka uma bixi karin. Markii adeeg loo baahdo, Caanood lagama maarmin. Nabad gelyadeeda baaba ha-lis ku jirtey. Caasila waa soo cuslaatay. Uusey buuba ugu yeeri jirey. Marka ay faraxsan tahay, uusey in loogu yeero waa ku qosli marka kalena gunuunuc iyo guraabbaas ba ka keeni jirtey. Guud ahaan, nolosha inta ay ammaanto waxa ay ka yarayd inta ay ka astakooto. Marar bay oran jirtey "*Eebbe maxuu haween iiga dhigay*?"

Aadanaha in baan abaalba aqoone, markii dhakhtar la tusayo, in uu kaxeeyo bay ahayd. Mar kasta, caloosha taabo bay ku oran jirtey. Ilmuhu waa weyn yihiin bay maalin ku oran jirtey Caanood. Maalinta xigtana waa dhicis bay oran jirtey. Alla, way hadleene ma maqlaysay? bay mararka qaarkood Caanood ku oran jirtey. Arrintaas rag wada sheeg. Haddii aad tiraahdo haa, waan maqlay ilmaha uurka ku jira hadalkooda in aad been sheegtay bay hoos ka qoranaysaa, haddii aad maya tiraahdana, reerku waa qasan yahay cawadaas.

La iskuma hayo in ay dad kale caloosha ku sidaan, balse in kuwo badani ka badbadiyaan, waa dhacdo qaarkood kuu sheegayaan. Haddii aad hadal si aysan jeclayn u tiraahdo, adigu uur ma lihid baa ka soo horreysa. Ragga qaar baa isyiraahda, uurkaba bul Allaha siiyo. Adduun iyo xaalki uga bax.

Caasila sidkeedii waa soo dhawaaday. Caanood fool dhowr buu noqday. Foolbeenaadkii waa batay. Marka xaaskaagu heerkaas joogto, wax badan oo aad kala doorataa ma jiraan. Eebbow mar Ilmahaan soo saar baa ninka iyo xaaskiisuba taagan yihiin. Eebbow nabad ku soo saar, inta badan lama haleelo. Weynow, mar iga soo saar, nin dambe isu qaawin mayee bay ka bixi weyday. Naa hoy joog. "*Aniga labo toddobaad baa ummushaydu ahayd*" adiga oo leh welina aan ummushii ka bixin amaa lagu arkaa.

Caanood toddobaad fasax ah buu shaqadii ka soo qaatay. Aad buu ugu dhego nuglaa Caasila, iyana waxa ay haweenka kale ku oran jirtey, "abbaayo, qalinkaas i sii lagama karo. Dheguhuba in aysan u daloolin baan filayaa. Wanaagga Rabbi u galay, inta ay markaas haysatay baa Eebbe in ay mahad uga celiso baa looga baahnaa.

Malaha, maba xumaateen, haddii raggu hal mar uur yeelan lahaa. Sir badan, isjilcin badan iyo garowsho intaba warbixin bay ku keeni lahaayeen. kolba, fili mayo in haween isbeddeli lahaayeen. Ragga qudhiisu waa dhib badan yahay, balse haweenow qora inta aad rag ka taqaanniin. Ha ka yaabin, inta nololi jirto, xasillooni aan marna la carshaashayn ama la dharsin in rag iyo haween ku wada noolaadaan. Hor baa loo waayey taas.

Caasila sid dheeraa, saddex toddobaad bay ku darsatay intii dhakhtarku u sheegay inay ku dhali doonto. Foolbeenaadkii waa tiro beelay. Gabar ugub oo sidkeedii dhammaaday markii xanuun yar qabtaba, fool bay u malaysaa.

Ugu dambeyntii, fooshii runta ahayd baa timid. Bukaan-eegtii buu ula cararay, gaar ahaan qaybtii dhalmada. Qol baa la geeyey. Xishood iyo dhiidhiibsi mar horaa u dambeysay. "*Haddii fooli timaaddo gudo qarsiinyo dhinte*" waa dhab. Taasi fool run ah bay ahayd. Caasila fool xanuunkeed meel ay jirtaba waa isugu timid. Tan iyo intii ay uurka yeelatay, bay haween kala sheekaysan jirtey fool iyo dhalmo waxii ku saabsan. In irbad kaarka foosha yaraysa la isku duro, hor bay ula socotey.

Irbaddaasi in ay aafo reebto waa suuregal, balse waa dhacdo aad u yar. Caasila intaasna ma moogeyn. Labo daran mid dooro baa talo soo istaagtay.

Foosha xanuunkeedu mid ay u adkaysan kartey ma ahayn irbaddana waa ay ka baqaysay. Dhididka Caasila ka baxayey Caanood waa yaabay. Waa uu kor taagnaa. Maro buu hadba dhididka uga tirayey. Intaasi kaarkii wax ka tari weyday. Gabar kaaliye caafimaad ahayd baa la joogtay. In irbadda lagu duro bay kula .talisay. Daniba tiri, Caasila irbaddii baa lagu duray. Ilmihii waa soo dhawaadeen kaarkiina cirka buu isku sii shareeray.

Caasila, allow mar ilmahaan iga soo gaar bay ugu taahaysay. Fool dhibkeed qofkii fooshay un baa og. Sababtaas baa malaha hooyo iyo aabbo loo simi waayey.

Fool iyo fudayd kala daa. Sidii aan soo niriba, Laga yaabaa in ay ku fiicnaan lahayd in nin walba hal mar uur yeesho haddana foosho. *"Geellow wax la waayey nin waalan baa u duda"* waa murti. Dhowr saacadood baa ka soo wareegtay tan iyo goortii Bukaan .eegta ama Isbitaalka la geeyay. Irbaddii lagu dhuftay awgeed, kaarkii waa ka kala yaraaday fooshiina waa sii karaartay.

Hoodo wanaag, ilmihii madaxii bay keeneen. Dhowr dhakhtar baa isugu yimid. Caanood dharkii dakhtarka oo kale baa loo geshay. Caasila, muraayad ilmuhu siday u soo baxayeen .ay ka daawanasay baa horteeda sare ku dhegganayd. Maqaskii iyo alaabadii kale u dhakhtarku uu baahan karey in uu wax ku ummuliyo kumbad bay ahaayeen. Kaaliyaha Caafimaad baa hadba mid la soo boodaysay. *"Haddii fooli timaaddo gudo qarsiinyo dhinte"* mar hore bay ahayd. Caasila way tolnayd. Guud ahaan, in yar baa u furnayd. Int kaadidu soo marto baa xoogaa weheshay. Bal tolmana xaggee nooga timid? Malaha, reer Fircoon in looga dayday baa la sheegaa. Uskunka reer Fircoon in ay geeska Afrika tahay dooddeedu waa soo ururaysaa.

Aaggaas in ay ka yimaadeen in badan ma diiddana hadda. Soomaali. Itoobiyaan iyo Eriteriyaan baa qoloba sheegataa, balse saddexdaas qudhooda baa hal uskun ka soo jeeda

Qolo walba dhaqankoodu la fiicanaa. Ogsoonow, waxaa qolo walba dhaqankeedu u wanaagsan yahay sida dhaqammada kale oo adduunka ka jira. In dhaqan kasta loo arko in uu sida kuwa kale u wacan yahay, un baa dad meel ay joogaanba heshiis ku noqon karaan. Dhaqankayga ayaa dhaqankaaga ka wanaagsan, aan dagaalno wax aan ahayn ma keento.
Haddana, dhaqan dad badani wanaag u wada arko amaba xumaan baa jira.

Caasila, cabaadkeeda baa karay. Allow mar i kala keen bay taagnayd. Dhakhtarku waa u sheegay in ay caadi u dhali kartey, balse Cambarka intii tolnayd in la jeexo ahaydaa. "*Ma hilbo talaa la artaa*" Xutaa Carrabey iskama oran. Daniba tiri, intii tolnayd buu dakhtarkii maqas ku gooyey. "Si fiican u doco, ku dar, mar hale hu dar, sidaas ku wad, fariid, ku celi, hu dar, mar kale hu celi, hal mar hu dar, hagaag, madaxii buu keenay, waa soo dhow yahay, wax yar baa haray" iwm baa dhakhtarku ku celcelinayey.

Ilmihii si wanaagsan bay u soo baxeen. "*Waa wiil*" baa dakhtarkii yiri. "*Maxaad u bixinaysaan*" buu haddana ku xijiyey? “Guure” baa Caanood yiri. "Adduunyada dhibkeeda iyo dheefteedaba ku soo dhawow" baa Guure lagu wada yiri.

Caanood aabbo ayuu noqday Caasila iyana hooyo. Reer Caanood waa lagu soo biiray. Boqor yar baa ku soo kordhay. Ilmo dhashay waa Boqor ama waa Boqorad kolba waxii ay rabaanba in loo yeelo ay tahay. Xudduntii baa Guure laga jaray. Caasila in door ah bay miiskii saarnayd. Guure xabkii baa laga tirtiray. Oohin buu ka wareegay. 'Malaha, meeshaydii igu celiya buu lahaa. Warba uma uusan hayn dunidaan uu ku soo biiray sida ay u dhib badan tahay, balse qolkii uu ka deggenaa caloosha Caasila, hor buu ugu yaraaday. Waqtigii uu soo bixi lahaa baa la gaaray. Amaaba waqtigii loogu talo galay in uu hooyadi caloosheeda ku jiro dhammaaday? Dhalmo ayaa taas marag ka furtay.

Guure markii uu soo baxayba, Caasilaa hore ayaa laga tusay. ILmo ayaa Caasila soo dhaaftay. "*Ma ninkaan buu ahaa qofkii sagaalka bilood iyo saddexda toddobaad calooshayda ku jirey,*" bay tiri. Dhammaan, yare waa la wada qoslay. Caasila, Caanood bay jalleecday. Jalleecadaasi laboba waa ahayd:.

1. Caanood, Guure aniga buu ilmo galeenkayga ku abuurmay, anaa ku wallacay ama xaraaray, sagaal bilood iyo saddex toddobaadna uurka ku siday, fooshay, raba in aan nuujiyo, wax qummanna kalama socotid isugeyn dhibtii aan uurkiisa ka soo maray.
2. Adigu aabbo un baad u tahay.

"Eebbihii ilmo galeenkayga Guure ku abuuroyow, Kii Guure calooshayda ku nabad yeelayow, Weynihii aan foosha igu dhibinow, Ilaahii Guure ifka nabad ku keenay hooyana iga dhigayow, Taliyihii Koonka iska lahaayow.

Waaqii Caanood nin iiga dhigay Guure na kala siiyayow, adaa mahad mudan" ma aysan oran, balse Caanood boy il kulul ku eegtay. "Markaan labo da'ood oo kale dhalo buu mid kale ila guursan doonaa" bay niyada iska tiri. Tolow, Guure haddii uu hadli karo muxuu oran lahaa? Waxa uu kari lahaa:

Bil iyo barkii dambeba meeshu waa igu yarayd. Anigu ma codsan in la i abuuro. Aabbo iyo Hooyo indinka ayaa jacayl isla sameeyey labadiinna dheecaan ayaana Eebbe iga abuuray. Meeshii aan ka soo baxay yare qandac bay ahayde dhaxantani maxay tahay? Marodan yar ee la igu duubay uma dhiganto meeshii aan ku jirey. Allaa! Amaan dib u laabtaa? Allaa! Goorma ayaan idin le'ekaan doonaa.

Guure siddeed rodol buu ahaa. Da'diisa waa uu ku weynaa. Cabbaar baa guure hooyadi haysay. Hooyo wanaagsanaa. Maasha qof walba yiri, "*Eebbow hooyaday ha*

*cadaabin."* War bal Bug. Haddii qof walba hooyadi janno la rabo, yaa la cadaabayaa? Maxaa loo yiraahdaa haweenku waa dhib badan yihiin? Ma rag keli ah baa sidaas dhaha? Ha halmaamin, hooyadaa wanaaggeeda iyo xumaanteedaba aabbahaa baa kaaga horreeyaye. Kolba, wax baa isu dheellitiran. Horta, Xaawo iyo Aadan baa xiniftu ka soo bilaabatay ma ahinoo? wax kastaba ha la sheego, haween iyo rag ma kala maarmaan nabad aan marna la dharsinna aalaaba kuma wada joogaan. Caasila ummul daryeel u baahan bay ahayd.

Ugu dambeyntii, Caasila iyo Caanood dhakhtarkii iyo Kaaliyeyaashii bay mahad u celiyeen. Tiradii dadkii koonka ku noolaa, hal baa ku darsamay. Tolow, immisa qof baa maalintaas dhalatay adduunka oo dhan marka la isu geeyo? Waa hubaal in aan qofna taas sugi karin. Labo beri kaddibna Caasila iyo wiilkeedii Bukaan-eegtii waa laga saaray. Guure Caanood Shabeel tiradii reerka waa uu kordhiyey. Curadkii reer Caanood buu noqday. Caasila iyo Caanood waa curteen.

Horta, Caanood in uu dhalay yaa hubey? Yaaba dan ka lahaa maad tiraahdid! Boqor aan warkiisa la diidi karin baa dhashaye. Guure dhowr bilood jir buu noqday. Alla, aabbihiis buu u eg yahay bay haweenkii kale ka bixi waayeen. Wax cusub ma aha in haweenku ilmuhu marka ay dhashaan, ay faallooyin badan ka bixiyaan. Ama ha u ekaado ama yuusan u ekaan, balse aabbihiis buu u egyahay ama u egtahay haweenku ma seegaan. Guure in ay Caasila ummushay hubaal bay ahayd. Nin reerka ku soo biiray sariir gaar ahna u baahan buu noqday. Mar hore buu noloshii reer Caanood wax ka beddelay.

Gurigii hore waa laga guurey. Mid ugu yaraan labo qol ah bay u guureen. Boqorku marka uu rabo buu iska seexan jirey marka uu damcana waa iska toosi jirey. Caasila waxaa lagu qabsaday hurdadii iyo telefoonkii badnaa. Allow

maxay tiri, “Naa heedhee, ii kaadi kii yaraa baa iga ooyayee.” Yaaba isgaaray. Bal sug marka ay labo gaaraan oo weliba aan wax qummani u dhexayn. Caasila, hooyo haddii ay noqotayna, gunuunuc iyo xagxagasho tolow ma deysay? "*Af labo daan lihi hadal ma daayo*" in la iska yiri ilama aha.

Caasila eedayn bay bilowday. Cibaado yooma masayr badan bay noqotay. Caanood aroortii sida uu u baxo, habeenkii buu soo laaban jirey. Weliba isaga oo daallan buu imaan jirey. Wax kasta oo kalaba yeelkood, balse markaas oo kale, muran lama jecla. Bal adigu, haween meel looga aar baxo keen! Haween lagama maarmi karo in ay gafaanna dad bay u yihiin. Dad in uusan marna qancin arrin hor loo waayey dheh. Haddii aan laga maarmin, meel looga aar bixi karo haween in ay jirto fili mayo sida ay yihiin in lagula noolaado mooyaane. Wallee, rag haween ka maarmi waa nabad aan marna la dharsinna kula noolaan waa. Ina Sarmaan carrogeddis in ay u baahan tahay bay dhowr maalmood ku celcelisay. Guure hooyadi geeddi baa galay.

Caasila dalkii ay joogtay, durba way nacday. Gaalkacyo ayey iyada oo aan Sucuudiga gu’ iyo bar joogin u hilowday. Hooyaday baan soo arkayaa wax aan ahayn baa laga waayey. Caanood ma jeclayn in xaaskiisu ka tagto, balse il kale uma furnayn. Hooyadeed “Naa wiilka i soo tusay” bay intaas hoos ka lahayd. Caanood in uu sida ay rabtey u yeelo, bay ula muuqatay. Dan bay ku noqotay in uu Caasila iyo Guure Soomaaliya u diro. Diyaarad buu Soomaaliya u saaray.

Ugu badnaan lix bilood in ay maqnaadaan bay isku ogaayeen. Ballantaas buu ku sagootiyey. Garoonkii diyaaradaha ee Jeddah buu ka dhoofiyey. Tolow, ma ka dal

jacaylaan bay ka ahayd mise hooyo jacayl? Mise ninka dhib bay ka ahayd? Nin baa laga sheegay *"Boowe bal adba"*. Hal habeen bay Xamar u hoyatay.

Gaalkacyo, bay Guure isla sii taagtay. Hooyadeed bay iyada oo kacsan Guure ula tagtay. Waa la isku bururay welibana la isku sii ooyey. Iyada oo gabar ah bay Gaalkacyo ka tagtay iyada oo hooyo ahna waa ku laabatay. Uurna waaba u weheshay. "Dhooftaye maxaad keentay?" hooyadeed ma seegin. Yaa reerka cagta u dhig yiraahda? Maxaa reer deggan habari rartay? Mid raran horta ma dejiyaa? Waa hubaal, balse iyaga oo deji isleh, armay inta badan sii raraan? Caasila iyada oo Gaalkacyo joogta bay xogta Ninkeeda cid kale Jeddah kala xiriiri jirtey.

Bil kasta Caanood war hor leh baa u imaanayey. Gacaliye, lacag soo dir buu u badnaa. Sharcigii ay sacuudiga ku joogtay baaba ka dhici gaaray. In ay soo laabato baa hadda dantii badday. Geeddi badanaa. Sharcigu soo kaa dhici mayo, naa maad meesha ka tagtid" bay habarteed ku tiri.

Haddii ay ogaan lahayd, in gabadheedu lix bilood ka badan joogi kartey, in aysan naa meesha ka tag tiraahdeen baa waa suure. Sharcigu yuusan kaa dhicin bay hor marisay ee odaygaagii aad ma aysan hor marin. Caasila waa ku khasbanayd in ay lix bilood gudahood ku soo laabato. Guure sow wehel uma baahnayn? Markii ay Soomaaliya u baxaysayba uur bay lahayd. Tolow, maxaa caloosha ku jira baa islaamo badan yiraahdeen. "Eebbe keli ah ka war haya" baa kuwo kalena war ugu celin jireen. 'Ina adeer, gaalo hadda ilmaha uurka ku jira wiil iyo gabar waxa ay yihiin waa kala sheegi kartaa baa la yiri' qaar baa oran jirey.

Badankood wax ma akhriyaan waxna ma qoraan, haddana war ma seego. Bal adigu taas ka warran. Caasila iyo Guure iyaga oo kistoo soo naaxay bay soo laabteen. Caasila goortii ay soo laabatay oo ay labo bilood jootayba, gabar bay ummushay.

Caanood magacyada afka carabiga ku abtirsada, waa uu nebcaa. Magacyada carruurtiisa ka garo. Deggan baa gabadhii loo baxshay. Da'dii labaad bay ahayd. Reerkii saddexan buu noqday. Labo haween ah iyo labo rag ah bay ahaayeen. Cod isle'eg haddii codayn timaaddo buu noqday. Caasila dhowrkii bilood ay Soomaaliya ku maqnayd, dhowr sheeko baa loo geeyey. Caanood in uu xaas kale yeeshay baa ku jirtey. Bal xaggee bay warka ka helaan? Yaa haweenka u warrama? Ka runtaa la garaye, ka beenta ah maxay ku falaan? Ma kuu dhab baa? Ka beenta ah bayba u jecel yihiin baaba la yiraahdaa.

Maxaa ka jirey eedayntaas? Ma aqaan, balse in haween war badan yahay amaba ay war-ku-nool yihiin, meel cidla ah lagama samayn. Horta, waa ku sidee! Haween iyo in ay niman ay hablo kale ku eedeeyaan xaggee u kala waddaa? Caanood in uusan xaas kale yeelan soo baxday, balse eedayntii Caasila intaas kuma harin. "Caanood, reerkaan sida aad ku waddo ku socon mayo" bay saq dhexe ku tiri.

"Caasila, abbaayo, goor la isla hadlo ma aha. Hawl baan berri leeyahay ee habeen dambe ha inoo ahaato haddii aad war haysid.

Caanood ma seexan karin, balse in uu isku dayo baa niyada uga jirtey. "Haddii aad war haysid ku lahaa. In ay war haysay goortii ay ku kicisay maad ka garatid. Warcelin intaas buu u heli lahaa. Isla markiiba wax buu soo garwaaqsaday. Hadalkii aabbihiis ku yiri markii ay Berbera u socdeen, buu soo garowsaday.

Caanood yaa meeshaan kaa xagtay weli lama oran, balse aroortii baa la kacshay waa ku dhegtay. Waxba wax baa ka darane, ma goor la iskacsho bay ahayd? Malaha, haween taas waa ka siman yihiin. Markii ay seexan waayaan, miyey nimanka ku kacaan? Caro kasta, ma nin baa sabab u ah? Haween badan baa sidaas qaba Amay qaar ka ciil qabaan sababtii haween looga

dhigay. Malaha, carada ay Eebbe u qabaan bay rag u haystaan? Eebbe ama naftooda kulay ku tahayna, ma dad baa cid ay la doodaan waaya. Haddana, Eebbe lab iyo dheddig ka uu yahay yaa hubaal u haya. Waa hubaal wadaaddada Soomaaliyeed in ay taas dagaal ka xigaan. "Waan kuu jeedaa oo reerkaan dan kama lihid. Haa, waa ogahay.

Sidaadii hore ma ahid. Aniga madaxayga ku cayaari meysid. Ina Sarmaan madaxeeda kubbad in aad ka dhigato baad rabtaa, soo ma aha? Maxaad i moodday? Garaadkayga maba tix celisid.
Wallee in aan ka qodnahay sida ay kula tahay.
"Caasila, waxaad ka hadlaysid garan mayo. Goortan oo kale ma la murmo." Afkii uu Xamar kala yimid waa ku sii yaraanayey. Niman waqooyi iyo gobollada dhexe iyo Bari ka soo jeeday buu ku xirnaa intii Sucuudiga joogay.

Caanood wax uusan awal la socon buu ogaaday. In hooyadiis aabbihiis dhibi jirtey buu ogaaday. Siduu ku ogaaday miyaad iga rabtaa? Shabeel xaggee waayo-aragnimada ka keenay? Kolba, in uusan ku dhalan waa hubaal. Xaggee kale! Ugu yaraan, bar xaaskiisa ama Caanood hooyadi buu ka keenay. Guud ahaan, inta badan, adiga iyo aabbahaa kee baa hooyadaa u aqoon roon? Allow, maxaa Shabeel, Caanood ku yiri, "Maandhow marka aad xaas yeelatid baad wax aan maanta ka hadlayo garan doontaa," buu Caanood ku yiri.

Bal aan eegno Caasila waxay tiraahdo.
"War aniga waxaas ha ii keenin. Reerkaaga in aad dhaqatid ma rabtid. Anaa sidaan isyeelay. Allow maxaa ninkaas ka fiirso la i yiri. Si xun inaad hablaha ula dhaqantaan aanaan dheg jalaq u siin mooyaane, mar hore baa la ii sheegay. Shalay haddii aan wax maqli lahaa, xaalkaygu maanta sidaan ma ahaadeen.

Wax u sheegi weyday hadalna deyn weyday. Bal taas oo kale, sidee looga aar baxaa? Caanood kolba hurdadii laga kici. Reerkiisii baaba loo gudbay. Cayda iyo hadalka xumi iyada dhib

lama ahayn. Isaga ayey tiqiine, bal may keligi wax ka sheegto? Maxay reerka dhan afka u marinaysay? Haween sidaas in ay u badan yihiin baa laga yaabaa. Haddana, kuwo odayga u daran, balse xigaalada aan u gudbin baa jira.

Adaa Caanood jeclaaday oo wiilal badan oo asaaggiis ah ka doortay. Yaa ku khasbay adaa jacayl ku waalayaye. Kolba, intaas iyo waxii la mid ah bay warcelin u heli lahayd. Caanood oo labo carruur ah loo hayey baa markii uu reerkiisa ku degi lahaa sidaas loo galay. Waxa uu yiri, "Baayo, bal jiifkii iga kicisaye, wax ii sheeg. Maxaa jira? Si deggan wax iigu sheeg bal."

Ragga qaarkood, marar bay carruur yihiin. Wax ii sheeg haddii aad tiri, hurdo dambe habeenkaas u samir. Si qabow wax iigu sheeg iyo xaawo caraysan maxaa isu keenay? Weliba, marka masayr ku jiro, ka sii daran. Hadalkii ay hadda tiri xoogaa kaddib haddii ku soo celi la yiraahdo, in aysan hal ka garan bay ugu dhowdahay.

Guud ahaan, aalaaba, qofku marka uu aad u caraysan yahay, waxa uu yiraahdo hadhow dib uma wada xusuusan karo. Bal nin walbow taas tijaabi. Bal aan aragno, in ay si yare deggan waxii ay isaga ka tabanaysay ugu sheegto iyo in kale. Iyada oo hadalku hadba ku marganayey bay tiri:

Waxa jira waad og tahay ee maxaad isla maahinaysaa?
Ma madaxayga baad rabtaa in aad ku cayaartid? Ku
cayaari meysid heedhee. Aniga i fali meysid.
Waan kaa shisheeyaa waana kaa sokeeyaa.
Wallee, dhegla' ayaa salag leh. Yaa! Weli imaba yaqaan.
Yaah! Caasila wanaaggeeda ayaa ka batay, yaah.

"Caasila, waqti la ciyaaro ma aha cayaarna anigu ma u jeedo. Wax aan garan kari i weyddii bal, anna haddii aan wax ka oran karo waan arki doonaa."

"Inaad i fashid baad rabtaa. Waxa jira waad og ta hay. Reerkaan dan iyo heello toona kama lihid, yaa. Ma in aan lagula

socon baad u qabtaa. Waa la ii soo warramaa. Dad baan leeyahay."

Bal arrintaas tolow, ha laga warramo. Waxna ha sheegin hadalna ha deyn. Reer Kismaayo iyaba sida ay uga xanaaqaan weertii Maxamed Siyaad Barre, "reer Kismaayo, run ha sheegina, beenna ha sheegina waxaad sheegtaanna ha waayina" sow maa xusuustaan? Wallee, Caanood dhib baa haystay. Wax bayba ka sharqamisay. 'Waa la ii soo warramaa iyo dad baan leeyahay' bay mar tiri. Shaydaan baa warrama cid kasta ha u warramee, malaha waa run. "Ha laguu soo warramee, maxaa laguu sheegay? "ii sheeg waxii laguu soo sheegay," baa Caanood yiri. Tolow, ma laga yaabaa in ay wax la taaban karo sheegi doonto? Waa suurogal, balse la arki doonee waxay tiraahdo.

Iyada baa qasnayd Caanood isna in ay qasto bay u dan lahayd. Yaa kuu soo warrama lama yiraahdo. Dood hor leh baa kugu furmaysa. Qof aad isleedahay waa kaa gar qaadan doonaa, in ii warran lagu yiraahdo bay ila tahay. War xun oo dhan Shaydaan in uu aad u wareejiyo sow lama socotid? Malaha, dadka ay sheegaysay Shaydaan ka mid buu ahaa? Shaydaan soo dadka kuma jiro.

"Warkaagu meel kasta buu yaal."

"Caasila, qof iska caraysan waxna hayn baa hadalkaagu ila yahay. Wax aan ka iraahdo ma kasaayi." Iyada oo cabbaar hadleysay haddii aad tiraahdo, waxii aad tiri waxba ka garan mayo, hadal hor leh baad u yeeratay. Hadalkaas oo kale haween mar kasta waa ku fallaar. Bal u fiirso waxa ay war ku celiso.

"Aniga qofba iima aragtid. Hadalkaygu nah ma leh. Iyaah! Ma saas baa? Inaanan waxba la socon baad ii qabtaa! Wax aan leeyahayba dhego uma haysid! Hadalkaygu waa kuu guraabbaas iyo gunuunuc. "Adaaba qoysanayee yaa kuu xiiraya" weeye hadalkayga. Yaah! Allaa! Anigaa iska ba'ay. Ka xunoo aad lugta isku xirateen, orod u tag war ha kugu soo dhuree."

Caanood salaaddii aroor buu tukaday. Siddeedda aroornimo baa shaqo laga rabey. Aalaaba, toddobada iyo bar buu guriga ka bixi jirey. Ugu badnaan labaatan daqiiqo buu shaqada ku tegi jirey markii uu gaari wato, markii uu koryeeriga raacana gooreyso ama saacad barkeed. Caanood, aroortaas, lixdii iyo bar buu sii baxay. 'Haa, tii kale baa la sii marayaa soo ma aha?" bay ka daba tiri.

Wayba ka sii xanaajisay. Maalintiisii sun bay mar hore ku durtay. Inay ugu talo gashay bay u badnayd. Amaysan laba socon waxii ay ka dabo tiri? "Xaawo kale baan kugu maqlay ee maxaa ka jira?" bal maxay toos ugu oran weyday markii ay waa la ii soo warramaa iyo belada kale ku haysay".

Sheeko yar oo aan hor u maqlay aan intaas ku lifaaqo. Markii Eebbe dhulka sameeyay buu dadna ku beeray. Dhulku dadka waa ku yaraa. Ilaah dadkiisii buu fartiin u soo diray. In dhulka loo weyneeyo baa dadkii la weyddiiyey. "Haa, haa, haa, Ilaahow noo weynee" bay iyaga oo gacmaha ruxaya yiraahdeen. Eebbe sidii ay ummadiisu ka codsatay buu yeelay oo dhulkii buu weyneeyey. Dadkii dhulkii weynaa ee Weyne ay ka codsadeen inuu u ballaarsho bay ku kala fagaageen.

Dhowr beri kaddib baa haddana dadkii la weyddiiyey ciriirigii Eebbe ka saaray in ay ku faraxsanaayeen iyo in kale. Bal saawee ama malee waxay ku warceliyeen. Intii badnayd baa tiri, "Sidii aan shalay ciriiriga ugu jirney baa naloo qaatey."

Dad waa kaas rag iyo haweenba. Xoolihii agoonta oo sida quraanka sheegayo buuraha, badda iwm ay ka baqeen in ay hayaan, yaa xilkoodii la wareegay oo yiri anaa haynaya? Sow dad ma ahayn? *"Oraahey nin si kuu dheh ninna si kale kuu qaadey"* baaba la yiriye xaggee ku halmaantay?

"Haween u samir ama ka samir" waa maahmaah tusaysa inaan haween la qancin karin. Caanood shaqadii maalinnimo waa u soo dhammaatay. Caasila weli masayr aan sal lahayn baa waalayey. Weli way caraysnayd. Nin baa xaas gunuunuc iyo eed

sheegad badan qabey. Guriga markii uu u soo socdo waa uu ka nixi jirey. Galabtii markii shaqodu u dhammaato, buu hortii guriga wici jirey. Xaaska buu la hadli jirey. Hadalkeeda buu si fiican u dhegeysan jirey. Haddii uu hadalkeedaas telefoonka ah ka garto in ay faraxsan tahay, hore buu guriga ka aadi jirey. Haddii uu ka garto in aysan faraxsanaynna, in uu daaho buu ku dadaali jirey.

Malaha, habaar ma dhaafo gurigaaga marka aad u soo socoto, ka nax. Caanood heerkaas waa gaaray, balse nin aad u guri jecel buu ahaa. Caasila haddii ay caraysan tahay iyo haddii kaleba guriga buu toos u imaan jirey markii uu shaqada ka soo baxo. In kasta oo uu qiyaasayay Caasila inay weli caraysnayd haddana toos buu gurigii u tegey.

Caanood cunto Allow kaa gee ahayd, baa miiskii loo saaray. Iyadu tiilka, wayba roonayd. Haweenku markii ay masayrsan yihiin, qaar baanba naftooda wax u cunin. Caanood carruurtii waxba kama dambeyn. Aad buu hurdo ugu baahnaa Caasilana carayba uga sii dhaqaaqday. Tiilka, iyadaaba rabtey in raalli ahow la yiraahdo.

Cabbaar kaddib bay iyana seexatay. Dhinacii Caanood u jeeday mooyaane kii kale bay u jeensatay. Horay bayba ka gama'day. Waa la isku riyooday. Sariir maran adiga oo jiifa markii aad riyooto waa mashaqo, balse habeenkaas hal sariir bay ku wada jiifeen. Nin iyo xaaski isu baahan islana jiifa waqti intee le'eg bay isu dudi karaan iyaga oo jacayl sameyn?

Kolba, habeenkaas kala maarmi waaye baa dhacday. Ciilqabe wiil la baxay baa habeenkaas calool galay. Labo carruur ah iyo uur talo cusleysay. Tolow, masayr ma istaagay? Iyooh! Maxaad isla khaafinaysaa? Kaas iyo istaag kala daa. Inay Caanood naag kale ku eedayso, nolol maalmeedkeedii bayba ka mid noqotay.

Hooyaan soo eegayaa baa mar kale la bilaabay. Ninkeedu lacag badnaayaa. Malaha, in uusan . waxba dhigan bay ula jeedday. Horta, xaas sidaas u fekertaa ma jirtaa? Mayadaba ka daa. Kuwo badan baa jira. Hablaha Soomaaliyeed aad baaba dhaqankaas loogu xataa. Si taas u dhiganta, Nimanka Soomaaliyeed qaarkood, marka ay xaasku ama xaasasku dhibaan, iyaga oo aan furin tii dhibtay bay mid kale guursadaan. Marka, waa suure hubaal xiga in haweenka qaarkood ku dadaalaan in ninku uusan isu geyn wax biilka ka badan.

Caanood labo carruur ah iyo hooyadood oo uur leh waa inuu mar kale dhoofiyaa "*Ma hilbo talaa la artaa*" sow arrin ma taagnayn. Haddaba, Caanood ma talo kaluu hayey? Inuu dhoofiyo talo dhaantaa markaas uma muuqan. Caasila iyo carruurtii buu mar kale dhoofiyey. "Ina adeer, abbaayo, walaalley, waan xaraaray. Hooyaday in aan arko mooyaane wax igama degaan. Aniga oo dhan baa qayirma. Allaa, Ilaahow, hooyo la'aan ha i dhigin. Carro-geddis waa loo baahan yahay. Ciiddii hooyo ayaan u xiisay. Marka aan uur yeesho, ninka oo dhan ii soo uraa. Isaga oo dhan baan nacaa miyirkuna iguma soo dego ilaa aan Gaalkacyo tago. Haddii aanan sidaas yeelin doolaalada maaro uga heli mayo ina Shabeel. Weerahaa iyo kuwo kale baa laga werin jirey kolka wax laga weyddiiyo geeddigeeda badan. Xaraar ama ha xaraarin, wallee, Caasila ma dhib yarayn.

Meeday gabadhii hooyadeed lahayd waa dhego nugushahay?
Meeday gabadhii raalliyo inay noqon doonto loo qabey?
Meeday gabadhii inay murwo muran yar noqon doonto loo haystay?
Meeday gabadhii indheergaradnimada Lagu tuhunsanaa?
Meeday gabadhii in ay af gaaban tahay loo qabey?
Meeday gabadhii iimaanka iyo xasilloonida lagu tuhunsanaa?
Meeday gabadhii in ay gaari tahay loo qabey. War bal sug. Tolow, inay baali ahayd iyo in kale ma waa uusan hortii iska eegin?

Hase ahaatee, baalinimada iyo gaarinimadu ma cid bay gaar ku yihiin? Guud haan, dunida dhan xannaanada carruurta iyo arrimaha guriga haweenka baa ku wanaagsan. Sidaas oo ay tahay bay haddana ku fiican yihiin.

Hoos kolka loo sii dego, dhaqammada waa sii kala xag jiraan. Dhaqanka Soomaalida, gaarinimada dhanka haweenka baa aad loogu riixaa. Ninka waxaa aalaaba laga rabaa in uu raashinka reerka soo shaqeeyo. Sidaas oo ay tahay, gaarinimada haweenka waxa ay u arkaan dhaqan iyaga laga rabo. Ma aha haddaba in ay dhab ahaan sidaas ku qoran tahay, balse dhaqankii hore bay arrintu ku xiran tahay.

Dad baa u arka in hawsha ninku tahay dagaal iyo xoog, hoggaamin iyo dood. Saddexdaas qodob iyo kuwo baa haweenka shabbo uga dhigay xannaanada carruurta iyo arrimaha guriga. Dawladaha muslimka ah, iyana haweenta waxa ay ku sheegtay nin barki waana la qabadsiiyey, meelaha qaarkoodna iyana waaba yeeleen.

Arrimahaas oo dhan kolka la isu keeno, haweentu haddii ay arrimaha guriga ku wanaagsanaan weydo iyada oo caafimaad qabta lixaadkeeduna u dhan yahay, marka baalinimo baa lagu rinjiyaa. Haddana, Soomaalidu gabdhahooda waa liidaan dadaalka ugu wanaagsanna iyaga baa laga rabaa.

Haddaba, "Meeday gabadhii in ay gaari tahay loo qabey" waxaa loola dhaqankaas haweenka xil ahaan lagu shabbeeyey. Hablaha ayaa ka dhugmo badan nimanka marka arrinta guur ku socoto.
Si kastaba ha ahaatee, eedda Caanood loo saarayo waa caashaq fiiro la'aan ku dhacay, oo bilici qaadday wiilka...

Guud haan, qofka jacaylka badan hayo aalaaba ma arko Cilladaha qofka uu jecel yahay. Qofka wanaagsan wax uu malab isku mariyo ma jiraan waana kalsooni. Balse qof og in uusan sumcad fiican lahayn, marka uu qof jeclaado dhaqan uusan lahayn buu iska doonaa. Wanaaggaas la iska doono durba waa dhammaadaa—oo qofku dhaqankii uu lahaa baa ku soo baxa.

Caasila haba dhib badnaato, balse Caanood kuma faraxsanayn in xaaskiisa iyo carruurtiisu ka tagaan. Durba wuu tebey. Balse, waxba kama qaban karin maadaama hadba hooyadeed Gaalkacyo uga dhawaaqay. Lacag uma baaqan oo isagaaba deyn lagu yeelan jirey. Shaydaankii (Telefoon) guriga deggenaa mar dhif ah oo Caasila Gaalkacyo ka soo wacdo buu galalow oran jirey. Lacagtii awal laga bixin jirey waa yaraatay. Caasila ha soo laabato wallee in galalowdaadu karin baa Caanood uurka iska oran jirey. *"Saan tagtay si walba mudan"* in dadku noole Rabbi wato yahay baa tilmaamaysaa.

Caasila waxa ay ku xanuunsatay Soomaaliya. Hortii, hooyadeed wadaaddo bay ka cuudisay. Bal wadaaddo cuudisow xaggee naga soo gashay. Nin karmeed xoogsanaya xeeladdiis uga har. Waxii laga cuudiyey caafimaad ma keenin. Caanood in uu Soomaaliya aado ahaydaa. Iyadii oo gubgub laga la daaley buu u tegey. Hore buu reerkii ka soo watay dhakhtarna hore ka geeyey. Xanuunkii Eebbe waa uga raayey. Labo bilood kaddibna Cartan oo Ciilqabe noqon doona bay dhashay. Kharashkii reerku waa sii batay. Afarran buu noqday.

Haween badan oo Caasila sheekooyin lahaayeen baa Sucuudiga ka dhoofay. Badankood Kanada bay ka dhul bilaabeen. Lacagtii Sucuudiga laga qaadan jirey iyana waa yaraatay—halka dalkii hooyana taliye baas looga kala cararay. Cagtayey i bixi baa ka dhacday. Yar iyo weynba, in dalka laga dalaabo baa bilaabatay.

Horraanttii, dhallinta baa firxad bilowday, weliba ardayda. Muddo kaddib lama kala harin. Haween iyo carruur baa ku

xigsaday kolkii xasilloonidii dalku sii xumaatay. Sidii loogu soo dhaweeyey qurbaha—gaar ahaan dalalka reer galbeedka waa baxday. Soo-dhaweyntii magacyo baa loo baxshay sida cayr, shab iwm.

Caasila waxa ay ka mid noqotay dadkii la soo wici jirey loogana warrami jirey soo-dhaweyntataas. Kanada meel la helay bay noqotay. Yaan lagaa badin bay Soomaali geeddi ku wada rartay. Qaxootinnimo sheego tab la mahadiyey bay noqotay. Canada si fiican bay soo dhaweysay Soomaalidii soo gashay. Dhallinta badankeed in ay shaqaysato bay door bideen.

Intaas Maraykanka oo Kanada ka weyn kana dhaqaalo badan lagama helin. Isaga baaba Soomaali badan ka soo yaacday. Naa adiga iyo carruurtu soo meesha ka soo taga baa dhegta looga soo afuufi jirey. Lacag ay iyadu madax ka tahay in la siin doonana waa lagu soo taabtay. Haa, haddii aad tiraahdo kula yaabi mayo haddii Rad Soomaali tahay. Mayana waa suurogal. Caanood waa inuu deyn galaa. Sodcaalkii Soomaaliya la aadi jirey, caano iyo nabad buu ahaa. Dhowr saacadood keliya baa loo socon jirey. Jeddah markii laga tago oo New York loo socdo, ugu yaraan, toban iyo kow saacadood oo aan joogsi lahayn bay ahayd. Jidka Kanada loo marayo waa iska caddaa.

Jidad badan oo Kanada Soomaalidu ku timid baa jira. Dhammaantood inaan halkaan ku wada qoro kuma talogelin mana wada aqaan. Jidkaan hoose, tusaale un baan u soo qaatay ee ma lihi soomaalida oo dhan baa jidkaas keliya ku timid. Xataa, New York dadkii ka soo baxay oo Kanada u socdey, kuma aysan wada khasbanayn inay Baafalo (Buffalo) ama Balaatisbaarg (Plattsburg) maraan, balse markii Toronto ama Montreal (Montreal) laga hadlayo dhanka Niyuu Yoorkna (New York) laga galo, labadaan jid baa ugu marid badnaa.

Buffalo (Baafalo): waa magaalo weyn kana tirsan gobolka Niyuu Yoork ee dalka maraykanka. .Toronto waa magaalo weyn

kana tirsan gobolka Ontario ee dalka Kanada. Fort Erie waa soohdin ka mid ah soohdimaha Niyuu Yoork (New York) iyo Ontario. Montreal waa magaalada ugu weyn gobolka Quebec ee dalka Kanada, qaybta dadka Faransiiska ku hadlaa deggan yihiin. Plattsburg waa magaalo buffalo ka yar kana
tirsan gobolka Niyuu Yoork ahna soohdin ka mid ah soohdimaha New York iyo Quebec, Plattsburg.

Forti Erie iyo Balaatisbaarg labadaba waxaa ku yaal waaxo sodcaal ee labada dalba. Birriga markii aad ku socoto, waxaad ku khasban tahay in aad waaxda sodcaalka ee dalkaas aad sii istaagto. Qolo walba way iska kaa hubinaysaa inta aadan dalkooda gelin.

**Jeddah→ New York→ Buffalo → Fort Erie→** {Toronto, Ottawa, Montreal, Vancouver, Calgary iyo meelo kale) baa loo sii kala faalalay.

Jidku mid laga habaabayo ma ahayn oo sidaas aan horey u soo sheegay baa loola socdey.

## Kanada iyo Caasila

Si kastaba ha ahaatee, Caasila, carruurtii iyo Caanood, gegida dayuuradaha ee caalamiga ah, JFK ee New York ku taal bay ka soo degeen. Soomaali badan baa New York degganayd. Soomaali waa isneceb tahay been dheh. Dhaqankoodu waa hodan. Martisoor waa sed gaar u ah. Si kasta oo ay u dagaalsan yihiin, labadii isku meel degtaa, iyaga ayaa dadka isu jecel, weliba markii ay marti gelin noqoto ka sii wanaagsan.

Reer Caanood, gegida diyaaradaha ee caalamiga ah ee New York, Jfk baa laga soo qaaday. Qorshahooda labo beri ka badan in ay New York u hoydaan kuma jirin. Maraykan uma muuqan Caasila umana aysan socon. Meesha ay u socotey waa tiqiin. Koryeeri bay New York ka raaceen. Maxaad sheeko u

daalaysaa, Caasila, carruurtii, iyo Caanood Buffalo kow bay u ahayd. Baafalo kuma aysan hakan.

Tagsi bay horey ka qaateen goortii koryeerigii dhigay. Xudduudda bay u sii gudbeen gaar ahaan waaxda sodcaalka ee dawladda Kanada. Qofka waaxda sodcaalka ee Kanada joogay amaba immigration examiner waxii loo sheegi lahaa hor baa la isugu soo duway. Telefoonnadii badnaa ee Caasila Toronto looga soo diri jirey weliba ammința xun intii ay Jeddah joogtay, baa war oo dhan loogu sheegay.

Qabiilkayga baa Siyaad barre gaar u neceb yahay, dad badan buu naga laayey iwm dheh baa lagu yiri. Marba hal ama labo qabiil baa sheekada qaxootigu ku socotey. Intii aan dagaalka sokeeye qarxan, hadba kii markaas Siyaad gumaadayey, baad ahayd. Cidna summadi kuma ool. Kanada meel la helay bay noqotay. Waa rune Kanada yaa iyaga ka xigay? Qaar badan baan weli sidaas u arkin. Kolba, meelaha loo yaacay iyada baa doorashada koowaad ahayd. Caasila iyo carruurtii ammintaas dawladda Kanada bay magan u haayeen Caanoodna Baafalo buu ku haray. Hadba meeshii reerkiisa iyo dawladda Kanada xaalkoodu kala marayey, baa telefoon loogu soo sheegayey.

Caanood ma rabin inuu isdhiibo. In uu laabto oo ugu yaraan uu sannad kale Sucuudiga ka soo shaqeeyo buu rabey. Talada reerku awalba sidaas bay ahayd. Caasila iyo carruurtii Fort Erie baa tagsigii geeyey qiyaastii toban daqiiqo kaddib markii Koryeerigii dhigay. Warqado tiro badan baa iyadii iyo carruurtii laga buuxshay. Magacyadii, da'dii iyo goortii mid walba dhashay, meeshii ay ku dhasheen iyo waxii kale oo la hal maalay baa warqadihii laga buuxshay. Ugu yaraan shan saacadood bay waaxdii sodcaalka ee Kanada joogeen. Habeenkii xigayba Caasila iyo carruurteedii Toronto bay u hoydeen. Caanood, Caasila iyo carruurtii in ay gudbeen waa loo sheegay isna markiiba New York buu ku laabtay, toddobaad kaddibna Jeddah ayuu ku laabtay.

Haweenkii Caasila telefoonka ku soo waali jirey, isla markiiba waa ogaadeen in ay timid. Allow yaa Caanood u sheega in Shaydaan (Telefoon) Weyne oo weliba si fudud lagu soo .gashado uu rag mar hore guryahoodii ka saaray. Caasila iyo carruurtii guri baa loo helay telefoonna waa loo soo geshay. Sheekadii Kanada tiil oo dhan baa loo dhiibay. Inay hooyo keliya tahay baa warqadaha ugu tiil. Dhoqso badanaa, xafiiskii dawladda hoose qaybta arrimaha bulshada (social services) baa horey laga geeyey.

War bal sug fatan kale ayaa dhacaye! Caasila hooyadeed aaway? Bal meel ay soo martay sheeg? Toronto iyada oo dhex taagan baa la arkay. Wallee, bilaash kuma imaan. Iyada iyo Caasila waa iska war qabeen. Bal kaalay adigu Caasila iyo hooyadeed kala reeb. Caasila ayaa soo hormartay. Ballantu in ay sidaas ahayd uga baq.

Amaa Sarmaan Wardheere (Caasila aabbaheed) iska soo diray? In Sarmaan iska soo diray waa suurogal; weliba aad oo weyn bay suurogal u tahay. Sarmaan, qurbe xiiso uma qabin. Soomaaliya in uusan meelna u dhaafin buu goostay. Talo ma seegin. War ha isku imaan yaan 911 kaa meel waaline baa lagu oran lahaa haddii hadalhayn Kanada ah laga maqli lahaa. Tolow, Shabeel isna xaggee ku dambeeyay? Liibaan Eebbe ayuu joogey. Dalkii buu ku haray. Xaas labaad buu yeeshay. Caanood hooyadina bahdii weynayd bay noqotay. Noloshaas bay ku qanacsanayd, balse Caasila meel ayaa u hillaacaysay.

Geeddigii Kanada ayey ku furtay. Caasila xaafiiskii arrimaha bulshada, maxay kala kuluntay? Tolow, yaa lagu aaddiyey? Naag Kaariin la yiraahdo baa lagu aaddiyey. Caasila afka Ingiliishka waxba qumman kama aqoon, balse haddii ay dayato way iska jajabsan jirtey. Kaariin weligeed ma guursan waxna ma dhalin. Aad bay u jeclayd in ay wax dhasho, balse uma suurogelin in ay carruur yeelato. Kaariin hooyadeed iyo aabbaheed habeenkii

ay calool gashay, baa isugu dambeysay. Guur way jeclaan lahayd, balse weli nasiib uma yeelan inay la kulanto nin guur ula yimaada.

Iyadu si kastaba ha ku soo kortee, xaafiiska Dawladda hoose qaybta arrimaha bulshada (social services) bay markaas u shaqeynaysay. Si wanaagsan bay Caasila isu barteen. Caasila in aysan hal sano ninkeedii arag bay Kaariin u sheegtay. Been badanaa, bil ka hor buuba Baafalo ku keenaye.

Xaas aan hal sano ninkeedii arag umaba ekayn. Kaariin iyo Caasila way isasii barteen. Dhowr nin oo saaxiibbo ah in ay leedahay bay Caasila u sheegtay. Labadii hablood waa isku sii durkeen si fiicanna way isu sii barteen. Gurigii TV iyo Fiidiyow (makiinad TVga lagu xiro oo cajladaha filimka ah lagu daawado) baa la soo dhigay. Dhowr jeer bay Kaariin cajlado (filim) soo kireysay qaarna soo gadday oo ay guriga Caasila ku wada daawadeen. Kaariin iyo Caasila waaba isu deegaan dhawaayeen. Saaxiibtinimadii waa sii korortay. Heer Sabti iyo Axad kasta ay cajlado wada daawadaan bay gaartay. *"Nin maqanow geed ku qari."*

Dhinacii la rabo ha loo jeedshee, Caasila il baa u baxday. Hooyooyin badan oo iyada Toronto uga soo horreeyey bay ka hor ilbaxday. Filimmada qaarkood in aan loo oggolayn in carruurtu daawadaan, Kaariin baa Caasila ku adkaysay, sidaas awgeed, goortii carruurtu seexdaan bay filimmada qaarkood daawan jireen. Caasila nimankii Kaariin saaxiib badeed ahaa magacyadoodii waa la kala baray.

Haddii Caasila qof la talin lahaa waxa uu ku oran lahaa:
Naa hoy Caasiloy cagaha dhig yaa ku yiraahda. Naa hoy, Kaariin kuuma furi doontee yeysan kuu rarin yaa ku yiraahda.
Naa hoy ....

Sheeko haween iyo hoos baa loo degey. "Caasila, weligaa Saaxiibkaa ima aadan tusine maxaa jira!" baa Kaariin tiri.
"Ninkaygii miyaad sheegaysaa?"

"Ninkaagii in uu maqan yahay waan ogahay ee saaxiibkaa baan sheegayaa. Nin waa iska socod badan yahay. Gabdho saaxiibbo ah waad leedahay, balse niman saaxiibbo ah weli kuguma arag. Waad leedahaye waad iga qarinaysaa. Saas soo ma aha?

Kaariin, Caasila in ay sii guda gasho bay rabtey. Caasila dhaqankeedii iyo diinteedii toona midna wax lagama weyddiin. Meel kore bay uga bilowday. Caasila in ay dhaqanka cusub xiisaynaysay, bay dareentay. Kaariin in ay Caasila iyo waxii la halmaala dhaqankaan cusub oo kii ay la yimaadeen ka duwan geliso, hawl mar kasta ay rabtey in ay bilaash marka hore ku baahiso bay ahayd.

"Niman aan aqaan waa jiraan, balse saaxiib maxaad uga jeeddaa? Hooyaan ahay carruurna waan leeyahy.

"Kaa yeeli mayo, taas. Hooyo nolol ma leh miyaa lagu yiri? In aad filim aaddo baad u baahan tahay. In aad qososho baad u baahan tahay. Inta ninkaagii kuu İmaanayo nin saaxiib ah baad u baahan tahay. Nolol baad u baahan tahay. Haddii aadan taas hor u ogeyn, ogsoonow hadda.

Qosol yar bay ku dhufatay. Haddana xoogaa bay aammustay. Ninkaygii Ilaahay ha ii keeno. Wax aan kuu sheego ma aqaan. Carruurtaydu wax bay kala garanayaan. Aabbahood nimaan ahayn ma arki karaan. Naa iga tag nin kale meel aan geeyo ma hayee.

"Wax aan u maleynayaa saaxiibkaa waa fool xun yahay? Waad qarinaysaa. Iska halmaan dhaqankii aad Soomaaliya kala timid. Halkaan cidna far kuma saari karto. Saaxiib kumeelgaar ah baad u baahan tahay. Kii and nacdo toos baad ugu sheegaysaa İn aadan ka helin. Cagaha buu wax deyayaa. Kanada konton şano ka hor, haweenku cod xoog leh ma lahayn. Hadda cod xoog leh bay leeyihiin.

Kaariin intii ay rabtay in ay Caasila u sheegto keli ah bay u sheegtay. Caasila qudheedu İntii ay rabtay in ay maqasho keli ah baa loo sheegay. Bal hadda si fiican ugu fiirso. Kaariin in hooyadeed soo korsatay way u sheegtay, balse siday u jeclaan lahayd İn aabbaheed iyo hooyadeed soo wada korsan lahaayeen, Caasila uma aysan wada sheegin. Sida ay u nebcayd qofkii aabbo iyo hooyo soo wada korsadeen, uma aysan sheegin. Furniinkii in uu Kanada xad dhaaf noqday, uma aysan sheegin. Diin in la sheegto asii aan lagu dhaqmin, uma aysan sheegin. Dad jirran oo carruurta xada fuulana İn ay jiraan, uma aysan sheegin. Ha qirato ama yeysan qiran, gaalo in ay dhaqan kasta oo kale mar kasta dagaal kula jirto, uma aysan sheegin. Niman badan oo Kanada ku dhashay in ay waddamo qalaad oo Aasiyada fog ka mid yihiin ay u hablo doontaan si ay haween xaasnimo oggol u helaan, uma aysan sheegin.

Waxaa jirta hadal tilmaamaya sida dida la isugu daydo. Soomaalidu waxa ay tiraahdaa: Deriskaa mar ku diin ama la yaab, mar ku dayo oo sida ay u dhaqmaan adna u dhaqan—halka ugu dambaynta aadba ka darnaato oo aad dhaafto.

Bulsho haddii qalelaase galo, in badan baa sharciga iyo xeerarkaba gacmaha ku qaata sida Soomaaliya ka dhacdayba. Tusaale. Kolkii Soomaalidu koonka intiisa kale u kala firxatay inta dalkeeda isku laysay, dhaqammo badan oo ay ka mid noqdeen bay siyaalo kala duwan u qaateen. Soomaali baa sida niman reer galbeed Aasiyada fog hablo u doontay. Tolow, taasna yaa looga dayday? Amay laga barey laga badi noqotaa?

Si kastaba ha ahaatee, Caasila, dhaqankii Kanada baa wax looga sii sheegay. Ugu yaraan, shantii carruur ah oo Kanada ku dhalatay, ugu yaraan mid ka mid ah in uusan aabbihi aqoon bay u badan tahay. Inta soo hartay qaarkoodna in ay meher la'aan ku dhasheen, Kaariin uma sheegin Caasila.

Haweenka Soomaaliyeedba ciil bay u qabeen nimankooda. Diinta Islaamku waxa ay dhiirri gelisaa guursiga. Ilaa afar guursada haddii sinnaan ku wada dhaqi kartaan bay leedahay, balse qiil bay nimanku ka dhigtaan in ay dhowr xaas yeeshaan iyaga oo aan sinnaanba eegin. Caasila oo hablahaas caraysan ka mid ahayd baa Kaariin dareentay in ay dhankaas ka hamminaysay. Waxa ay tiri:

Adduunka nin baa qasay. Haween hadda waa soo jeensadeen. Haddii haween talin lahaa, adduunka dagaal kama dhaceen. Kanada nin in uu mar kasta sida uu rabo kuugu taliyo ma aha. Halkaan, hooyo in ay reerka u taliso waa caadi. Wacal wax la yiraahdaa ma jiraan. Ilmahaagu waa ilmahaagii. Mid walba aabbo ayuu leeyahay. Uur haddii aadan adigu rabin, ma yeelan kartid. Mararka uu kugu fakadaan waa la iska soo ridaa. Xeerka dalka baa oggol.

Caasila waa loo bilaabay. Wax badan oo ay rabtay baa loo sheegay. Baahi badan baa u haysay odaygeedii. Hooyadeed baa carruurta u haysay. Uurka bay iskala hadashay. Waxa ay iskula walaacday:

Ma Caanood baa hadda haween la'! Yaa isaga kala ballamay in uu hal ka badan guursado. Haddii uu imaan waayey ma loo say la'aanayaa! Afrika iyo lala-guursigeedii sow Eebbe igama keenin. Caanood halkaanna ma in uu iigu taliyaa. Yaa isga kala ballamay in uu mar kasta taliyo. Aniga uur in uu soo baxo baa ii daran. Gaalkacyo, isaga oo aan i qabin sow tuu ila dheeli jirey. Tan baanba uur haddii uu yimaado aan la igu ceebinayn. Kaahiye miyuu isba i qabey!

Caasila mar hore isla dooddday. Waxyaalo badan bay in ay la toosan yihiin istustay. Diintii bay faro gelisay. Ciil hore baa ku soo maaxday. Maan ahaan bay isu qancisay. Ha halmaamin in qof kasta uu labo qof yahay. Marka aad adiga oo keligaa ah oo meel maraya aad isla hadlaysid, yaad la hadlaysaa. Mararka qaarkood, adiga iyo naftaadu dooddu heerka ay ka gaarto ma aragtay?

Caasila1 iyo Caasila2 waa doodeen. Caasila2 dhankii Casila2 baa loo liicay. Dhaqankii iyo diintii ay Soomaaliya kala timid, lagu dhalay, lagu soo korshay—oo abkeed iyo isirkeedba qarniyaalka ku soo dhaqmayeen fasax bay u dirtay. Fasaxaasi intii uu ku ekaa lama aqoon. Haween badan oo Soomaaliyeed iyo kuwo dalal kale ka yimid baa dhankaas cagaar dheeraad ahi uga muuqday. Sida soo socotada xaal noqon doono wax badan laga ma hammin. Dadku ma garan karo waxa dhici, balse saadaal baa la qaataa waxaana lagu dadaalaa in wax san la sameeyo.

Kaariin waxa ay sii wadday kicintii Caasila. Mar kale bay tiri, "Aniga hooyaday baa i soo korsatay. Aabbo iyo hooyo hal habeen bay kulmeen dib dambena isuma arag. Maanta qof baan ahay aayo leh noloshana ku raaaxaysta. Adigu carruur kugu filan."

Arrimo haween baa loo sii degay. Haween, meel ay dunida ka joogaanba waa isku dhaqan. Niman bay aalaaba ka hadlaan. Raggu qudhiisu haween buu ka hadlaa. Sheekadii waa sii ballaaratay. Inta badan, Caasila dhegeyste bay ahayd. Kaariin in dhego la hayo bay aragtay. Waxa ay tiri, "Ninkaaga jeclow oo taas ceeb kuma jirto, balse inta uu imaanayo sidatan kuma jiri kartid. Nolol baad u baahan tahay. Sida aad u qayirantay day. Halkani waa Kanada. Qofna raashin la'aan ma noolaan karo. Sida aad cunto ugu baahan baad isna nin ugu baahan tahay. Ma u malaynaysaa in odaygaagu uusan hablo arkayn inta uu kaa maqan yahay?"

Caasila oo kolkaas jaraha loo hayey baa tiri, "Garan mayo. Waa laga yaabaa in uu mid kale guursado. Nimankayagu afar baa u bannaan in ay guursadaan."

"Adna immisa nin baa kuu bannaan? Maad guursatid adna?"

"hal keli ah baa ii bannaan. Idinku ma hal ka badan baad guursan kartaan?"

"Qudhayadu, guur marka ay timaaddo, waa hal balse ninkuna hal ka badan ma guursan karo."

"Haddana, guurku khasab ma aha, oo ninka aad saaxiibtaan oo aad isla noolaataan muddo, warqad khasab ma aha. Noloshu nin uma xirna."

Caasila meeshii laga hayey baa Kaariin taabatay. Waa soo dabacday. Ha halmaamin Caasila2 baa dooddii ku badisaye. Meeshii ay wax ka bilaabi lahayd bay rabtey. Kaahiye in uu soo galay iyo in uu weli Maraykanka jiro war uma hayn, balse in uu Maraykanka joogey waa ay la socotey. Ina Sarmaan, Kaariin qof ka naxaya bay u aragtay. Haddii lala talin lahaa, waxaa lagu oran lahaa:

Naa hoy tartiibso Kaariin Cumar Samatar ku lama dhigan jirine.

Naa hoy tartiibso Kaariin Gaalkacyo kaama keenine.

Naa hoy tartiibso Kaariin saddex carruur ah kaama dhaline.

Naa hoy tartiibso markii aad xanuunsatay oo wadaaddada lagaa cuudshey kuma soo doonin dhakhtarna kuma geyne.

Naa hoy tartiibso diin iyo dhaqan baad leedahaye.

Naa hoy tartiibso yaan lagu dhaqan rogine.

Naa hoy tartiibso in kasta oo rag diinta iyo dhaqankaba ku tuntaan, anna waan ku tumanayaa xal wanaagsan ma ahee.

Naa hoy ka fiirso Kaariin xaawadii oday iyo carruur leh bay neceb tahaye.

Naa hoy ka fiirso Kaariin nolol dhalanteed ah yeysan ku geline.

Naa hoy ka fiirso talada ninkaagii oo aad dhibaysa tan iyo barashadii weli waa ku jecel yahay.

Naa hoy ka fiirso Caanood xaaskiisa iyo carruurtiisa baa wax walba u ahe.

Caasila waxa ay tilmaantay dhaqanka Soomaalida gogoldhaaf ka jiro, balse uu yar yahay ceebna yahay. Iyada oo arrintaas wax ka ifinaysay una jeedday xaggee wax la bilaabaa bay tiri, "Kaariin, annaga dhaqankayagu waa sidaas oo xoogaa waa xayiran yahay, Soomaaliduna waa war badan tahay."

"Saaxiibtaa baan ahay.

Igu kalsoonow sidanna isu dhaan. Hurdada ka toos. Kanada baad joogtaa." Caasila jilbaha bay soo dhigatay. Waxa ay tiri, "Si aan wax yeelo garan mayo. Adiga baan sirta kugu qarsadaa Wax aan ku maahmaahnaa *hadal haddii hal qof og yahay, jinni baa sheega haddii labo og tahayna, midkood.*

Haddii nin kale la igu maqlo waan ceeboobayaa waana la i takoorayaa. Labo isdhaamana ma aha." Kaariin baa kolkaas tri, "Takoorayaa! tokoorka aad sheegaysaa waa maxay? Meeshaani carradii haween lagu maammuli jirey ma aha. Sidaas qofkii kuu dhugta aniga ii soo sheeg haddii kale 911 garaac. Isla goortaba, askar baa kuu imaanaysa."

Kaariin reerkaas waa rartay, balse meeshii ay ku furtay aan eegno. Ilama aha in ay berrin doog leh ku furtay. Caasila in ay wehel nin ah yeelatana waa lagula taliyey, 911 in ay garaacdana waa loo sheegay.

Horta, habeenkii sidaas lagu yiri, kii ku xigay, Caasila waxaa Loo waday magaalada. Casho ayaa la soo siiyey meel lagu ciyaaro, heeso iyo muusig lagu dhegaystana waa la geeyey. Niman ay kala dooratay baa habeenkaas la baray. Mid bay durba telefoon isweydaarsadeen Caasila. Xiriir baa bilowday. In uu guriga soo waco caadi bay noqotay. Carruurta waa dhakhtarkii baa loogu sheegi jirey. Markii carruurtu seexdaan in uu Cajladihii wax ka fiirsado buu bilaabay.

Caasila waaba sii dallacday. Dhakhtarkii bay u tagtay. Waa ay isasoo xirtay si aysan uur u yeelan. Sidaas baa la wacnaatay oo ay go'aansatay. Hawlahaas oo dhan Kaariin baa la habaynaysay.
Ugu badnaan lix bilood, baa nin la oran jirey Jaarles la waday.
Wallee, dhaqan kala duwan! Caasila iyo gaalkii waa iskeeni waayeen! Maxay kuugu taallaa, Caasila tagtaye! Iyada kumeelgaar bay ka ahayd, balse "waxaad barataa waa baaskaa la iskama oran.

Ninkaas waqtigiisii waa dhammaaday. Nin Soomaali ah oo aan hadal badnayn sirna hayn kara, aan guur rabin gaabsina aan ka

xishoon bay Caasila u baahnayd. Haweeneydii ama ninkii aan weeso dhowranayn, qofkaas oo kale waa jecel yahay.
Ninka noocaas ah warkiis in la raadsho ahaydaa.

Waa inta Kanada la joogo, labadaas oo kale in la isla helo, telefoon sow ma sahlin. Shaydaan shaqo fiican baa u soo baxday, balse shaqada uu markaas hayey tii uu Sucuudiga ku qaban jirey way ka duwanayd. Caasila Markii ay Sucuudiga deggenayd, Soomaali keli ah bay wici ama soo wici jirtey. Dhowr Telefoon oo la isku xirxiro oo dhowr qof iyaga oo aan isla joogin hal mar—iyaga oo qaarkood laba socon ku wada hadasho, ma jirin waqtigaas.
"Caanood xaggee buu tagaa? Saaxiibkiis ma nin hablaha shabiyaa? Hadalhays haween ma ka maqasheen?' iyo wax la mid ah midna ma ahayn waxii Shaydaan Kanada qaban jirey."

Telefoon adeegsigiis heer baa laga gaaray. Tolow, Kaariin, Caasila in ay ruun doog leh ku furto ma rabtey? Caasila qudheedu, xawlli xoog leh bay ku socotey. Kaariin hawshii waaba lagala wareegay. "Laga barey laga badi" bay noqotay. Caasila la taliye weyn bay haween soomaaliyeed u noqotay. Kuwo nimankoodu joogaan baa ka buuxay kuwa ay la talin jirtey. 911 in la garaaco iyo in "meeshaan Kanada ayaa la yiraahdaa" lagu hal qabsado, waxyaalaha ugu horreeyey oo ay la taliye ku ahaan jirtey bay mid ahaayeen.

Horta, yaa loo tashanayey? Ma cid kalaa jirta? Aalaaba, haween waxay u tashadaan rag baa u badan. . Nin baa loo tashanayey. Haween Soomaaliyeedna waxii ay u tashadaan nin Soomaaliyeed baa u badan. In kasta oo Caasila ay xoogaa hooyooyin badan oo Soomaaliyeed ka hor martay, haddana qaar baa iyada labo geeddi ka sii horreeyey.

Telefoonno la isku xirxiro oo ugu yaraan saddex qof hal mar ku wada hadasho hawl cusub oo markaas gun iyo caar bixisay bay ahayd. Hawshaas gaar ahaaneed

ee telefoon isku xirxiridda ahaa, haweenka baa aad ugu xeel dheeraa, haddana weli Kanada waa ka socotaa. Haddii laguu sheegi lahaa wax bayba ahaan lahayd. Mararka qaarkood, hal qof in aad la hadlayso baad u qabtaa ugu yaraanna qof kale waa ku dhegeysanayaa. Lagu weyddiisan mayo ee adiga oon war u hayn baa laguu tashanayaa.

Guud ahaan, dunida dhan, mar kasta nimanku waa socod badan yihiin—halka dadna kolka uu raashin iyo caafimaad helo uu raadsho wehel haween. Isla sidaas, haweenka oo marka nimanku socdaalaan ilaalinta carruurta ku soo hara inta badanna socodkaba la badiyo, iyana waxa ay u baahdaan wehel nin. Taasi waxa si caadi ah u jirtaa in wehelka haween ama nin uu mar kasta taagan yahay.

Caasila waxa ay ku dhacday baahidaas waxaana loo tusay una aragtay in aan Caanood loo xayirnaananyn. Caanood marka uu telefoon soo diraba, wax yar sug baa la oran jirey kolkaasna qolyaha kale baa la kala diri jirey. Haddana, marar badan baa carruurta iyo soddohda ka qaban jireen. Hadalkii Caasila waa isbeddeley. Erayo iyo weero uusan ku ogeyn oo cusub baa marba marka ka dambeeya Caasila dhankeeda uga soo biirayey.

Markii uu waa xaaskaagiiye yare canaanso isyiraahdo, ama uu wax weyddiiyaba, weerooyin koob-kooban baa loogu warcelin jirey, sida: Halkaan Kanadaa la yiraahdaa. Kanada waxba kalama socotid. Kanada xaalkeedu tii aad tiqiin ma aha. Meeshaani meel haween lagu maammulo ma aha iwm.

Haba dhib badnaatee, Caanood xaaskiisu weli waa la fiicnayd. Weli waa uu jeclaa. Marna isma oran Xaawo kale guurso, haddana xaas kale in uu yeesho, in ay

u furan tahay waa la socdey. Oday reerkiisa u maqan buu ahaa. Kanada belada laga sheegayey wax ka maqal, balse isagu Caasila waa uu ku kalsoonaa. In ay masayr badan tahay waa uu ogaa, balse heerka ay gaartay isma oran way gaari doontaa. Waxaa la oran lahaa, weli wax baa kuu dhimmane, bal orod oo reerkaagii u tag.

Guud ahaan, Kanada la wada yimid. Nin walbow xeeshaa iyo xirfaddaa baa ka dhacday. Dadkii dhowr qaybood buu u kala jabay. Sidaan soo socota in ay u kala qaybsameen baa durba soo baxay sida:

1. Wadaaddo
2. Ambad iyo
3. Dhextaal.

Caasila iyadu dhankee raaci doontaa? Horta, in aan ogaanno qayb walba meesha ay taagan tahay iyo sababta ay meeshaas u taagan tahay sow ma aha? Wadaadnimo dad badan baa door biday. Dad badan baa qaba in wadaaddo badani diinta dantooda ugu jiraan.

Si wanaagsan bay u fekereen. Dadka qaarki in ay dhumayaan bay arkeen iyana ballanqaad ma haysan. Dadkaas ambanaya in qaarkood ku darmado, suurogal eber ah ma aha. Sidaas awgeed, masaajidka in ay ku xirmaan dan bay u arkeen. Haweenku, markii hore qayb weyn bay ka qaateen isbahaysigaas. Guurku dhankaas buu u batay.

Waa suurogal in haween badan u hagoogteen in la guursado. Talo xun maba ahayn. Badanaaba, TV guryahooda ma yaal warna ma seego. Gurigayga Tv dhigi mayo, anna meelahaas kale baan ku soo daawan, baa dhaqan u ahaa. Rag badan baaba laga yaabaa in ay qabeen, ama ay weli qabaan xataa in aan xaasaskoodu labada af ee dalkaan looga hadlo, aysan midna baran. Adlee waaye, kolba reerkaaga cidina kuuma dhaanto e'.

Dhinaca kale, rag badan oo haween u doodi jirey, oo dibedda loo tuuraynа waa buuxeen. 911 cidna kama nabad gelin, balse wadaaddadu dhextaal bay dhaamee. Kanada waa gado badan tahaye nin walbow xeeshaa iyo xirfaddaa arrin xun maba ahayn. Shaydaan weynee (Telefoon) guryaha wadaaddada kama dhawaaqi jirin kamana maqnayn. Wadaad qudhiisu telefoon waa ka maarmi waayey.

Dhanka dhaqnaanta, dhextaal wadaaddada bay ku xigeen. Telefoon iyo TV labaduba waa u yaalleen. Qaabkii iyo awooddii nimanku Soomaaliya ku lahaayeen bay qaar wateen. Toos isuma dhiibin si durugsanna ugama soo degin sidii hore. Haweenka dhextaal xoogaa bay sii durkeen. Nimanka ay ka arkaan in ay awood tirsanayeen looma daahi jirin. 911 baa loo garaaci jirey haddii lagu arko ninnimo ay sheeganayaa.

Ambad waa qolo ha la rooro run moodday. War hoy gaabso, xornimadu faro badane baa dhowr jeer lagu yiri. Ambad weligiba waa jirey ee arrimo badan oo ay ku habsaamaan baan Soomaaliya ka jirin. Qaad baa ugu cuslaa waxyaalihii Soomaaliya lagu habsaami jirey. Kooxdaas iyaba bawladda iyo sheekada ku jirtey—oo aan nolol maalmeedka wax ka badan u halgami jirin baa xuddun u ah. Ambad aan weli sii eegno.

Waddan xor ah baad joogtaa, baa Ambad isyiri. Soo in marka hore dheguhu u daloolaan ma aha! Garaadkayga ayaa igu filan buu ku warceliyey. Ilbaxnimo buu si xun u bilaabay. Aqoon ma kororsan wax walba oo xunna qaar baa bilaabay. Qaarkood meel xun oo aysan ka soo laaban karin baa ilbaxnimadii geysay. Tartiibso baa laga kari waayey. Duulkaasi waa dhumay. Nin ambaday ka soo qaad. Qudhiisaba wax uguma yaal. Meel uu seexdo in uusan lahayn bay u badan tahay.

Qaar baan weli dareemin in ay dhunsan yihiin, Arrin Weyne watey u daa. Kuwo kale baan wax dacaameen haddii

aan qaar amban. Nin dhibkiis ku kale dheeftiis iska dheh. In kasta oo rag u badnaa, lab iyo haween ma kala laha ee ha moogaan.
Belo dhexda ayaa barta. Dhextaal meel loogu hagaago ma leedahay?

Waa ta ugu badan, saddexdooda. Kiilal badan bay galaan. Labada dhanba oo kaleba way geli karaan. Hadba weji bay yeeshaan. weli isma dhiibin sida wadaaddadana hal meel oo go'an ma wada istaagin, balse dadka 911 ka meel waayey bay u badan yihiin. Caasila oo kale oo awalba gabar shiddo ahayd habar shiddona in ay dhashay laga yaabo, isla markaasna 911 haweenka la taliye u ahaa baa ka mid ahaa.

In kasta oo qof isagii la taagan muslim baan ahay aadan gaal ku sheegi karin, haddana dhextaal qaarkood, wadaaddada qaarkood waa u gaalo. Dhextaal waa meesha loo badan yahay. Adigu usha xaska ku dhufo dheh, wax aadan fileynba in ay ka soo baxaan baa laga yaabaaye. Qaar qolada ambatay bay ka daba dhow yihiin. Kuwo caan ku ah tumashada in aysan cidna u haybaysan baa ka buuxa. Haweenku waxa u badan yihiin kuwa yiraahda Soomaaliya haweenka waa lagu duudsiyi jirey baa u daran. Haween-u-dood badankoodu, Dhextaal bay ka tirsan yihiin.

911 haween-u-dood baa ku xeel dheer, balse qaboobaha aad looma adeegsado, Sababta ay arrintaasi ku dhacdaana Shaydaanka la isku warsado baan ka dhex heli doonnaa. Islaan awalba 911 sida loo adeegsado u ciil cuntay, baa nin isku taataabtay. War hoy, muhu mihii ma aha. Tolow, reer Caanood xaggee lagu furay?

Caasila, iyadu saddexdaas kee bay ku jirtey. Ambad intee u jirtey? Weli la isma gaarin. "Nimaan kuu furi doonin yuusan kuu rarin' Caasila waa iska indho saabtay. Kaariin, Caasila rartay

umase furin. 'Laga baray laga badi' bay noqotay. Bal Telefoon sida uu wax u ba'sho ama u qaso aan aragno.

Galalow! galalow! Telefoon baa soo dhacay. Caasila ayaa la soo wacay. Halow. "Naa maxaad sheegtay waa cibaado 'e?" "Naa maxaa lagaaga war waayey? Maxaad qarsanaysaa? Yaad hoosta ku haysataa?"
"Naa heedhee, cidna hoosta kuma haystee, adaanba islahaa wax ha kula raadisee. Irmaan waraabsigu waa maxay? Yaa sidaas isku ogaa?" Cibaado baa israacisay.

"Naa aniga warkaas ha ii keenin, naagtaadan niman meel aad kala geyso weyday. Bal qaar dhankayga u soo tilmaan. Yaan irmaan waraabshaa? Ma Dayaxo baad igu hafaysaa?" Intaasuba war warsheeko bay ahayd. In niman lagu shushubto iyo inta sheekada wadaagta baa laga sharqamiyey. Hoos baa loo sii dhacay waxayna tiri, "Naa iga tag. Sida ay isu khaafiso day. Xaggaaga baa wax lagu sheegayey ee sidee wax u jiraan. Nimanka aad kala shabinaysid uma wada baahnide qaar xaggayga u soo didi. Xaawo belo in aad tahay waa la ii sheegay." Mid kale oo saaxiibtood ahayd baa la xantay. Cibaado waxa ay tiri:
Naa Dayaxo inay uur leedahay ma og tahay? Adigu maxaad haysaa? Anigu ayaamahaan wax fiican ma hayee. Caman jiilaal midba mid buu bidaa.' baa la yiri. Naa iga tag sidaad ii haysato ma ahiye. Caasila iyada oo weyddiimo badan in ay warceliso laga sugayey bay tiri:
Abbaayo, mid baa igu ag wareegaya kamana helo. Kaas haddii aad wax ku falayso waan kuu barayaa. Naa waa mid aan la wadi karin ee kaas oo kale ma ka heshaa? Naa hoy, geeduhu kolba agab ma lahee ha la isla socdo. Odaygaagii sow ma maqna sow ma maqna? Haddii wadaad la waayey ma say la'aanayaa. Allow aysan belo san weyn ama baynax ah nagu dhalin.

Cibaado waxa ay jawaab ku celisay:
Naa ma war badan yahay ka aad ii soo diri rabto? Naa maxay u deysatay uurka? Naa yaa rinshay? Ba'ayeey! Naa heedhee

anaaba hadda isu baqaya. Hadda baan u dacwoonayaa odagayga mana aqaan si aan isu qaban doonno. Kolba waa keenayaa.

Caasila baa iyana tiri, "Ma aqaan belo qabaha, maxaadse il uga faashanaysaa, Kanada baadba joogtaaye? Amxaarkii in uu uurka leeyahay baan u maleynayaa. Naa iska keen intii ay xagga ku dili lahaayeen."

Cibaado iyo Caasila xaasas laga maqan yahay bay ahaayeen—halka Dayaxo ay timid iyada oo garoob ah loona qabey in aysan waxba dhali karin. In la tunto oo niman aan loo kala aabboyeelin isku lama aysan yaabi jirey. Heshiis bay dhaqankaas ku ahaayeen. Hawsha tumashada iyo niman arrimahood hadba meesha ay marayso, toos bay uga wada xiriiri jireen. Shaydaanku aad buu iyaga warka ugu fududayn jirey. Soomaali iyo Itoobiyaan wax qumman lama kala doorsiin jirin. Labadaas qolo ragga aan ahayn qudhooda, laga ma caagganayn.

Caasila oo ka baqaysay in warkeedu fido oo dad badan arrimaheeda wax ka ogaadaan baa tiri:

Allaa, Cibaado carradu inay igu gubato miyaad rabtaa? Mid aar badnayn baa ila jooga, balse ina adeer, in uu mar kasta i helo buu rabaa. Ma dhasho dambe la oran mayo meel ay ku korsan kartana way joogtaa. Ceeb Al-laha asturo, wallee, tan ceebteedu goor ay soo baxdaba waa soo bixin.

Cibaado oo tilmaamaysay in war belo sii weriso baa markaas tiri, "Caasila, ina adeer, war cidina ma hayn karto, balse haddii uu warka badsho, telefoonka baa la beddelayaa markii uu gurigaaga soo garaacana laga ma furo. Naa labaatan jir aan guur kaa rabin gaar u deggan aan raadinno."

Caasila arrintaas waxa ay ka tiri, "Cibaado, baayo labaatan jir walba sidaad u qabto ma aha."

"Caasila, horta meesha aad joogto ma taqaan? Eebbow adaa naga keenay guri baaskii adiga oo weli dhaqmaad ah ay midda kale naga dul keeni jireen. U maleyn mayo in aan taas dib bambe ugu laabanayo."

"Cibaado, wallee, belo ayaa war sheegta waa run. Naasaa waxaas kuu sheegay? Naa kaas mar hore baan eryey. Guriga baanba ka Saari waayey. Suuqa bartankiisa haddii uu igu arko, abbaaye in uu i dhunkado ama hab i siiyo buu rabaa."

Deegaan ahaan, Cibaado iyo Caasila labaatan kiiloomitir bay isu jireen. Shaydaankii (telefoon) baa sidaas isu gaarsiiyey. Wadaaddadu markii ay TV in ay guryahooda soo dhigtaan diideen; ma go'aan xumayn, waayo kuwa Cibaado tiri Eebbe ayey leeyihiin, nimanka Soomaaliyeed oo Kanada gaar ahaan Toronto seeg-seeggan ku noqday bay ahaayeen.

Haween baa uur yeeshay ilmihiina deystay. Qaar gaalo bay xiiseeyaan. Nimanka qudhoodu badda haweenka waa kula jiraan, balse haweenku dhowr geeddi bay raggii ka hormareen. Caro hore baa ku jirtey. Haddana, haweenku dhaqanka Kanada bay il si gaar ah iyaga ugu danaynaysa ka heleen bishiina si aan habboonayn bay u adeegsadeen.

Waraysigii Caasila iyo Cibaado weli waa socdaa. Cibaado, Allaa, adaaba war haya. Amxaarku kuweenna sidee ka yahay? Ilaah baa og inaan adiga iyo Kinsi ba jeclahay. Dalkaan si wacan baad ula qabsadeen.

"Cibaado, abbaayo, haddii uusan beladaas cabbayn, hawsha uu qarsoodi ka dhigi lahaa, naagana uusan igu dhex wadeen cidna kuma doorsadeen. Wallaahi, waa nin wanaagsan. Ma ku baraa? Horta, Kinsi immisa carruur ah bay haysataa? Kolba, gabar waan ku hubaaye abbooyaalow maxay kale oo ay leedahay?"

"Caasila, ma gaal baan isu qaawin karaa? Ma qurux badan yahay? Afar in ay leedahay waan hubaa. Naa gabadheedu

waa naag weyn. Toban iyo lix in ay jirto baan filayaa. Naa mar hore baa naaskeedu gacan-buuxis gaaray. Waa la wada shukaansadaa.

"Cibaado, Kaariinna ballan baan la lahaaye war xiiso lehna waad ii waddaaye, ma aqaan sidaan wax yeelo. Naa naagta gaalo ma iyada baa gaalka ku bartay? Naa heedhee iyadu ma waysan guur rabin?"

"Naa Cibaado marar baan in uu i dilo ka biqi jirey. Dhowr jeer buuba dhedhemi i jiri. Ma khamraan kabban karaa! Iyada ayaan isla soconnay markaan belo qabaha bartay. Kaariin guur diyaar uma aha. Hadba ninkii ay rabto bay la seexataa. Nin in uu maammulo ma rabto."

"Caasila, Eebbow goblan ha naga dhigin. Wallee nin fiican ciddii haysata waa hoodo badan tahay."

"Waa runtaa Cibaado, balse waa haddii uu sodcaal deynayo, guur badan joojinayo kuuna arkayo qof la siman.'

"Caasila, wiilasheenna intaas laga heli mayo. Allaa! Iyana Kanada bay ku hoogeen saa 911 baa ka dhergaye. Naa heedhee, xiriirka lala yeelanayo nimanka qalaad waa kashifaad. Abbaayoy Soomaali gurigaaga goo gelaya haddii la arko, ma walaalkaa baa? Ma ninkaagii baa? Mise waa mid aad isqarsataan. Gaal gurigaaga soo gelaya ama adiga oo la socda haddii la arko, war tii si fiican bay u qooshatay baa lagu oranayaa."

"Naa iga tag Soomaaliduna waa war badan tahay. Naa heedhee, dhinac noo fayow ma laha."

Haddana Cibaado baa warbixin kooban Caasila siisay. Cibaado markii ay soo wacday, carruur bay qado u karsanaysay. Waxii karsamayey waa gubteen. Sheekadii Caasila iyo Cibaado xiiso ay sii yeelatay. Arrimo badan baa laga sii wada hadlay.

Galalow! Galalow! galalow! Telefoon kale baa soo dhacay Caasilana waa ay dhegeysanaysay. Goortii uu galalowdii joojin waayey bay iyada oo caraysan, "Gibre

iska warran?" "Waa fiican ee telefoonka maxaad u beddeshay? Waa la i nacay sow ma aha? Anigu kuma nicin." "In yar ii kaadi Gibre." Hakad bay gelisay. "Caasila, ku jir ee dhegeyso bes." "Boowe, qaraabo baa ii timid mana doonayn in aan cid badan la xiriiro inta ay joogaan." "Hadda arrimuhu waa fiican sow ma aha? Sabtida haddii aan is-aragno ka warran?"

In kaas cagta laga wareegsado baa qorshuhu ahaa. Sidaas awgeed, waxa ay tiri, "Gibre, sabtida waan buuxaa, oo xigaaladiina weli waa joogtaa."

"Cibaado, gartay, immisa beri ayey kula joogi doontaa xigaaladu? "Waan cibaado oo waad I nacday ee gabar kale igu wareeji."

"Saacad kaddib igu soo celi Gibre."

"Hayeh."

Haween waa dhib badan yihiin lagamana maarmee bilic muuqata in loo raacana rag badan baa ku sirmay. Caasila kuma faraxsanayn in ay hadba nin la tumato. Amxaarkii Caasila waa ka helay, balse bil kaddib in ay ka beddelato bay goosatay. Waa uu dareemay. Kolkaas buu ku yiri, "Igama aadan helin. Runta ii sheeg. Nin baan ahay. Waxii aad ii sheegto waan kaa qaadanayaa."

Caasila waxa ay goostay in ay arrinta daaha ka qaaddo. Waxay ay tiri:

Runta baan kuu sheegayaa. Ninkaygii baa imaanaya, sidaas awgeedna baddaas waan ka baxay. Waan ka xumahay.
Si kale oo aan gacan kugu siin karo haddii ay jirto ii sheeg. Haddii aad hablaha Soomaalida ka heshid, laga yaabaa in aan wax ka qaban karo arrintaas."

"Haba yaraadee, waqti wanaagsan baan wade qaadannay, haddana aroos wacan," Gibre baa sidaas ku

shubay. Cibaado iyo Caasila waxaa u soo haray in ay helaan niman lagu qanci karo oo joogto ah inta odayaashoodii imaanayaa.

Guri carruuri joogto waa noqon waayey meel inta badan lagu bulsheeyo. Hoteel la tago isna waa noqon waayey rug asturan mar kasta. Haddana, arrin in laga waantoobo la rabey ma ahayn. Waxaa kale oo suuqa galay in rag iyo haweenba dad xanuunka Aydhiska u dhinteen. Haddiiba qof u dhintay, nuxnux mooyaane cidna hubanti ma hayn.

Dhan kalena, Caasila waxa ay tuhuntay in Caanood warar badan loo geeyey iyana diyaar bay u ahayd in ay wax sii daboosho karaankeed. Hawshii ay ku jirtey in ay ka laabato qorshaha uguma jirin, balse waxaa soo kartay hadba nin hor leh ayaamo la bulshee. Saamaha Eebbe ayaa wata, dan kastaba ha ka lahaadee. Toddobaad bay go'aansatay bal in horta Caanood guriga ka helo marka uu soo waco. Raad gadasho iyo fiiro qof la isku hallayn bay sidaas u yeeshay. Waxaa kale oo ay xargaha u jaraysay niman warkeeda isku wareejiyey oo midba ma soo wacay.

### Kulankii Caasila iyo Kaahiye

Waxa ay ahayd goor fiid ah. Carruurteeda iyo hooyadeed baa la joogay. Carruurtii kol ay sariiraha fuuleen bay ahayd. Telefoon baa soo dhacay. Inta qabatay bay qolkeeda xaggiisa ula dhaqaaqday—iyada oo halow u raacisay. "Asalaamu calaykun," baa lagu yiri. Maankeeda baa u sheegay in uu cod ay maqli jirtey yahay, balse hubanti sugan ma ahayn. Haddana Caasila wadnaha baa xoogaa ruxmay.

Iyada oo weli si wanaagsan u soocamin codkii bay tiri, "Wa calaykun Asalaamu." Waa kuma ma aysan oran ee waa sugtay bal waxa qofka oo cod nin ahaa intaas ku xijiyo. "Baaye, Caasila adiga iyo carruurtu sidee tihiin waa gartay codkaaga in kasta oo aan tilmaan ku socday e?"

"Weli isuma aadan kay sheegin in kasta oo qudhaydu codku xusuus igu dhaliyey."
"Adiga baa i nacay ee anigu weligay xogtaada waa la socdey—halka aragti Gaalkacyo noo ahayd."

Caasila oo u qaadan weyday in Kaahiye Toronto la joogo baa kolkaas tiri, "Horta, codku ninka aan mooday ma yahay inta aan war iga bixin."
"Marba aan sheegay in Gaalkacyo aragti ahaan isugu keen dambaysay, aqoonsi badan kuuma dhimmana."
"Codka tuhun iigama jiro, haddana afkaaga in aan ka maqlo baan jeclaan lahaa."
"Baayo, Kaahiye haddii aad ii garatay, waa isagii."
"Wadnahayga baa ruxmaya ee maxaa war lagaaga waayey?"
"Nin la nacay baan ahaa ee adigu maxaad ii soo raadin weyday?"

"In kasta oo calaf aan xal loo heli karin, dhanka nicidda, qof baa Alla iga dhigay oo si baan xaal uga dhiibi doonaaye, ma ii ladan tahay?"
"Xaggee deggen tahay aan idin soo salaamee haddii ay suure tahay?"

In kasta oo xogo badan uu soo uruursaday, tiilka waxa uu sii hubinayey in Caanood maqan yahay. Iyada oo u garatay tirada reerka wax laga weyddiiyey bay tiri, "Hooyo keligeed carruurta la gaddoonta baan ahay sheekana aragti kooban kuma dhammaysan karnee aan ballan dhiganno abboowe, hooyo baa carruurta iga caawisee."

Kaahiye aad buu u farxay. Xusuuso hore baa ku soo dhacay. In uu wadaad ahaa durba maankiisa waa ka baxday. Haddana waxaa laga dhawaajiyey in xog warran yar aan wax ugu ool. Caanood in uusan joogin iyana waa loo hor marshay. Toboneeye dabshid baa aragti ahaan la kala maqnaa.

Kaahiye warkiisa waxaa noogu dambeysay maalintii koowaad oo Caanood Gaalkacyo ka dhoofayey. Waxa ahayd

habeenkii soo socdey barqadiisii hore—oo ahayd in Caanood iyo Caasila ay ku cidlaystaan gurigoodii. Hooyadeed galabtii bay u baxaysay tuulo. Habeenkii Caanood iyo aabbohiis ay Burco u hoydeen, Kaahiye waxa uu la seexday Caasila. Aad buu ciil ugu qabey. Caanood in ay ka dooratay buu ku eedeeyey. Si kasta oo loo wada hadlay, Kaahiye waxa uu ku qancay tumasho. Sucuudiga intii ay xaaska ku ahayd, dhowr jeer bay telefoon ku wada hadleen, balse aragti kale isuma yeelan.

Si kastaba ha ahaatee, kolba la kulmay, la ballamay buu u sheegay in uusan weli deegaan u gaar ah yeelan in meel bilic leh laga cunteeya baa lagu heshiiyey. In meeshii wax joogeen markii nolol ahaan isugu dambeysay baa arrin lagu guddoonshay. Kaahiye waxa uu daaha ka qaaday in uu wadaad noqday war in uu baxana ay facshar noqon doonto. Iyana maadaama hooyo ninkeedii maqan yahay ahayd, nin ay ku qanacsan tahay afkana biyo uga buuxaan awal bay goobaysay. Waxa ay noqdeen jacayl kala dhumay oo dib isu helay.

Caanood isma oran Kaahiye baa reerka kuu haya. Weligaaba wadaad noqo, Caanood marna, weligiis ma aammineen Kaahiye. Sidee u aamminaa xinif hoose oo waqti hore soo jirtey baaba Caanood iyo Kaahiye ka dhexeysaye. Wadaadka uu rabo ha noqdo. Kaahiye, reer Caanood buu ka mid noqday. Wadaadkii reerka buu qarsoodi ku ahaa. Carruurtu isma tusin oo ma aysan aqoon mar dhif buu imaan jirey.

Caasila kurbo baa ka hartay. Gaal bay saaxiib la tahay, xal bay u heshay. Hawl Hor leh bayba intaas ku sii dartay. Caasila waa hogoogatay. Wayba sii dallacday. Gabar wadaad ah baa loo arkay. Cashar baan soo qaadanayey bay Caanood ku oran jirtey. Kaahiye, dadka badankiisu wadaad wanaagsan bay u haysteen.

Awal, "halkaanu waa Kanada. Kanada waxba kalama socotid. Hawshu sidaad moodday ma aha. Carruurtan adigu halkaas baad ka joogtaaye maxaad ka og tahay? Talo haween

halkaan waa ka door iwm" baa Caanood lagu oran jirey markii uu damco inuu talo u soo jeedsho.

Haddana, intii hore waxaa lagu sii daray in saacado tilmaaman oo Sabti iyo Axad ah kitaab raacdo. Magaca Kaahiye in la soo qaado marna kuma dhicin. Muddo dhexe oo uu xigaaladii

Caasila kala bartay baa Caanood ogaaday in Kaahiye uu Caasila mar xiriir la lahaan jirey. Balse, kolba uusan warkiisa dib dambe u maqal, sheekooyinkii dhallinyaronimada meel buu ku alxamay. Shiikh Kaahiye waa kii maalintii u horreysay oo aad Gaalkacyo ka baxaysay Sucuudigana aad u dhoofaysay Caasila la socdey.

Kolba, 911 baa kaa dambeeyee iska imow bal in laguu ma dhaamo in carruurtaada aragto lana joogto inta aad karayso. Xaal si kastaba ha ahaadee, hagoogo oo wadaad ha laguu aqoonsado, sax iyo qalad waxii ay rabaan ha ahaadeene, waxaad adigu rabto samee, arrin gabar wadaad wanaagsan ahi samayn kartey ma ahayn, balse Caasila iyo Kaahiye iyaba wadaaddo ayey isku sheegayeen. Fal aad u xun bay dhexda uga jireen welibana sidaan wax u dhaceen looma wada sheegin. "*Ummul iyo Waayeel sida ay wax u og yihiin wax uma sheegaan*" malaha waa run. Horta, 911 la baran ogaa! Haweenka Soomaaliyeed ma hor baa loo soo ciilay oo hadda bay aarsi ku jiraan?

Fatantani ma Kanada bay gaar ku tahay mise Yurubna way ka jirtaa? Nin aan waxyeello geysan gurigiisa ka saar xaggee ka timid? Kaaga daranoo, daannada qofka geysta mid aan ahayn baa aalaaba Dhibtu ku dhacdaa. Nimanka Soomaalida qaarkood, guur aysan u Baahnayn bay caro ay xaasaskooda u qaadaan u galaan—waana soo sheegnay in ay gabdhahooda liidaan. Haddaba, xumaanta aad ku samayso qofka dad kuugu xiga—waa xaaskaaga e' in aysan mar kuu imaanayn haba ka yaabin. In aad adigu isu hilaadiso ma ahine, ciqaabta kugu dhacda waxa lagaaga jaro ma hubtid.

Markii la daabacay soosaarkii 1aad ee dhiganaha, aad buu Soomaalida qurbaha gashay u gaaray. Aniga oo boorso xayn

Sandareerto ah baan galay makhaayad Soomaali leedahay. Waa Toronto. Haweeney iyo nin baa makhaayadda wada maammulayey. Gabadhii baan hortii tusay. Markii ay akhriday "Qaska ma qurbahaa keenay mise waa qoonsimaad hore" bay iyada oo aan igu soo celin illeyn anaa u dhiibaye tiri, "Waa qoonsimaad Hore." Anigu dood uma socon ee dantaydu waxa ay ahayd in hal ama labo buug la iga gato. Daniba tiriye, lama murmin ee yare waa aan ka tartiibsaday.

Meel walba waxaa jooga Xaawo xun iyo Xudur) xun. Haddana, gafka aad samayso mid ka sii xun baa jira. Sagaashamaadkii, sheekada Toronto, iyo guud ahaan Kanada ee is-hardigii ka dhex dhacay dhaqanka Soomaalida iyo ka Kanada, amaba reer galbeedka waxa uu noqday 'war hoy ragow, intaad Toronto joogto, is-ilaali.' Waxaa baxday maahmaah cusub oo la yiraahdo: *Toronto ka guur ama ha guursan*. Qaarna waxa ay ku dareen: Kas haween oo Kanada yimid kii aad ku ogeyd ma aha. Waayahaas, niman badan oo diidey in il laga faashado iyo kuwo iyagu dhibta la yimidba 911 baa ka dhergay.

Nin aad bilo keli ah ismoogayn baad maalinta dambe arkaysay. Kolkaas baa oranaysaa "war telefoonkii waa iga dhumaye mar kale ii qor." Markaas buu oran jirey, "War kaas ha iga soo wicin 911 baa la iiga saarayey."

Nin aan jaal ahayn jirney bay xaaskii murmeen. Kolkaas bay ku tiri, "Allow yaa gabdhaha bariiska la cun ku yiraahda." "Aniga ii sheeg marka ay 911 kaa gaarto waaba sii baxayaaye," buu yiri. "Xaaji intaasi waa fududahay ee xabsi baan kuu dirayaa haddii aad warka badisid." "Haddii aan gacmahayga laabto ka warran." "Inta boolis waco baan haddana ilmo iska keenayaa," bay hadalkii ku xirtay. Magaalo Toronto xoogaa u jirta buu deggenaa. Labo beri kaddib buu Toronto aaday waxaana ku xigtay in uu Minneapolis (USA) ka soo wacay.

Waa 1995 ee magaalooyinka Kitchener ee Ontario, Toronto Ontario iyo Minneapolis USA.

Erayo niman kaftan ahaan isugu aaddiyeen oo la yiraahdo war hoy gaabso. Sidatan baa loo dhigay:

War hoy ragow, qudhaadu gaabso yaa ku yiraahda.
Xaal sidii hore ma ahee, gaabso yaa ku yiraahda.
Hoygu hoygaagii maahee, gaabso yac ku yiraahda.
Meeshaani woo bilisqooqaanniye; gaabso yaa ku yiraahda.
Haween kii aad hu ogeyd maahee, gaabso yaa ku yiraahda.
Kolba, hadda, waa ay qooqan yihiin qoolna way wataane, gaabso yaa ku yiraahda..
War hoy Toronto, talo xumo haween oo tabo badan baa taallee gaabso yaa ku yiraahda.
War Tuugo kula taal kaama tab weydee, gaabso yaa ku yiraahda. War hoy talo xun oo Toronto taal tafo haween bay hu jirtaaye, gaabso yaa ku yiraahda.

Iyaga oo tilmaamayey "Qaska ma Qurbahaa keenay Mise waa Qoonsimaad hore" bay *war hoy* sii ballaarsheen.

War hoy haweenku aarsasho bay ku jiraane, gaabso yaa ku yiraahda.
War hoy "Tag ama joog" adaa hadda ku jiree, gaabso yaa hu yiraahda.
War hoy guurka Toronto gad buu la soo baxaye, gaabso yaa ku yiraahda.
War hoy garnaq geed hoosti ma joogtee, gaabso yaa hu yiraahda.
Gaddac-u-taal baa geed laga galo la' yahaye, gaabso, yaa ku yiraahda.
War hoy waa guri goor xun-ciya oo waa gado badane gaabso yaa ku yiraahda.
War hoy kan eri kaasna keen baa socotee, gaabso yaa hu yiraahda.
War hoy haddii aadan guurayn, gaabso yaa ku yiraahda.
War hoy sidii Faarax Gololley Soomaalida mar Ida taliyey baan kuula taline dhegeyso.

Haddaba, Faarax Gololley murtida uu ka tegey waa tuma? Maammulkii askarta oo ee xukunka Soomaaliya la wareegay 1969. Buu dhowr dabshid dhaqankiisa u fiirsanayey. Waxa uu ogaaday in uu rabo in uu xukunka ku

haysanayo sida uu dan bido. Faarax isaga oo Soomaalida la talinayey buu yiri:

- Afkaaga xiro,
- Afweyne raac ama
- Afgooye aad (xabsi dheer isu diyaari)..

Haddaba, 1986-2000, Kanada, sheekada dhaqanka qoyska Soomaaliyeed waxa ay u badnayd:

- Fiirada yaree il ha lagaa faashadee,
- Foojignow furintii aad mari lahayd sii fiirso ama
- Fadhi kuuma yaale fag dheh..

**Fiirada yaree il ha lagaa faashadee**: Waa in aad noqotaa biyo-ma-daadshaan aan eegin waxa ay qasanayso. Xal ma noqon karto in isna uu qaso waxa ay qasayso. Haddana, ma r kasta qof baa raba in uu wax qaso kolka uu arko xaaskiisa oo wax qasaysay ka dhiidhiya—dhanka kalena waa la mid. Waa koonkan iyo kadeedkiisa e', marka dan la leeyahay haddii carruurta lagaaga tago, ama xoogaa baan soo wareegayaa, aysan oggolayn in aad telefoonkeeda qabato, amaba carruurtu qabtaan, waa suure in faraha lagaa qaado muddo.

**Foojignow furintii aad mari lahayd sii fiirso**: Haddii aadan noqon karin mid aan ka diirin qaska xaaskaagu ku jirto, isla markaasna ay dhab kaa tahay in aad carruurta koriso, balse aad aragto in aan odaynimo masuul ah laguu arkayn, marka halkii aad aadi lahayd sii eego. Haddii aad is-adkayso, dhaqammo badan oo aadan qaadan karin baa lagugu dirqinayaa kolka aad ka dhiidhido iyana hore ii dhaaf baa lagu oranaa. Mar kasta mid maanka ku hay. Xaaskaagu sida ay kuu taqaan cid kale kuuma taqaan—oo marka ay rabo meesha lagaa qandhuufto waa taqaan.

**Fadhi kuuma yaale fag dheh:** *"Ninna ooridiisa iyo ilmohiisa looma ogaal dhaamo"* waa murti Soomaaliyeed bulsho kale iyana sidaas ha qabto e'. Haddii ay dhab kaa tahay in aad reerkaaga dhaqan fiican ku hagto, balse sidaas si ka duwan xaaskaagu wax u aragto, Soomaalida baa tiraahda "xaas xun iyo Salaadda Cishe waa la dedejiyaa" waa maahmaah fac weyn. Balse hal dhan ma aha. Gabadhu haddii ay rabto in aysan Hebel xaas u noqon karin waa *'Say xun iyo Salaadda Cishe waa la dedejiyaa.'*

Si kastaba ha isugu dayaan in Caasila iyo Kaahiye ay indhoha bulshada ay muuqaal iyo sheeko wanaagsan u tusaan, wax badan ma qarsoomin. Nin qoraa ahaa oo Eebbe ha u naxariistee aakhiro u sodcaalay baa sheekadan yar ii sheegay. Waxa uu igu yiri: Waxii aad rabto in aan la baahin, qofka aad ku kalsoon tahay baa lagu yiraahdaa "Cidna ha u sheegin, weliba haweenka." Qofku, isna qof kale oo uu ku kalsoon yahay buu ku oranayaa "Cidna ha u sheegin." Sidaas baa warku soconayaa ilaa adiga lagugu yiraahdo "Cidna ha u sheegin."

Dhaqankii wadaaddadu dhigteen aan eego. Guriga waa in uusan ool TV dhaqan kale bay abuurtay. Warka adduunku sidee ku gaari jirey wadaaddada iyo reerkooda. "Haddii wadaad la waayey ma la say la'aanayaa" waa murti caan ah. Wiil iyo gabar baa isla dhuuntay. Labaatan jirro bay ahaayeen midkoodna weligi lama seexan lidkiis. Markii ay isla fogaadeen bay waayeen wadaadkii isku meherin lahaa. Aad bay u rabeen in la isu xalaaleeyo. Geeri ka sokow, labaduba waxa ay markaas isu arkayeen oori iyo say. Sidaas darteed waxa ay goosteen in aysan u xayirnaan wadaad la'aan. In kasta oo nimanku u dhigaan *"Haddii wadaad la waayey ma loo say (oday) la'aanayaa*—waa la mid in la yiraahdo *"Haddii wadaad la waayey ma loo oori (xaas) la'aanayaa."*

Bal Wadaadyare iyo Weheliso sida ay war ku helaan aan eegno. Ogsoonow in aysan khasab ahayn in wadaad walba iyo xaaskiisu ay sida ay Wadaadyare iyo Weheliso u dhaqmaan. Galalow! Galalow! Galalow! Telefoon baa dhacaya. Samadoon nin la yiraahdo baa yiri, "Halow." Wadaadyare nin la yiraahdo baa soo wacay waxa uuna yiri, "Asalaamu calaykun isaga oo sii raaciyey wax war ah oo cusub dalkii hooyo, ilaa maanta maxaa laga sheegay?"
Samadoon waxa uu war u taxay sidatan:

CNN baa waxyar laga sheegay; Soomaaliya dagaalkii sokeeye waa sii xumaaday, isna Siyaad Barre Soomaaliya waa ka cararay. Nayjeeriya inuu u cararay baa la sheegay.

Samadoon waa nin Soomaali ah oo Toronto degganaa. Gurigiisa TV baa u yiil. Carruur baa u joogtay, balse Wadaadyare guriga TV uma, haddana war in uu seegana ma rabin. War in uu seego keli ah ma aha ee TV waa uu daawan jirey. Telefoon buu Samadoon u diray. Wadaadyare war buu doonayey. Waxii CNN sheegtay buu u sheegay. Wadaadyare horey buu ka dhaqaaqay, si uu warka Tv-ga uga soo daawado. Guryaha dadka kale leeyihiin TV-yaduna u yaalleen oo ay isgaranayeen buu tegi jirey. War jaad u yahay toona ma seegi jirin ee guriga un baan Tv u oollin. Dhaqaale xumo kama ahayn, balse maammulkiisa qoys ahaaneed baysan ku jirin in uu TV guriga soo dhigo.

Marka, CNN laga sii daayey in lagu soo celinayo waa uu la socdey. Hore buu ka baxay si uu dhegohiisa ugu soo maqlo. TV-ga caadi buu u daawadaa ee xaaska iyo carruurta buu ka ilaaliyaan in ay daawadaan. Xaaska iyo carruurta baa makas la ahaa. Wadaadyare gurigii Samadoon buu isasii taagay si uu Tv-ga uga daawado warkii cusbaa xiisahana lahaa

Waa la isnabdaadiyey lana fariisiyey. Weheliso in Wadaadyare gurigii
Samadoon aaday lama aysan socon.

Markii Wadaadyare tegey bal Weheliso iyana maxaad samaysay? Gurigii Samadoon bay wacday? Samawada oo xaaskii Samadoon ahayd baa ka qabatay. Warkii odaygeedu u baxay baa raadinaysay. Qolka bay la gashay waxayna Weheliso u meerisay warkii maanta. Balse, war ka xiiso badan kii ay doonaysay baa loo sheegay Weheliso. In odaygeedii, Wadaadyare uu gurigooda joogo oo TV-ga daawanayo baa loo sheegay.

Xoogaa kaddib buu gurigii ku laabtay. Waxa uu bilaabay in daawashada TV-gu ay keenayso fisqi (xumaan) waa sida ay u dhigi jireene. Weheliso, sheekadaas muran kama furin, balse arrin ay awalba la socotey baa u sii caddaatay. Shiikhnimadu waagii hore waa fiicnayd, balse waxa ay labo weji yeelatay goortii haweenka laga dhigay makas ragga ka garasho liita. Waxa ay tageen dalal aragtidooda tixgelin la siiyo sida nimanka.

Weheliso iyada oo Samawada la sheekaysanaysay baa arrin taabatay. Waxa ay tiri, "Aniga iyo carruurtaba dhegaha iyo indhoha buu qam naga siiyey isna waxa aan u baahannahay buu hadba guri u aadaa." Samawada waxba kama oran arrintaas waxayna ugu koobtay, "Baayo waxa aan ka yaabaa TV guriga loo diido in aan wanaag ku dhammayn, balse in aad ka wada hadashaan baa ila wanaagsan. Weheliso xan bay doonaysay, iyada oo hadalkii wadda bayna tiri:

Hablo aniga iga yar in uu aroosyo buu rabaa. Afar cunug baan u leeyahay. Waan kasaa markii uu wax damacsan yahay. Ani caqli waa qabaa, waddankan labo xaas oo warqad ku wada qoran ma la oggola. Bustehiisa in aan bannaanka u dhigo waayee. Anigu xataa soddon ma gaarin.

Samawada oo aan doonayn in ay baddaas wax ka gasho baa tiri, "Abbaayo, hadhow maad igu soo celisid." Weheliso baa kolkaas ku xirtay:

Waa tahay macaantey. Nabadaan isku ognahay, . balse hadhow markii aan ku soo waco, talo aan kaa rabaa. Isaga Tv waa daawadaa anna ma daawan kari maxaa waaye? Adoo Kanada joogaan kula guursanaa ani ma yeelaayi. Taas toos aan ugu sheegaa. Isaga lee waaye. Halkaan mid kale ma la igula guursan kari. Soomaaliya ha aado haddii uu mid kale inuu guursado rabo. Aniga iyo carruurtaydu meel kale ma u soconi.

Horta, xani waa xan soo ma aha? Cid gaar loogu banneeyey in ay wax xamato miyaa jirta? Kolba anigu ma ogi. Weheliso qudheedu, Soomaaliya bay ka timid. Warkii dalka hooyo ka imaanayey iyaba way u baahnayd. Kiisa xumi waa dhibayey kiisa wanaagsanna waa farax gelinayey. Intii ninkeedii u tegey in uu soo daawado baa iyana telefoon loogu sheegay. Wadaadyare hadhow markii uu guriga ku laabto, nin Tv soo daawaday ma aha, balse sidii nin warka suuqa ka soo maqlay buu xaaskiisa ugu warramay, iyana qof aan waxba kale la socon oo kale bay warka uga dhurtay. Tv-ga baan ka soo daawaday waxaa beddeshay "saas baa la yiri". Bal taas intaas u daa.

Gar baad u leedahay inaad reerkaaga u arrinsato. Ujeeddadu ma aha in koox gaar ah keli ah arrimaheeda laga warramo, balse waa nolol jirta caadina u dhacda.

Samawada qudheedu, wax bay saluugsanayd. "Naa nin oo dhan, wadaad iyo wadaad la'aanba waa ishu mid. Gabadhii dhalaalaysa oo ay arkaanba indhoha ayey la raacayaan. Naa mid hal xaas in uu hu koobnaado raba waa dhif. Ilama aha in ay iska tiri. Haddana, Samawada reerkeedu markaas waa u dhaqnaa waana hubaal in ay wax saluugsanayd. Su'aashu waa in ay diyaar

u ahayd in ay danta reerkeeda waxyaalo u dul qaadato iyo in kale. Gadaal baan ka ogaan doonnaa xaaladda reer Samadoon.

Weheliso haddii ay Cibaado ama Caasila middood aqoon lahayd, in ay wici lahayd talana way weyddiisan lahayd baa laga yaabaa. Samawada qudheeda talo in ay weyddiisan doonto bay u sii sheegtay.

Tolow, Cibaado yey haddaa la talinaysaa? Galalow! galalow! Cibaado telefoonkeedii baa dhacaya. Waa gurigii Cibaado meesha telefoonka loo dirayaa. Hor bay telefoonka ugu jirtey. Bal tolow, maalintaas yaa talo doom ahaa? La waayi mayo mid habka 911 loo adeegsado in loo sheego rabtay. Dhammaan guryaha waxaa ku jirey telefoon tusayey magaca soo-wacaha.

Cibaado inta telefoonka qabatay bay tiri, "Halow Baahila." Baahila waxa ay ku bilowday, "Naa Cibaado waa Baahila e' maxaad sheegtay? Qof qaali ah baad noqotay. Haddii lagu helaba!"
"Naa Baahila ii warran. Naa heedhee, kashaa la isu waayey. carruur baan keligay ku ahay. Yaa mar aabbahood u keena? Carradayda baan iska
mari lahaa. Nolol baan u baahnahay."" Baahila iyada oo ka hadlaysay bay tiri:

Naa aniga waa joogaa wax uu ku toorran yahayna ma jiraan. Carruurtii buuba ka mid noqday. Sida carruurta buu wax walba aniga iga sugayaa. Cayrtii xataa waa loo diidey. Shaqayso baa lagu yiri "Nac badanaa," bay inta tiri hadalkii sii wadday. Iyada oo hadalkii sii wadatay bay ku dartay, "Anigu intaas waxa aan ku hayaa, Eebbow aabbahood u keen.

Baahila oo iyadu aragti taas ka duwan Qabtay baa tiri:
Naa shiddo wax aan ahayn kaa lama maqna. Awalba geedka xunka ah oo lugaha dhexdooda ku jira bay cirka isla geyn jireen. Eebbow yaa kan dhan ii dhaafiya. Aniga iyo carruurtayda xoogaagaas dawladda Kanada noo soo dirto waa nagu filan yahay. Naa iga tag war iyo wacaal toona ma hayside.

Cibaado oo aan soo aragnay waxii ay ku dhiiqsanaysay baa iska dhigtay gabar weeso u dhowrsan tahay. Bal aan dhegeysanno, "Naa hoy tartiibso, arrin sidaad moodday maahee. Wax walba dhibaatadooda bay leeyihiin. Anigu odagaaga iska celcesho baan ku oran lahaa. Sida kale oo noloshaada u dhigato waa adiga, balse carruurta in uu u muuqdo baa roon."

"Odagaaga iska celcesho" yeysan sibiq kugu dhaafin. Ta aad u qaadatay ma. aha. Toronto, haddii aad maqashid "iska celcesho," waa u jeeddo qoddo dheer. Ninka in la tuso in uusan talo buuxda reerka ku lahayn baa loola jeedaa. Caawa 911 baa loogu yeerayaa. Dhanka dawladda in uu reerka ka maqan yahay baa u geleysa. Muddo yar kaddib, baa loo yeerayaa. Inta uusan guriga soo gelin, waxyaalo badan baa laga saxiixayaa. Tan ugu weyni waa in uusan wada hadallo ka keenin arrimaha ay iyadu wadato reerka maammulkiisana uusan ku farogelin.

Horta, qofta wax waaninaysaa in ay Cibaado tahay ma la socotaa? Cibaado waa tii lahayd "telefoonka beddel guriga mark uu soo garaacana ha ka furin." Waa tii gaalka lagu wareejiyey. Waa tii sida Caasila iyo Dayaxo carruurta lahayd ninkeeduna maqnaa."

Sheekadu weli waa socotaaye bal aynnu eegno waxii Baahila lagula taliyo. Baahila waxa ay canaan ugu dhaqaaqday Cibaado iyada oo tiri, "Naa aniga warkaas ha ii keenin in aad ila taliso baan kuu soo wacaye. Markii talo lagu weyddiisto horta maxaad cirka isla geysaa?" Cibaado oo dhaliil u yeelaysay nimanka Soomaaliyeed dhanna ka muujinaysay in aan laga maarmin bay tiri:

Anigu ma la taliye aan shaahna loo shubin baan ahay? Bal goorma ayaan la taliye noqday? Naa Cibaado ila tali baa intaas la igu hayaa. Wax aan ogahayna ma jiraan. Bal sheeg waxaad rabto in aan kaala taliyo. Anigu nin gurigiisa ka saar ku oran mayo. Ilaahow, yaa geedkaas xun oo lugaha

dhexdooda ugu jira naga siiya. Naa heedhee, kolba nin waa belo loo baahan yahay.

Cibaado ninkeedii waa maqnaa in ay baahi nimeed ku sugtana waa saluugtay. Sheekada iyada iyo Caasila wax baan ka soo aragnay. Ma u maleynaysaa markii ninkeedu yimaado in aysan 911 ugu yeeri doonin haddii uusan aad oo weyn in il looga faashado oggolaan. Iyada oo aan weli loo dhicin bal waxa Cibaado kula taliso, baa Baahila tiri, "Naayaa, reer mudug baa hadal dhammeeyey. Lugaha dhexdooda baan ku keenaye, ma maqashay, islaantii reer mudug oo tiri, "Gus haddii aan calaf ku leeyahay, ciribtayda ayuu iiga bixi lahaa? Allaa! Bal waxa ay iskhaafiso day. Naa ila tali talo baan doonayaye."

"Naa Baahila intaas Gaalkacyood baa wax walba yiri baa intaas hayaa. Duulku hadal badanaa. Naa iga daa hadalkooda ee maxaan kaala taliyaa? Naa bal sug, qolo ayaa telefoonka soo gashaye. "Halow" "Dee sharqantaadaba la maqlo!"

"Naa Kinsi yaad haysataa waa tan sharqan lagaa waayaye. Geedkii nin ahaa in aad calaliso oo haddana tufto waa la socdaa. Naa ma sidaas baan saaxiibbo ku nahay!

"Gaw! In kasta oo uu sida kale, mid wax qallalan wata oo reer walloweyn ah baa jira, balse hadda cagaha buu ka shubayaa. Cibaado, huunno walloweyn baa been badan yihiin."

Baahila baa kobtii ka sii wadday taladii ay ka doonaysay Cibaado. Waxa ay tiri:

Abbaayo Kinsi, qof baa telefoonka iigu jiree aan hadhow kugu soo cesho! Cibaado, baayo raalli ahow Kinsi bay ahayde. Naa Kinsi waa xayi. Runtii waa gabar wanaagsan. Geedka nin ah cagoha bay isugu duwdaa, balse iyada iigu kaadi ee inkaar qabahan sidee ka yeelaa? Laan qaad ah in aan afka gesho ma oggola, isna, ugu yaraan, toddobaadkii labo jeer buu fariistaa. Naa waxaas oo kale ma aragtay!

Cibaado oo markii hore Baahila ku lahayd odaygaaga deyso carruurtu ha fiirsadeene baa isbeddeshay. Waxa ay durba la safatay Baahila. Waxa ay tiri:

Inuu shab ku nool yahay in uu ku nool yahay sow ma oga halkanna aan haween lagu maammulin? Ilaah baa og, .anba Kinsi aad baan uga helaa. Markii aan is-aragno, .inta yar oo aan la joogo, lugta baan ku raftaa qosol darti. Soomaali dhabar-xume, inta calaliso, bay tuftaa. Markii aad tiraahdo, naa maxaad saas u yeeshayna, warcelintu afka bay ka saaran tahay. Naa kabihiisa baa soo uray bay ku oranaysaa.

Baahila baa la wareegtay oo tiri, "Bal adba. Wallee waa uu og yahay ee waa uu iskhaafinayaa. Kinsi warkeeda bal iigu kaadi ee kan iska soo .yuurura sidee baan ka yeelaa? Bal iskhaafis sidee laga yeelaa?"

Cibaado waxa hortii codsatay waxrbixinta laga hadlayo. Waxaa loo sheegay in uusan shaqayn qaadkana cuno, oo marar uu xaaskiisa warsado in ay u qaaddo. Kolkii loo sheegay in uu yahay nin aan weli cagohiisa si fiican isugu taagin bay tiri, "Horta, iskhaafis baa kaa mayra. Haddii uu iskhaafiyo, waa loo sheegayaa in halkani Kanada tahay. Horta, yaa qaadka u gada?"

Xaal waa xun yahay mar haddii la yiri, halkani waa Kanada. 'Halkaani waa Kanada" waa weer qoddo dheer u leh haweenka Soomaaliyeed ee Toronto ku nool. Amayba dalka oo dhan hal ujeeddo haweenka Soomaaliyeed u leedahay. Kolba, ma gafaan inay "halkani waa Kanada" yiraahdaan markii ay wax saluugsan yihiin. Seylac, Boorame, Sanguuni, Berbera, Gaalkacyo, Hobyo, Baydhabo, Jabuuti, Beledweyne, Xamar, Marka, Kismaayo, Ceerigaabo, Hargeysa, Burco, Baridhara, Dirirdhabe, Galdogob, Beledweyne, Garoowe, Boosaaso, Nayroobi, meeshay rabaan ha ka yimaadeene, halkaani waa Kanada waa isaga wada dun. Taas mar kasta way ka siman yihiin. Wallee,

haween waa isku wada dhaqan ama aad bay isugu dhaqan dhow yihiin.

Baahila oo warcelin ka bixinaysay odaygeeda oo qaabkii ay u cayrin lahayd talo u rabtay baa tiri, "Marar baan indhoha isku qabsadaa oo carruurta xoogaagooda wax ka siiyaa. Naa heedhee ma kaas baa wax qaada la waayaa.

"Naa maad u caddaysid in aad adigu reerka u talisid, aanse ku weyddiiyee immisa buu halkan joogay?

Baahila warbixintii hadba kis la warsanayey bay sii wadday waxayna tiri: Dan baaba loogu sheegine abbaayo afar sano buu joogaa oo isagaaba na keenay. Labo dabshid buu Keenya nagu biilayey. Naa waa mid qandhar ah. Cid aan isaga ahayni inay taliso ma rabo. Naa heedhee, 911-ka sidee wax la yiraahdaa? Isagii oo aan waxba dhimin miyaan askar ugu yeeri karaa? Markii uu shaqayn jirey baaba la qaatey. Waqti aan arrimahayga ku fushado baan heli jirey.

"Naa horta, doqon ha noqon. Waqti aan nin la eryin baa jira ee sidaas ma ula socotaa?" "Arrimaha 911 adaaba gabdhaha kala taliyee goorma baan wax la eryin?

Cibaado waxa ay talo ku bixisay in aan ninka la iska eryin haddii aadan baran sida gaari loo wado, ama uu shaqo fiican haysto—maadaama carruur marka aad leedahay dacwada uu hiil ku helayo. Waxa aan soo sheegnay in nin oday ah yiri, "Maandhooyinow meeshani waa bilisqooqaanni." Halkaas waxaa dhaawac daran oo sida uu kaban Aan la aqoon ku gaaray maammulkii wacnaa ee qoyska Soomaaliyeed, baalse **qaska ma qurbahaa keenay mise waa qoonsimaad hore**?

Arrintu sida ay doonto ha ku dambeysee, kolba Baahila

lala tali. Baahila ninkeedu, ilfaashi in uu oggolaado iyo in uu cagoha wax ka dayo wax aan ahayn uma furnayn. Nin reerkiisu Shab ama cayr (Welfare) ku nool yahay mar kasta waa hadhiino. Rag loo haray xaalkood dheh.

Ugu dambayntii, Cibaado waxa ay heshay nin qalaad—halka Caasila ay isku xasileen Shiikh Kaahiye. Baahila marmarsiinyihii ay ninkeeda ku cayrin lahayd, bay talo u rabtey. Halkeer nin wadaad ah baa guri kale u ordayey, si uu TV u soo daawado, xaaskiisuna haddii ay fursad u hesho, Tv in ay reer kale gurigi ku daawato, caadi bay la ahayd.

Caanood, isaga maxaa Sucuudiga ku dhejiyey? Kolba, Caasila tii aad ku ogeyd ma ahee iska imow inay warcelin ugu fillaan lahayd baan u maleynayaa. In uu reerkiisa u yimaado buu door biday. In kasta oo uu dareemay in Caasila isbeddeshay, haddana xaaskiisii bay ahayd. In kasta oo hadda ka hor, dhowr jeer lagu eedeeyey in uusan iyada Caasilaa ku koobnayn, haddana hal xaas buu lahaa.

Caasila buu xaas ka lahaa. Carruurtiisa hooyadood bay ahayd. Xaaskii dhowrka jeer uu Gaalkacyo u dhoofiyey bay ahayd. Tii iyada oo hooyadeed gubidda kala daashay wadaaddana ay ka cuudisay uu darteed, shaqadii fasaxa uga qaatay oo uu degdegga u keenay dhakhtarkana uu horey ka geeyey, bay ahayd. Xaaskii saddexda carruurta ah u dhashay, bay ahayd. Xaaskii tobanka sano ku dhawaadka ay isqabeen bay ahayd. Nin reerkiisii u soo socda ayuu ahaa.

## Imaatinkii Caanood iyo Burburkii reerka

Daniba tiri, Sucuudi Carabiya wax uu ka sii joogo ma jirin. Asxaab badan oo uu yiqiin baa Kanada reerahoodii ula guuray. Shaqadii tobanka sano ku dhawaadka uu ka shaqaynayey in uu ka soo tago buu go'aansaday. Isaga iyo Caasila waa ka wada hadleen. Reerkiisa in uu u yimaado bay kula talisay. Talo wanaagsan bay ahayd. Waa uu soo xirxirtay. Jidku isku mid buu ahaa. Lacagtii uu dhowrka biloodba mar soo diri jirey, isu-imaadkooda baa ka doorranaa. Talo ma seegin. Reerka uu u soo socdeyse yaa oday u ahaa? Caanood waxyaalo buu markaas xaaskiisa ka ogaa.

Kaahiye wax walba waa lala socodsiiyey. Awalba nin reerka ka tirsan buu ahaa. Kolba, casharka Qur'aanka in la bixin doono bay u badnayd hadhow si kastaba arrin ha isu beddeshee. Casharka quraan wax ka wanaagsan oo ay ku marmarsoon kartey ma muuqan. Haddana, Caasila ugumaba aysan talogelin in ay Caanood arrimahaas kala tashato. Kaahiye kas buu Shiikh buu magaciisa horey ka raacshey. Wadaad-xume ama Shiikh-isku-sheeg in uu yahay, dad badani lama socon, balse falaadkaas xun, Caasila waqti dheer bay heshiis ku ahaayeen. Kolba, Shiikh Kaahiye baa aalaaba loogu yeeri jirey. Tolow, Caanood markii uu yimaado, dheeshu ma istaagi doontaa? Bal adba.

Caasila sidii odageedii ku ogaa ma ahayn isna nin reerkiisii u soo socda buu ahaa. Maraykanka kuma uusan hakan. Horey buu u soo gudbey. Xaas iyo carruur in ay Toronto u joogaan buu waaxdii sodcaalka ee Kanada u sheegay. Horey baa laga soo daayey. Habeenkii uu "New York" ka soo baxay, kii ku xigay reerkiisii buu Toronto ugu soo hoyday. Mahad Ilaah bay gaareen hadday isu

yimaadeen. Aroos buu horey ka galay. Reerkii waa buuxsamay. Reer dhan buu noqday. carruurtu abbahoodii muddada ka maqnaa bay heleen. Dhammaan reerku waa faraxsanaa. Labadii toddobaad ee hore Caasila way hakisay casharkii. Malaha, soo dhaweyn bay ahayd.

Toddobaakii saddexaad ee Caanood joogay, casharkii bay Caasila hore ka bilowday. Qur'aan jacayl kama ahayn, hase yeeshee marmarsiinyo ka wacani ma jirin. Xaaskaagu quraan ha kuu dhigato wax xun ma ahayn, balse magacii la doonaba ha sheegtee, xaaskaaga nin kale ha kuu hanuunsho rag badan baa ka gadooda—xataa haddii aan tuhun kugu jirin. Wadaad-xume waa jiri jirey, waa jiraa waana jiri doonaa. Shiikhuba sow nin ma ahayn? *Wadaad waa nin* Soomaalida baa tiraahda.

Ugu yaraan, lix bilood bay ku qaadatay in Caanood magaaladii kula qabsado. Waxyaalo uusan jecleysan Caasila ku arag, balse afka kala qaad markii uu damcaba, hah baa horey looga soo oran jirey. Suuqa buu ka maqlay wadaad Kaahiye la yiraahdo. Reerkaaga buu ka tirsan yahay baa loo sarbeebay. Kaahiye kii ay hal mar Gaalkacyo isku arkeen tobaneeye dabshid ka hore in uu hubsado xoogaa bay ku qaadatay. Dhowr daqiiqo bay maalintii u ahayd. Kanada ka hor dib dambe uma arag. Kaahiye isna isuma tusin Caanood. Si fiican buu yeelay.

Hase ahaatee, Kaahiye si wanaagsan baa loo tusay sawirka Caanood. Sabti iyo Axad gelinkooda dambe, Caasila meeshii ay aaddo, arrin aan Caanood dood ka keeni karin buu ahaa.

Hal dabshid baa ka soo wareegtay markii Caanood ogaaday in aan sabti cashar jirin Kaahiye isna uu inankii maalintii uu Sucuudiga u dhoofayey Caasila la socdey yahay. Kaahiye iyo Caasilana ilma adeer ma ahayn—xataa isbahaysi

kama tirsanayn. Horta, reerku telefoon waaba lahaaye, xaggee hawshiisu ku dambeysay? Horta, telefoonkii hore markii Caanood Sucuudiga ka soo baxayey baa la beddeley. Wax baa la kala maadiyey.

Caanood kolkii uu weyddiiyey sababtii telefoonkii hore loo beddelay marmarsiinyo uusan ku qancin baa loo sheegay. Wax badan buu ogaaday waxaana u muuqatay in uusan qaddarin odaynimo ku lahayn dhanka Caasila. Qudheedu waqti bay ku iibsanaysay ma ahine, Caanood in uu iska tegi doono, ama la diri doono labadooda midna kama qarsoonayn..

Gaarigii reerku isna mashaqo ayuu la yimid. "Waa uu jabayaa haddii gacmuhu ku bataan, sidaad u waddo baan arkay oo gacmahaagu weli ma fariisan, ma jecli in la ila wadaago iyo weero kale baa la oran jirey. Sida Carabta gaariyaasha looga wado halkan looga ma wado.

Arrimaha looga dhigayo in uu khashiin yahay, Caanood qosol yar buu uga bixi jiyey—qosolkaas oo qudhiisu dagaal dhalin jirey. Marka sidaas oo kale dhacdo, adaaba shidan buu xaajada ka dhigi. Dal Kanada ka gaari wadid xun buu iyada oo aan gaari wadi aqoon ku wadi jirey. Balse dhib yariba, Caanood gaari yar buu iska gatay shaqadana ku aadi jirey. Tallaabadaasi dhib bay la timid. In uu wax sii baaro baa Caanood u fududaatay. Taargada gaariga Caanood baa Kaahiye loo geeyey korna waa laga tusay.

Caanood shaqadii baa u xasishay—halka Caasila iyana dheesha badankeeda u beddeshay maalmaha shaqada. Waayihii Caasila iyo Carruurtu Kanada joogeen Caanood isna Sucuudiga waxa uu kordhiyey akhriska. Waxa uu mar helay buug ka hadlayey sida loo ogaado in wehelkaagu cid kale la seexato. Markii uu Kanada yimid aad buu wax u taray.

Caasila in ay xiran tahay oo uur in ay yeelato aysan rabin

lama uusan socon, balse Kaahiye waa la socdey. Arrimo badan oo aan .Caanood reerkiisa ka ogeyn baa Shiikhu kala socdey. Dhowr jeer oo ay arrimo uur ka wada hadleenna Caasila dhibsasho bay muujisay. Aragyey in waqti un la sugayey ee ay hubsatay in uu wax ogaaday in uusan dhaqanka oggolaan dooninna waa hubtay.

Kaahiye isna xaaskii baa u timid. Hore durbana hore bay uur ka yeelatay. Haddana, Caasila iyana dhowr bilood kaddib baa uur ku fakaday. Saddex dabshid baa sibiq ku socotey Caanood oo xog Caasila iyo Kaahiye ku saabsan iyo ciilba ka dhergay. Caasila in ay uur yeelato ma aysan rabin, balse saamaha soo Eebbe ma wato. Caasila uurkii bay ku xanuunsatay. .Ilmihii waa ka dilmeen. In laga Soo xaaqo bay noqotay. Arrin la qarsho waa ay ka cuslayd, Caasila Iyana ma damcin in Caanood ogaado. Waxii dhasha Caanood baa lahaan lahaa, balse xirniinkii baa soo bixi lahaa. In ay xaas tahay baa diiwaanka ugu jirtey cayr bayna qaadanaysay. Awal waxa ay wadan jirtey Kaahiye oo mar saaxiib ku sheegi jirey mararna odaygeedii.

Waxaas oo dhan Caanood waa ay ka qarisay isna waa wada ogaaday. Dhibaatada xirniinku in uu sabab u ahaa xanuunka iyo in ay xiran tahay toona uma aysan sheegin, balse in ay xanuunsan tahay waa uu dareemay. Isaga oo wax og kolkii uu wax ka weyddiiyeyna jirro kale bay sheegatay. Haba yaraatee, dhakhtar in uu u raaco waa uga dhaaratay. “Sidee xeego loo xagtaa ilkona ku nabad galaan" baa arrini soo istaagtay.

Xaaskii Kaahiye iyana tuhun baa galay. Shiikhu nin wax laga sheegi karo ma ahayn, balse haweeni ninkeeda cid walba ka og. Tan iyo intii ay ilmo ka dhalayso, in ay gaabsato baa lagula taliyey. Caanood markii uu yimid, huur qumman la iskama saarin. Caasila awal bay Kanada aabbo iyo hooyaba reerkeeda ugu ahayd. Isaga oo labodoo dabshid joogay, Caasila maammulkii odaynimo in ay iska wareejiso oo reerku oday yeesho ma aysan damcin—halka Caanood isna cagta u dhigay. Caanood waa iska shaqaysan jirey.

Maadaama ay xirnayd Caasila ilmihii waa ka dilmeen. Caasila in Haraaga ilmaha laga soo xaaqo bay noqotay. Toronto in laga fogaado bay ku tashadeen iyada iyo Kaahiye. Ottawa oo ah, magaalo madaxda Kanada baa dhakhtar ballan laga samaystay. Sidaas awgeed in ay dhowr beri xigaalo kula soo joogayso Ottawa bay ka sharqamisay. Caanood waxa uu mar dhexe kireystay baare madax bannaan (private investigator).

Qoraallo iyo cajlado bilo ka hor loo keenay baa u yiil. Baarihii baa Caanood la xiriiray. Caasila iyo Kaahiye oo aan Toronto ka bixin baa loo soo helay dhakhtarkii ay ballanta la dhigteen.

Dhakhtarkii haraaga ka soo xaaqi lahaa Caasila iyo. ballantiiba Shiikh Kaahiye ayaa habeeyey. Odaybiiq, Carraweelo intii uu shax ka fashilay ma halmaantay? Xarig nin xirayaa ninna furayaa adakaa. Maadaama uu wax badan ogaaday Caanood waa adkaysan waayey. Aad buu u gadoodsanaa iyana waa dareentay. Kanada in uu nacay buu dhowr jeer carrabbaabay. Iyada baaba la soo boodday "Eebbow taas aniga iyo carruurtayda toona ha ku celin."

Iyada oo arkaysay in aan Caanood cago ku taagnayn bay tiri, “Adiga iyo carruurta waa idinkaas. Isniin waan idin la joogaa, haddii Alla idmo" bay ku baxday. “Nasasho wacan,” buu raacshay. “Haddii aan kaa maarmi weyno xaggee ka soo wacnaa,” buu haddana yiri. “Anaa idiin soo sheegi doona ee in yar iga war suga.” “Bal dhakhtarna u tag haddii aad fursad u hesho in aad xanuunsan tahay baan u malaynaayaaye. Difaac bay hore ka gashay. Dhowr bilood Caasila iyo Caanood sariir ma wadaagin cidna dacwo kama keenin. Iyada oo dabo joogtay dhakhtar u tag bay tiri, “Kaad adiga iyo arruurtaadu igu riddeen mid aan ahayn ma qabo.” Sodcaalka Ottawa Caanood looma sii sheegin. Shaqadii in uu fasax labo beri

ka badan ka qaato waa loo diidey. Waxa ay noqotay in ayeeyo, Caasila hooyadeed u timaaddo.

Kolba uu ogaaday in aysan baska qaadanayn, Caanood baa yiri, "yaad israacaysaan?" Dagaal iyo muran badan oo hal dhan u badnaa baa dhashay. Waxa ay isku dartay:

Noloshii keen iyo kaalay ku koobnayd halka kama jirto. Dadku waa siman yahay weliba haweenka baa gacanta sare. Khashiinnimada qaarkood waa laga gaabsadaa. Dadka danohooda lama galo. Baro dhaqanka dalalka ilbaxnimada looga dambeeyo. Muddoba wax yar baan wadaagnay. Waa ku arkay in qooq ku galay yaabase dan kaa leh. Adiga oo suxud saaxud ah baad gurigan timid.

Lix bilood kaddib bay afka ku dhufatay in aysan jacayl wadaagin. "Labodii oo tegey sow adigii gonofka igu dhufanayey." Inta dhan kale u jeensatay bay tiri, "habeenno aan juucsanaa baad eeganaysay ee shan bilood baad dhinaca kale uu jeensanaysay." Caanood oo arrimo badan ka dheregsanaa hadal waaba jaray. In door ah baa hadal lagu qodayey, balse dhigaha buu furaystay.

Caasila oo muran lagu oran waayey "Garoortaadu waa immisa" bay ka sii carootay. Weeraha soo socda bay taleexisay, waxayna tiri:

Belo iyo baas baad weligaa urisaa. Adiga iyo carruurtaada baa ishaas ii yeelay. Yaad isku cag darsanaysaan waa maxay? Maxaad oo waddaa? Ma waxii i raaca baa adiga lagu raacshey? Maxaad adigu reerkan ugu taallaa? Meeshii biilka reerka haweenka lagu addoonsan jirey halkani ma aha. Haweenku waa xor ninna uma cago juglayn karo. Bal horta meeshaad joogto garo. Ma aqaan meel aan u jeeday. Inaad i sixirtay baan u maleynayaa. Boqol nin baa saas iigu haaraysay. Kuwo aadan agtooda qori ka jabsan karin baa ka buuxay nimankii waagaas i wada calmaday.

Caanood haddana waa ka gaabsaday muran kale. Mararka aarkood, dadka, gaar ahaan haweenka iyaga oo is-ogeyn baa sirtu ka fakataa. Murankii ay Caasila rabtey in ay ballaariso looma furin. Kaahiye xaaskiisii buu la hurday basarxumadii isaga iyo Caasila ay heshiiska ku ahaayeenna reer Caanood bay gubaysay. Xaaskii Kaahiye uurkii bay ku xanuunsatay iyana. Xaraar iyo tuhun baa isugu darsamay. Iyada ninkeedu in ay uur leedahay waa ogaa, Caanood isaga wax walba in laga qariyo baa Kaahiye iyo Caasila heshiis ku ahaayeen. In aan loo furin baa la wacnayd. Caanood isaga oo aan magacba soo qaadan buu dhowr jeer xaaskiisa dareensiiyey in wadaaddada qaarkood qoysas deggan kala fureen. Caasila mararkaas oo kale waa sii caroon jirtey.

Sabab kastaa ha keento, balse hooyo-keliyeyn, ceeb bay la soo baxday. Qaar baa inta aysan curan malab iska dhigi jirey. Inta ay ilmo ka dhalayso, waa qof wanaagsan reerkeeda dhaqanaysa. Marka ay
wax dhasho un bay dhiirranaan bilowdaa. Raggu badda haweenka waa
kula jiraa, balse haweenku dhaqanka Kanada bay il ka heleen. Isha ay ka heleenna si aan habboonayn bay u adeegsadeen. Ilmahaaga ayaan rabaa adigase ku dooni mayo in ay jirto rag badan baan war u hayn. "Naa hal ilmo oo aan ku hooyo keliyeeyo in uu iga dhalo baan rabaa" weligaa inta aad Kanada joogtay ma maqashay? Maya, haddii aad
ku warceliso, weli wax badan baad u baahan tahay in aad haweenka Soomaaliyeed iyo Kanada aad wax ka sii ogaato.

Sheekadaasi waxa ay u badnayd tobankii dabshid oo hore—oo xumaanta qaadashada cayrtu aysan soo bixin. Dhibta waxaa iyana lug weyn ku lahayd dawladda qudheeda. In kasta oo wax ka jiraan, dalalka reer galbeedku waxa ay qabaan in haweenka dalalka

muslimka ah yare la duudsiyo—kolba la yiri gabadhu waa nin barki. Maadaama ay Dalkiinna magan gelyo u yimaadeen, xuquuqda ay dad ahaan u leeyihiin siiya bay dawladda ka ahayd. Muddo bay qaadatay in la ogaado sida Soomaalidu—gaar ahaan ugu xad gudbeen xeerarka dalka—taakulaynta.

Nimanka qudhoodu si wanaagsan bay xadgudubka qayb uga qaateen. Reer wada deggan baa lagu sheegi jirey in ay kala maqan yihiin—halka ninku tagsi wadi jirey ama ganacsi yar lahaa oo lacagta soo gasha aan si fudud hay'adda dakhliga guud ee dalki, oo yaqaan (Canada Revenue Agency) war u hayn.

Ninku in uu hal xaas ka badan yeesho oo dawladda hoose ka diiwaansan Kanada laga ma oggola. Hase ahaatee waxaa jira arrimo badan oo dad badan khalad ka aamminsan yihiin. Dhaqanka reer galbeedka gaf kama aha in ninku xaas leeyahay, haddana uu leeyahay dhowr uu saaxiib la yahay. Haddana haweentu xaq kugu yeelan mayso oo keli ah in ay xaas kuu tahay. Haddii aad muddo—dalalka qaarkood hal sano ka badan isla noolaataan, xuquuq xaas bay kugu yeelanaysaa. Ilmaha aad haweeney saaxiibtinimo uga dhasho waxa ay la xuquuq yihiin xuquuqda ta kuu mehersan aad ka dhasho.

Haddaba, si lacag dawladda looga qaato, qoysas baa ku andacoon jirey in ay kala tagee. Sheekooyin hore baan ku soo aragnay hablo leh "awalba geedka labada lugood dhexdooda ku jira baa nimanku cirka isla geyn jirteen, hadda, hadda waa falti maadaama ay kuu furan tahay in aad gogoldhaaf samayso. Wallee waa dhabba markaas xaawo carruur ay barwaaqo u arkaysay. Niman baa weeraha soo socda isku aaddiyey waana:

Haweenku maxay ba 'sheen raggii baa seeg-seeg u bataye?
Ma rag baa meesha jooga bustihiisa baa bannaanka la dhigaye.
Ma rag baa meesha jooga taladii baa rako ka saarane.
Ma rag baa meesha jooga talo-xume iyo talo-xun oo miiran baa Toronto dhoobane.

Ma rag baa meesha jooga Jaangoˡan baa jaraha u qabataye.
Ma rag baa meesha jooga jid xun baa lagu wadaaye.
Ma rag baa meesha jooga xukun iyo xisaab baa la isugu daraye.
Ma rag baa meesha jooga Cayr qaado buu ku sirmaye.
Ma rag baa meesha jooga Cibaado baa calanka siddee.
Ma rag baa meesha jooga raran baa lagu rogaye.
MO rag baa meesha jooga raacdayn baa lagu hayaaye.
Ma rag baa meesha jooga qool baa lagu ritaye.
Ma rag baa meesha jooga kala roor baa ka dhacdaye.
Ma rag baa meesha jooga lug iyo laanba isla waaye.
Ma rag baa meesha jooga laac been ah baa la tegaye.
Ma rag baa meesha jooga mar horaa la wada dhufaamaye.
Ma rag baa meesha jooga mar hore baa falaadkiisa la falanqeeyaye.
Ma rag baa meesha jooga nimaan u furi doonin baa u raraye.
Ma rag baa meesha jooga Naawilo xaasnimo diiddaye.
Ma rag baa meesha jooga nacas bay u bateene.
Ma rag baa meesha jooga naruuro ayaa looga dhaartaye.
Ma rag baa meesha jooga weesadii baa ka qubataye.
Ma rag baa meesha jooga awal buu ha la rooro run moodaye.
Ma rag baa meesha jooga aayarso ama albaabka ka bax buu ku jiraaye.

Ma rag baa meesha jooga eryaay baa lagu hayaaye Koox kale iyana waxa ay uruurisay:

Ma rag baa meesha jooga qool baa lagu ritaye.
Ma rag baa meesha jooga kala roor baa ka dhacdaye.
Ma rag baa meesha jooga lug iyo laanba isla waaye.
Ma rag baa meesha jooga laac been ah baa la tegaye.
Ma rag baa meesha jooga mar horaa la wada dhufaamaye.
Ma rag baa meesha jooga mar hore baa falaadkiisa la falanqeeyaye.
Ma rag baa meesha jooga nimaan u furi doonin baa u raraye.
Ma rag baa meesha jooga Naawilo xaasnimo diiddaye.
Ma rag baa meesha jooga nacas bay u bateene.
Ma rag baa meesha jooga naruuro ayaa looga dhaartaye.
Ma rag baa meesha jooga weesadii baa ka qubataye.
Ma rag baa meesha jooga awal buu ha la rooro run moodaye.
Ma rag baa meesha jooga aayarso ama albaabka ka bax buu ku jiraaye.

Ma rag baa meesha jooga eryaay baa lagu hayaaye Koox kale iyana waxa ay uruurisay:

Ma rag baa meesha jooga Rarto baa raas weyn u noqotaye.
Ma rag baa meesha jooga rafaad baa ka dhergaye.
Ma rag baa meesha jooga ruunkii baa Rabbi yaley uga kacshaye.
Ma rag baa meesha jooga 911 baa ka meel waayaye.
Ma rag baa meesha jooga shir baa loo qaataye.
Ma rag baa meesha jooga cayro ayaa lagu hayaaye.
Ma rag baa meesha jooga fagax keli ah baa u hartaye.
Ma rag baa meesha jooga gubato baa ku kacdaye.

Tasho ama tartiibso Toronto taad u haysatey maa hee.
Tosho amo tartiibso turaanturro dambe kuuma harine.
Tasho ama tartiibso tiilka waaba laguu turine.
Tosho ama tartiibso Toronto tabo badan baa lagu joogaaye.
Tosho ama tartiibso waxaad ku tagto Lagu tusye.
Tasho ama tartiibso ta soo waddaa ka darane.
Tasho ama tartiibso inta aadan taabbodhigin noqon.
Tasho ama tartiibso inta aad tugtug leedahay.
Tasho ama tartiibso Timiro teeda baaba la toosane.
Tasho ama tartiibso Timirooyin dhaqanka waa wada socdaane.
Tasho ama tartiibso tubta yaadan seegine.

Kaftan soo socda isna waxaa lagu tilmaamayaa haweenka ay nimanku jeclaan lahaayeen in ay iska ilaashaan in aysan noloshooda soo gelin. Hablo yaqaan waxa uu leeyahay:

Mar haddii sida ay u murmaysa afka abur ka yimaado, wadna xanuun yeysan kugu ridine ka carar.
Mar haddii ay mar kasta u qabto in lala quursanayo, isuma keeni kartaane ka carar.
Mar haddii ay xaawo diric ah isu qabto, diricnimada gurigeeda bay hu dumisaaye, intaas ha u dhaafin ama inta goori goor tahay ha carar.

Mar haddii nin baa wax qasay ay mar walba ku hayso, waa gar-ma-qaadatee ka carar.
Mar haddii tillaabadii nin qaadaba ay qaad istiraahdo, hablaha kale yeysan ku nebcaysiine ka carar.
Mar haddii ay dad oo dhan isula wacan tahay, waa dabbaalee ka carar.
Mar haddii ay gooraha la seexanayo dawaco la soo fariisato, yey ku hurdo seejin cimri degdegna kugu ridine ka carar.

Hablo yaqaan haddii uu ogaan sida Caasila ay Caanood ciil u badday iyo waxa iyada iyo Kaahiye ku dhiiqsadeen, tixda waa uu sii ballaarin lahaa. In kasta oo la yiraahdo sir haween laga ma sal gaaro, haddana, aalaaba kulay qofka qudhiisa oo sheega ay noqoto, ugu dambaynta waa soo baxaa.

Ilmo-xaaqiddii kolba Toronto waa tii lagala fogaadaye, tolow maxay ku dambeysay? Caasila iyo Kaahiye Ottawa ayey aadeen. Caasila in haraaga laga soo xaaqo bay u socdeen. Kolba, toddobaadkaas tumasho uma toosnayn. Haddii aan Caanood ka war helin arrintooda, ilmo soo xaaqidduna aysan dhibaato kale la imaan, guul bay iyagu joogeen.

Caanood Sabti -ilaa talaada buu carruurtii la joogay. Arbaco waxaa u soo wareegtay ayeydood, Caasila hooyadeed—halka Caanood shaqadii ku laabtay. Sheekada Caasila iyo Kaahiye, waxba uga ma dhimmanayn kolba xataa dhakhtarkii dhicinta samaynayey iyo rugtiiba loo soo caddeeyey. Dhan kalena, xaaskii Kaahiye waa soo cuslaatay. Toddobo bilood baa u dhammaatay tuhunkiina waa sii xoogaystay. In kasta oo markii hore qodbosiro loogu sheegay waa ogaatay Caasila in ay magac ahaan xaas tahay.

Mashaqo kale baa iyana timid. Caasila, haddana arrin aysan weligeed sameyn bay sameysay. Waa ka noqotay mooyaane, ma aysan jeclayn in ay sidaas u dhacdo. Furihii santuukha xaashiyaha loogu ridi jirey oo aysan weligeed kulay carruurteedana ku tahay cidna aysan u dhiibin, bay halmaantay. Waxyaalaha aan Caanood ka war hayn oo ay Caasila lahayd, waxaa

ka mid ahaa karaarka amaahda (credit cards) lagu qaato, lacag iyo alaabo kaleba. In ay kaas halmaanto ma hayn. Awal, foojignaan intay ka gaartay, si furahaasi uusan marna gacanta Caanood ku gaarin, fureyaasha kale uguma xirnaan jirin.

Intii Caanood Kanada yimid, Kaahiye iyo Caasila marna Ottawa isuma raacin. Ilfuur buuba ku noqday. Sidii Caasila iyo Caanood shaxda u kala dheelayeen bay kaftan laga sameeyey. Waxaa la yiraahdaa iska safra.

Isha safra, nabsi cafis ma yaqaane.
Iska safra, salaqle baad ku jirtaane.
Iska safra, qofba si buu wax u wadaye.
Iska safra, sahal ma ahan taladuye.
Iska sheekaysta jidka aad ku mooddiine.

Safarkaas ka hor, dhowr jeer bay Ottawa tageen. Intii ay sii socdeen baa xusuusihii hore ku soo dhaceen. "Doorkii noogu dambeeyey oo aan Ottawa tagnay ma xusuusataa sidii ay u wacnayd," baa Kaahiye yiri. Ma taas baan halmaami karaa, weliba gabadhii sidii ay nooga tuntay." Mid kale oo Caasila kooxdeeda ka mid ahayd oo markii u dambeeyey oo ay Ottawa aadeen ay ku degeen, bay ka hadlaysay. Magaalo walba in ay gubi iyo joogaan ha u daymo la'aan. Siday u wada xiriiraan baaba ka daran. Kan cusub oo xoogaaga lacagta ah haysta way la socdeen. Kan bawladda xun leh xoogaagana haysta, way la socdeen. Kolba, indhawaale, Caasila kama badin Kaahiye iyo Caanood.

"Horta aan kaftannee, yaa uurka kuu yeelay?"

"Maxaad oran lahayd haddii uu noolaan lahaa, buu yare islahadal igu abuuri lahaa, balse hadda wax uu noqon lahaaba Eebbaa u tashaday." Caasila uma sheegin Kaahiye in aan Caanood lix bilood tafta ka soo rogin, xataa haddii ilmuhu caafimaad ku dhalan lahaayeen aan Caanood shuqul ku lahayn. Sidaas awgeedna aysan marna deysan karin. Bilihii dambe, Kaahiye iyo

Caasila shax bay isla dheelayeen. In uu guursan doono oo xaaskiisu kolka lala-guurso diiddo uu furi doono baa u guntanayd.

Sidaas buu sheekada ula wadi jirey, balse marna tumasho ka badan ma wadan. Caro hore baa ku duugnayd. Soo xusuuso maalintii Gaalkacyo ka baxay sheekadii dhex martay Caanood iyo aabbohi Shabeel, oo uu yiri *"Mid iyada ka sii sheydaansan haddii uusan ahayn hadahaa ka dhaqaaq xataa haddii uusan ina adeerkeed ahayn."* Kaahiye sidii Shabeel u tilmaamay buu ahaa.

Sidii loo sheekaysanayey baa Kaahiye yiri, "Waqti aad u wanaagsan baan kula soo qaatay." Haddana dhan kale buu dhugtay. Caasila waxa ay ka shakiday weecintii indhoha. Waxa ay tiri, "Waana wada qaadan doonnaa." Kaahiye war kale ma soo celin Caasila iyana uma bogin aammuska jacaylka. Wax ay u sheegtay in hadda Caanood aad buu u kacsan yahay ayaamahan." "Waa ceeb fadeexo ah haddii arrintu baxdo." "Aniga xaggayga ma aha." "Shiikh baan ahay afkana ma kala qaadi karo." "Anba gabar wadaad ah baan ahay." Waa la isdhugtay aammus baana ku xigsaday. Maalmahaas bay diyaar u ahayd in ay Caanood 911 ugu yeerto, balse wax baa u dhimmanaa. Isbeddel bay Kaahiye ka dareentay. In ay labada dhanba seegto in yar u bidhaantay. Awal waxa uu ku oran jirey, "Masayrkeeda baa batay marka ay dhasho baana furayaa." Haddana dhowr jeer bay ka maqashay isaga oo leh waa gabar waana isbeddelo doontaa.

Caasila waa isboohisay. Kaahiye bay isu boohisay. ilmaa soo dhaaftay. ilmo ay iska keentay bay ahayd. Boohinta, Kaahiye aad xerada ku soo celisid bay islahayd. Kaahiye waa durugsanaa goortaas. Caanood iyo uu kala diro baa weligiis u qorshaysnayd—halka uu iyada ciilka badan u qabey. Xoogaa buu dejiyey wax ballan ahna afkiisa ma soo marin iyana dareentay Kaahiye in uusan guur kale u soo jeedin.

Koox 911 ka meel waayey baa iyana sameeyey weeraha ku socda ee "gadaal isugu laabo." Sidatan bay u dhigeen:

Gadaal isugu laabo, Kaahiye gacal kuuma ahee.
Gadaal isugu laabo goobtii uu kula rabat baad joogtaaye.
Gadaal isugu laabo adaa gad kale ayuu wataye.
Gadaal isugu laabo gurigaaga in uu gubo buu rabiye.
Gadaal isugu laabo adaa gurracay taladee.
Gadaal isugu laabo adaa gado badnaaye.
Gadaal isugu Laabo adaa xarigga gooyaye.
Gadaal isugu laabo ku kale mooyee kuwaani galbadee.
Gadaal isugu Laabo gabogabo weeye reerkuye.
Gadaal isugu laabo Kaahiye geeddi baa taagane.
Gadaal isugu laabo adaa gubato kiciyaye.
Gadaal isugu laabo adaa geed xun beeraye
Gadaal isugu laabo adaa geela didiyaye
Gadaal isugu laabo adaan gambada xooraye
Gadaal isugu laabo adaa

wax lagula talin lahaaba miiskii qalliinka bay saarnayd waxayna islahayd: Adduunyo hawlo badane Eebbow tan si fudud igu dhaafi Adduunyo wejiyo badane Allow sahal ammuuraha. Kaahiye un baa sidii ay jeclaan lahayd ula jeclaan waayey. Bal caawa iska seexo, waxii waa la beryo ha la arkee, baa talo dhaafi weyday. Kolba, ilmo xaaqiddii, Eebbe waa u fududeeyey.

Habeenkii, Hoteel bay iska seexdeen Caanoodna furihii warqadaha buu gacantii ku dhigay. Waxyaalo badan oo aysan weligeed ku talogelin in Caanood arko baa santuukhii ku yimid. Huteelladii ay iyada iyo Kaahiye tegi jireen, xaashi dhakhtarkeedii Toronto soo diray, taas oo lahayd "dhoqso u imow si haraaga ilmaha lagaaga soo xaaqo" baa ka mid ahaa xaashiyihii maalintaas yimid. Ottawa in Kaahiye u raacay, sababtii Ottawa loo aadey qoraallo buuba ku helay

Ceeb Allaha asturo, balse maalintaas, Kaahiye isna nin Caasila in uu guursado u soo jeeda ma ahayn, dhakhtarkii Ottawa oo awalba dhakhtarkeedii Toronto ku xiray ballan tiisii in ilmaha laga soo xaaqo ahaydna waa timid, furihii

xaashiyaha na waa ay halmaantay Caanood buuna gacantii u galay.

Awalba, inta aan uurku ku soo bixin, waxay taabasho ugu jirtey in ay Caanood erido int uusan waxba ogaan maadaama uu gadoodsanaa il in laga faashadana uusan oggolayn.

*Murti baa tiraahda: Waxaad Aadanow maaggan tahay adiyo maankaagu iyo meeshii Ilaahay ku marin kala mid weeyaane.* Fili mayo in cidi dood ka qabto in mar kasta arrintii Eebbe wato ay ka aakib (sal, run) tahay ta noole uu isagu abuuray wato. Caasila maalintii sabtida ka hor, ma aysan ogaan inay furihii santuukhii xaashiyaha ay Toronto uga tagtay. Meeshii uga tagtay buu u saaray. Markii ay soo laabataynа iyada oo wadnihii balbalayo bay meeshii ay uga tagtay isagii oo yaal ka heshay. *Ninba dhan u badi* iska dheh."

Arrin siday doonto ha noqotee, Caasila *kanna eri kaasna keen* waa shaqayn weyday. Kaahiye, hawshani sandareerto aan lagu waari doonin, in ay tahay waa uu ka shaqeeyey. Iyadu tumashadii tan iyo yaaraantoodii ay heshiiska ku ahaayeen, bay ka maarmi weyday ayna islahayd guur ku salee.

Falfal xumadeedii oo dhan buu boostada u dhigay isna waxa uu ku baxay in Halifax ka soo laabanayo. Fadhi kuuma yaale fag dheh, baa taladii Caanood isugu soo ururtay. "Lama huraan waa cawska jiilaal" bay ka fursan weyday. Dalkii hooyo ayuu ku laabtay. Gaalkacyo meel ka sokeysa kuma hakan. Carruurtii waa lagala wada haray oo xataa Guure inuu wato waa loo diiday.

Dayaxo gabar bay dhashay gabadhiina Itoobiyaan iyo Soomaali baa isku qabsaday.

Kaahiye wiil baa u dhashay xaaskiina basar xumadiisii iridka bay kala soo laabatay. Nabsi waa, soo meeray. Xaaskii 911 bay ku aarsatay. Hooyo-keliyeyn bay fursad u heshay isna Beledweyne ilaa uu gaaray, dib ma soo eegin.

Kinsi, nimanka calali markii lacagtu ka dhammaatana tuf, way u tabar weyday. Way xanuunsatay. AIDs (Eydhis Sandareerto xanuun aad khatar u ah tobaneeyihii sano u dambeysana dunida faro kulul ku hayey) in uu ku dhaco, in yar bay uga fakatay.

Weheliso in lala guursado waa diidday. Wadaadyare Soomaaliya buu aaday iyana carruurtii bay la hartay.

Cibaado iyo Baahila waa diideen in ay Soomaaliya ku laabtaan. Balwaddii baa la sii tagtay. Cibaado saddex shabood iyada oo isku qaadanaysa baa la qabtay.

Samadoon iyo Samawada weli sidii qoys Soomaaliyeed bay u dhaqmayeen, balse curaddoodii (15 jir) baa gurigii lagu soo kari waayey oo ciyaal iyada le'eg iska raacday. Reer ambad ayey ku biirtay.

Ambad, weli waa ambad. Dadka in qaar ambado, nolosha bay ka mid tahay.

Dhextaal, weli sidii bay "usha xaska ku dhufo waxii ku jiraaba way ka soo bixine" u tahay.

Waa hubaal in maammulkii iyo kala dambeyntii wanaagsanaa ee qoyska Soomaaliyeed qarniyaalka ku soo dhaqmayey qas galay, balse qaska ma qurbahaa keenay mise waa qoonsimaad hore? __**Dhammaad**

# Raacis

Bulsho walba iyo dadaalkeede, waxa aad sii rogtay boggii u dambeeyey ee soosaarkii 1aad ee Sandareerto, 1994—kaas oo dib loo daabacay 2018, 24 dabshid kaddib. Weyddiimo badan oo maankaaga ku jira akhristow kaama shaafin karno. Waayo waa in buugaag kale oo nolosha Soomaali-Kanada ka warramaysa la helo—kuwaas oo haddiiba ay jiraan aan bulshada ku baahsanayn. Isla markaas, haddii aan la samayn waraysiyaal badan oo dhinac walba far gelinaya, buugtaasi ma noqonayaan kuwo si dhab ah uga hadla dadka qurbaha iyo noloshooda.

Si kastaba ha ahaatee, weyddiimaha akhristuhu qabi karo waxaa ka mid noqon kara dhowrka soo socda.

- Qaska ma qubaha ayaa keenay mise waa qoonsimaad hore?
- Soomaali-Kanadiyaan ma sidee markii ay cusbaayeen bay weli u dhaqmaan mise wax baa iska beddeley?
- Waa hubaal in wax iska beddeleen e', tusaale qoraagu ma naga tusi karaa?

Gogosha aan halkan ku fidinaynno waxa ay wadiiqo u furi doontaa qoraaga goosta in uu buug ka qoro nolosha Soomaalida Kanada. Sida aan filaynno, arrimaha soo baxa wax qumman kama fogaan doonaan ta Soomaalida ku dhaqan Ameerika, Yurub qaarkeed, Australia iyo New Zealand.

Sandareerto1994, Soomaali-Kanada ma lahayn dabaqado dhaqan-dhaqaale ku kala durugsan. Haddana waxa aan u qaybinnay dhowr kooxood sida *Wadaaddo, Dhextaal iyo Ambad*. Weli sidii bay u jiraan heerar dhaqan-dhaqaale oo lagu kala foogaadayna ma jiraan. Hubaashiise, dhan walba dhaqanka reer galbeedku waa saameeyey.

Ambad weli waa ambad nolosha bayna ka mid tahay in mar kasta bulshada qaar u dhaco dabaqad hoose-hoose, amaba mid kore. Derbijiif waa ka mid hoose-hoose. Soomaalida Kanada waxaa ku jira kuwo aan weligood shaqo u jarmaadin—kuwaas oo qaar dadkoodii goobaan, ama muddo marka ay joogaanba raadshaan bal in ay nool yihiin.

Isla arrimaha Ambad, qaar badan oo carruurtii qoysaskii 911 kala diray waalidkood ka mid ah, dabaqad (heer-nololeed) kale bay galeen. Waxa ay noqdeen burcad (gangs) ay la gashay daraago (drugs)—ha iibsheen ama ha iibsadaane. Waxaa halkaas ka soo baxay kooxo dilku uu marar faan la yahay. Meel dhif iyo mar dhif ah moojiye, iyaga un baa isdila.

Dalalka reer galbeedka, marka dhallinta dhawaan-soo-galka, amaba qaybaha laga tirada yar yahay (the children of the minorities, weliba dadka dubkoodu madowga yahay) ah isdilaan, haddana dhallintu ka gaabsato in ay isjaajuusaan, boolisku baaritaan culus ma saaraan.

Saddex tobnaad oo Soomaali badan Kanada ku sugnayd kaddib, magaalooyinka Toronto iyo Edmonton, burcadnimada dhallinta Soomaali ka soo jeedda waxa ay ka mid yihiin

sheekooyinka culus ee dalka. Laga soo bilaabo 2000, dhallinta isku dishey Kanada gudaheeda aad bay u badan yihiin—halka tirada xabsiyada ku jirta ay xaddhaaf tahay marka loo eego tirada Soomaali-Kanada.

Isla sidaas, magaalooyinka soo socda waxaa lagu yaqaan burcad habaysan, oo Soomaali ka soo jeeda, sida Calgary iyo Edmonton oo gobolka Alberta ah, Halifax oo gobolka Nova Scotia ah, Hamilton, Toronto, Ottawa, Brampton, Scarborough oo dhammaantood gobolka Ontario ka tirsan—iyada oo gobolka Ontario ay ku nooshahay 14 malyan—halka dalka dhanba 36 malyan ku nooshahay.

Gobollada kale ee burcadka habaysan ee Soomaali ka soo jeeda lagu yaqaan waxaa ka mid ah gobolka Quebec magaaladiisa Montreal, magaalooyinka Vancouver, Surrey, Abbotsford iyo Burnaby ee gobolka British Columbia, iyo magaalada Winnipeg ee gobolka Manitoba. Halkaas waxa aad ka garan kartaan in burcadnimada habaysan ee dhallinta Soomaalida Kanada u badan yihiin Ontario, British Columbia, iyo Alberta.

Guud ahaan, Soomaalida Kanada deegaankoodu, maadaama ay Ingiriis ku hadlaan—halka guud ahaan dalku u kala dad badan yahay Ontario, Quebec (French speaking), British Columbia iyo Alberta bay u kala badan yihiin.

Dhextaal aad bay u ballaaratay. Qayb Ambad ka mid oo noloshoodii yare kore u qaaday iyo wadaaddo ku soo dhacay laboduba waa ku biireen. Qaar dabaqaddan ka mid ahaan jirey baa iyana hoos Ambad ugu dhacay. In kasta oo Wasiir Axmed Xuseen ugu caansan yahay, dhallin badan baa jaamacadaha ka baxay, markase loo eego tirada Soomaalida Kanada waa hooseysaa. In badan oo aan Kanada ku dhalan waxa ay iyana ka muuqdaan gegida shaqaalaha.

Hase ahaatee, dhanka siyaasadda waa ay ka xoroobi la' yihiin ta gudaha, oo iyadu beelaysiga iyo la'aanta hammi sare ku socota.

Waxaa jirta koox aad u yar oo ka kortay beelaysi una hammida sida bulshooyinka hor u marsan. Haddana waxa ay noqdeen go'doon bulsho weynta ku tirsan, balse aan waxba ku darsan shirarka iyo kulammada. Waxaa jira ururro ku andacooda in ay bulshada u adeegaan haddana badankood haddii aysan dhammaantood ahayn u samayn hab beeleed. Dhismaha sidaas ah ma soo jiidan karo kooxdan yar ee beelaysiga iyo hammiga hoose ka guurtay.

1994, wadaaddada waxaa majaraha u hayey ururka Al-Itixaad. Magacyada ay carruutooda u bixin jireen waxaa ka mid Anas, Ayuub, Yacquub, Shucayb, Iqra, Asmaa, Caaisha ee ma aha Caasha, Xafsa, Hureyra, Abubakar, Iqlaas, samiira, Suheyba, khaalid, Waliid, iyo waxii la hal maala. Waxa ay ku faani jireen dhaqanka Carabta. Magacyadii saxaabadii diinta Islaamka bay kuwii waalidkood u bixiyeen ku lammaanin jireen.

Qayb Dhextaal ka mid ah bay ku eedayn jireen in nebcaanta Carabtu la mid tahay nebcaanta diinta. Waxa ay ku dhaqmi jireen qorshe sare oo ahaa in dawlad Islaami ah ay Soomaaliya ka dhisaan kuna gaaraan saddex arrimod, cudud, dhaqaale iyo in gunta laga dhiso bulsho wax walba ku salaysa hammiga diinta.

Waxaa jirey haween badan oo 911 u garaacay odayaashoodii kuna sababeeyey in aysan masaajidka ku xirnayn. Qayb ka mid haweenkaas niman wadaaddo ah baa dib u guursaday. Aragti ahaan iyo cudud ahaanba, Al-Itixaad guud ahaan waa jabeen ugu dambaynna waxaa ka farcantay Al-shaab oo qudhooda dil kala daashay kaalintii hore ee majarahana ka saartay.

Sidaas daraaddeed, hammi ahaan, bulshada wadaaddadu wax ay ku soo dheceen Dhextaal. Tillaabo kale oo ay qaadeen waa fashilantay waana loo sheegay in ay fashilmi doonto. In badan oo ka mid waxa ay qoysaskoodii u direen dalal muslim ah oo Carab u badan. Carruur badan baa wax ku baratay dalalka Carabta—in kasta oo in badanna ku saaqidday.

Labo arrimood baa ku dhacday dhallintaas. Intii wax baratay—dhakhtarnimo aalaaba, waxaa hor yaal imtixaanno in ay gudbaan ma ahine aysan marna dhakhaatiir ka noqonayn Kanada—imtixaannadaas oo in aad u yar ku gudbi karto.

Intii aan waxba soo baran, markii ay soo laabteen waxa ay arkeen facoodii qaarkood oo jaamacado ka baxay oo shaqeeya, in kasta oo aysan dhakhaariir u badnayn. Haddaba, in ka mid ah kuwii soo laabtay caro badan baa ku jirta, qaarna waxayba ku biireen burcadka—halka kuwana dib ugu laabteen dalal Carbeed.

Dhanka dhaqaalaha, Al-Itixaad waa ku guulaysteen oo xawaaladaha badankood iyaga baa leh ama maammula, waxaana kale oo ay dhiseen shirkado ganacsi oo shaqeeya lacag badanna haysta.

Jaamacadaha gudaha ka dhisan iyaga baa qaar leh hormuudyana ka ah—runtiina waxa ay hawshaas ku mudan yihiin ammaan aan la dhudhumin kari.

Hor iyo haatanba, Al-Itixaad, beelaysi kama ka badbaadin. Korba ha isaga xirnaadeen, balse waxa ay ku kala teedsan yihiin beelaha ay kala sheegtaan. 2008, Toronto waxa ay isku qabsadeen maammulka Masjid la yiraahdo Khaalid Binu Waliid. Garsoorka bay isla tageen iyaga oo beelo u kala socdey. Qolodii garsoorku ka xukumay masaajid kale bay samaysatay waxayna u bixisay Daar-Al-Hijra oo Carabi ah, halka ka ay ka haajireen, ama ka caroodeen isna leeyahay magac Carabi ah—oo sida aan soo sheegnay ah Khaalid-binu-Waliid.



Cali M. Cabdigiir waa Soomaali-Kanadiyaan ku nool magaalada Edmonton ee dalka Kanada. Aqoonta sare waxa uu ku dhammaystay dalka Maraykanka, City University of New York (CUNY), USA, haddana Willis Business College 1993, Ottawa, Canada. Waxa uu ka mid noqday dadkii dhidibbada u muday dawlad-goboleedka Puntland 1998-1999 kana noqday agaasime guud ee wasaaradda Ganacsiga iyo Warshadaha (1999-2001). Waxa uu haddana noqday tifatirihii guud ee Dastuurkii 2aad ee Puntland.

Sandareerto sibiq yey kugu dhaafin.

Caanood: .... Aabbo, haween haddii ay qalloocan yihiin nin feertiisna laga abuuray, feer in ay qalloocan tahay haddii la isla oggol yahay, marka, qalloocu sow ragga kama soo bilaaban.

Caasila, xaaska Caanood: .... Labo-guursi Kanada lagama yaqaan. Duul tegey iyo diin tagtay baad ka hadlaysaa. Halkan waa la siman yahay, weliba haween baa gacanta sare leh. Allow yaa carruurtaada bariiska la cun ku yiraahda Caasila arrimaheedana faraha ka laabo.

ISBN 9781727762112




